* ناڤێ کتێبێ: سەرهاتییێن پێغەمبەر و مللەتێن بۆرین
* نڤیسەر: تەحسین ئیبراهیم دۆسکی
* بەرگ: أیوب گارە
* ژ وەشانێن پەرتۆکخانەیا جزیری دهۆک
* چاپا پێنجێ ۲۰۲۰
* چاپخانەیا تەهران
* ژمارا سپارتنێ ل پەرتۆکخانەیا بەردرخانیان ل دهۆکێ ۲۰۹۲

# سەرهاتییێن
# پێغەمبەر و مللەتێن بۆرین

**تەحسین ئیبراهیم دۆسکی**

**چاپا پێنجێ**
**یا ڤەوژارتی و زێدەکری**

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

﴿ ءَامَنَ ٱلرَّسُولُ بِمَآ أُنزِلَ إِلَيۡهِ مِن رَّبِّهِۦ وَٱلۡمُؤۡمِنُونَۚ كُلٌّ ءَامَنَ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَكُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّن رُّسُلِهِۦۚ وَقَالُواْ سَمِعۡنَا وَأَطَعۡنَاۖ غُفۡرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيۡكَ ٱلۡمَصِيرُ ٢٨٥ ﴾

(البقرة: ٢٨٥)

# پێشگۆتن

إن الحمد لله، نحمده و نستعينه و نستغفره، و نعوذ بالله من شرور أنفسنا، و سيئات أعمالنا، من يهده الله فلا مضل له، و من يضلل فلا هادي له، و أشهد أن لا إله إلا الله وحده لا شريك له، و أشهد أن محمدا عبده و رسوله.

﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ حَقَّ تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٠٢ ﴾ (آل عمران: ١٠٢).

﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُواْ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفۡسٖ وَٰحِدَةٖ وَخَلَقَ مِنۡهَا زَوۡجَهَا وَبَثَّ مِنۡهُمَا رِجَالٗا كَثِيرٗا وَنِسَآءٗۚ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلۡأَرۡحَامَۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيۡكُمۡ رَقِيبٗا ١ ﴾ (النساء: ١).

﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَقُولُواْ قَوۡلٗا سَدِيدٗا ٧٠ يُصۡلِحۡ لَكُمۡ أَعۡمَٰلَكُمۡ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ ذُنُوبَكُمۡۗ وَمَن يُطِعِ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَقَدۡ فَازَ فَوۡزًا عَظِيمًا ٧١ ﴾ (الأحزاب: ٧٠-٧١).

خواندەڤانێن هێژا: ئەڤ بابەتێن د ڤێ کتێبێ دا هاتینە کۆمکرن چەند سەرهاتییەکن ژ وان سەرهاتییان یێن خودایێ مەزن د قورئانا پیرۆز دا، و پێغەمبەرێ وی -سلاڤ لێ بن- د حەدیسێن خۆ دا بۆ مە ڤەگێڕاین، ئارمانج ژێ ئەوە ئەم خواندەڤانێن کورد پێ ئاگەهدار بکەین؛ دا ئەو بزانن کانێ ڕەهێن پیرۆزە دارا پێغەمبەرینییێ د ئاخا دیرۆکێ ڕا چەند کویر دداهێلاینە، و د ڤەگێڕانا خۆ دا بۆ ڤان سەرهاتییان مە نە ل بەرە بابەتەکێ خوڕی دیرۆکی ڤەگێڕین، هەر چەندە دبت گەلەک جاران ئەم سیناهییێ بدەینە سەر لایێ دیرۆکێ ژی دا وێنە ل بەر چاڤێن مە پتر یێ ئاشکەرا بت، تشتێ پتر مە دڤێت ل ڤێرێ ئەم بەرچاڤ بکەین ئەوە خواندەڤانێ ڤان سەرهاتییان

ب (مەنهەجێ) پێغەمبەران د بەلاڤكرنا دینی دا ئاگەهدار بن، و بزانن كانێ پێغەمبەر و دویكەفتیێن وان یێن سەرڕاست چاوا ب ئیسلاما خودێ بەرگرییا جاهلییەتا مرۆڤان كرییە، و چاوا شیاینە د هەڤڕكییا خۆ دا د گەل نەحەقییێ ب سەركەڤن، بێی هندی موییەكێ ب تنێ ژی حەقییێ ژ دەست بدەن یان د چاڤێن خەلكی دا شێلی بكەن.. مە دڤێت ڤان سەرهاتییان ب ڕەنگەكێ وەسا ڤەگێرین د ژینا مە یا ئەڤرۆ دا بینە (واقعەكێ) بەرچاڤ دا خواندەڤان وە هەست بكەت ئەو یێ سەرەدەرییێ د گەل تشتەكێ زێندی دكەت، و تامێ ژێ وەربگرت و د ژینا خۆ دا مفایی بۆ خۆ ژێ ببینت.

و بۆ ئامادەكرنا ڤان سەرهاتییان مە مفا ژ گەلەك كتێبێن كەڤن و نوی وەرگرتییە، یێن تەفسیرێ و حەدیسێ و دیرۆكێ، و مە بەرگەڕیان ژی كرییە كو هندی ژ مە بێت، و د توخوبێن زانینا مە دا بت، ئەم خۆ ب ڕیوایەتێن دورست ڤە بگرین و ڤەگێڕین، و ئەگەر هات و هندەك جاران مە هندەك ریوایەتێن بەرگومان یان یێن لاواز ڤەگوهاست بن ژی مە ئیشارەت پێ دایە، و ل هندەك جهان هەر بۆ (ئستثناس) مە ریوایەتێن تەوراتێ ژی ڤەگوهاستینە، و جهێ وان د تەوراتێ دا دەسنیشان كرینە؛ دا خواندەڤان بشێت لێ بزڤڕت ئەگەر هات و وی ئەڤ چەندە ڤیا.

دووماهییێ هیڤییا مە ژ خودایێ مەزن ئەوە هەمی كارێ مە ڕاست بینت و تەرازییا خێرێن مە پێ تژی بكەت.

دهۆك

١٨ / ٦ / ١٤٢٢ ك

٩ / ٨ / ٢٠٠١ ز

# بۆچی

# ڤەگێڕانا سەرهاتییان؟

دەمێ مرۆڤ قورئانا پیرۆز و حەدیسێن پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- دخوینت، تێ دئینتەدەر کو پشکەکا مەزن ژ دەلیڤەیێ بۆ سەرهاتییێن پێغەمبەر و مللەتێن وان یێن بۆرین یا هاتییە تەرخانکرن، تشتێ پسیارەکێ ل نک خودانی هل دئێخت: ئەرێ (حکمەت) ژ هندە پویتەپێکرنا ب چیرۆک و سەرهاتییان چیە، و بۆچی ئەڤ هەمی دەلیڤە بۆ هاتییە تەرخانکرن؟

ژ تشتێن نە بەرگومانە کو مرۆڤینی خودان سەربۆرەکا دەولەمەندە ژ لایێ سەرهاتییان ڤە؛ چونکی ئەو د ژییێ خۆ دا، د دیرۆکەکا دویر و درێژ را بۆرییە، و مرۆڤی ئەگەر بڤێت ب چاڤرۆهنی بەرێ خۆ بدەتە کاروانێ مرۆڤینییێ و خۆ پێ ئاگەهدار بکەت پێتڤییە ل دیرۆکا مرۆڤینییێ بزڤڕت و ڤەکۆلینەکا باش ل سەر بکەت و دەرس و عیبرەتان بۆ خۆ ژێ وەربگرت.. دیرۆکا مرۆڤینییێ گەلەک مللەت و شارستانی نیاسینە، یێن کو هاتین و دنیا ئێخستییە بن دەستێ خۆ، پاشی ب سەرک دا هاتین و بن ئاخ بووین، و پترییا ڤان شارستانییان ئەگەرێن نەمانا خۆ د ناڤ خۆ دا هلگرتینە، و چونکی پترییا ڤێ دیرۆکێ بەری زەمانێ پەیدابوونا نڤیسینێ بوویە، و ژ وی دەمییە یێ مرۆڤی ب ناڤێ (چاخێ بەری دیرۆکێ) دایە نیاسین، مرۆڤ حەتا بشێت خۆ پێ ئاگەهدار بکەت، یێ هەوجەیی ژێدەرەکێ خودایی بوویە؛ دا بشێت ڤێ دیرۆکێ ب دورستی بۆ ڤەگێڕت، و چونکی قورئان (و سوننەت

ژی یا وەسایە) ژێدەرێ خودایی یێ ئێکانەیە کو ب ڕەنگەکێ پاڕاستی گەهشتییە مە، ئەو دێ مینت ژێدەرێ ئێکانە یێ باوەرپێکری کو ئەم دشێین ب پشتڕاستی دیرۆکا کەڤنا مرۆڤینییێ ژێ وەربگرین.

قورئانێ د پێشچاڤکرنا خۆ دا بۆ دیرۆکا مرۆڤینییێ شێوە و ئسلووبێ خۆ یێ بێ وێنە (و فەرید) هەیە، و ئەڤ ئسلووبە ل سەر دو بناخەیێن سەرەکی یێ ئاڤاکرییە:

- بەری هەر تشتەکی قورئان دیرۆکا مرۆڤینییێ وەسا بۆ مە بەرچاڤ دکەت هەر وەکی ئەو هەمی پێکڤە ئێک پارچەیە، و بێ گومان ئەڤە ژ بەر هندێیە چونکی خوڕستییا مرۆڤی هەر ئێکە، و نائێتە گوهاڕتن ئەگەر چەند دەم و جهـ بێنە گوهاڕتن ژی.

- دیرۆکا مرۆڤینییێ نە ب تنێ ئەو سەرهاتی و ڕویدانن یێن چێبووین و چووین، بەلکی ئەو شرۆڤەکرنا ڤان سەرهاتی و ڕویدانانە ب ڕەنگەکێ وەسا مرۆڤ ب سەر وان پەیوەندییێن ئاشکەرا و نەپەنی هل ببت یێن پرتێن ڤان سەرهاتییان دگەهیننە ئێک و هەمییان دکەنە پارچەیا ئێککگرتی.

ژ بەر ڤێ چەندێ قورئان دەمێ سەرهاتییێن دیرۆکی بۆ مە ڤەدگێڕت، دڤێت وەسا مە تێ بگەهینت کو مەسەلە هەر ئێک بوویە، بۆ نموونە: دەمێ ئایەتا (١٠٥)ێ ژ سوورەتا (الشعراء) بەحسێ مللەتێ نووحی دکەت دبێژت: ﴿ كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٠٥ ﴾ هەر چەندە پێغەمبەرەکێ ب تنێ کو نووحە بۆ مللەتێ نووحی هاتبوو هنارتن، هەر وەسا مللەتێن پشتی وان ژی: ﴿ كَذَّبَتْ عَادٌ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٣ ﴾، ﴿ كَذَّبَتْ ثَمُودُ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٤١ ﴾، ﴿ كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٦٠ ﴾ و حەتا دوماهییێ، مەعنا: مەسەلە هەر ئێک بوویە و گازییا پێغەمبەران ژی ئێک بوویە؛ لەو هەچییێ درەو ب ئێک ژ وان کری هەر وەکی وی درەو ب وان هەمییان کری.

و دەمـێ مرۆڤـێ خـودان بـاوەر سـەرهاتیییێن دیرۆكـێ -وەكـی د قورئـان و حەدیسـێ دا هـاتین- دخوینـت، هەسـت پـێ دكـەت هـەر وەكـی ئـەو یـێ پێداچوونەكێ د كاروانێ باوەرییێ دا دكەت، ژ سەركێشێ كاروانی یێ ئێكـێ بگرە، كو ئادەمە، و حەتا تو دگەهییە پێغەمبەرێ دوومـاهییێ -سلاڤ ل وان هەمییان بن-؛ دا جهێ خۆ د ناڤ دا دەسنیشان بكـەت، و بزانــت ئــەو یــێ ب تنـێ نینـە، بـەلكی ئـەو یـێ د گـەل كاروانـەكی سەركێشـێن وی پێغەمبـەر بووینە، و ئالاهلگرێن وی هەڤالێن ڤان پێغەمبەران بووینە.

ژ لایــەكێ دی ڤــە قورئــان -دەمــێ ســەرهاتیییێن دیرۆكــێ ڤــەدگێرِت- خواندەڤانێ خۆ ل هندێ هشیار دكەت كو حەتا ئەو بشێت د ڤـان سـەرهاتییان بگـەهت، و پارچـەیێن وان ب دورسـتی لێـك بـدەت، دڤێـت ئـەو خـۆ ژ لایـێ رووحی و هزری ڤە بۆ وەرگرتنێ ئامادە بكـەت، ئـەگـەر نـە سـەرەدەرییا وی د گەل ڤان سەرهاتییان دێ یا خرش بت، و ئەگەر خواندەڤانی لایێ رووحی و هزری ل نک خۆ ژ كار نەئێخست بەرسڤدانا وی دێ یـا پێكهـاتی و دورست بت، و هنگی ئەو دێ ب سەر ئارمانجا سەرەكی ژ ڤـەگێرِانا سـەرهاتییێ هـل بت، و دێ زانت كو ئیسلامە ئەو (نەسەبا) رەهێن خۆ د ناڤ ئاخا دیرۆكێ رِا داهێلاین، و خـودان بـاوەر هـەمـی گـەهـاندینە ئێـك و كرینـە ئێـك ئوممـەت: ﴿ وَإِنَّ هَٰذِهِۦٓ أُمَّتُكُمۡ أُمَّةٗ وَٰحِدَةٗ وَأَنَا۠ رَبُّكُمۡ فَٱتَّقُونِ ۝٥٢ ﴾ (المؤمنون: ٥٢)، و ئەگەر وی هەست ب ڤێ (نەسەبێ) كر، و پتر ژ هەر نەسەبەكا دی وی كەیف پێ هـات، وشانازی پێ بر، هنگی دو هەست و شعوورێن مەزن د دلـێ وی دا دێ پەیـدا بن:

١- هەستا دلخۆشییێ، كو ئەو ژی ئێكە ژ ئەندامێن ڤێ ئوممـەتا مـەزن یا ل بەر چاڤێن خودێ، و ب دەستێن پێغەمبەران هاتییە ئاڤاكرن.

**٢-** هەستا ب سەرفەرازی و سەربلندییێ، یا کو هێزەکا وەسا ددەتە وی کو نەخۆشییێن رێکێ ل بەر وی سڤک ببن، و شیانەکا وەسا وی هەبت کو بەردەوامییێ بدەتە رێکێ، و خەمێ ژ ئاستەنگان نەخۆت.

## گرنگییا
## سەرهاتییێن قورئانێ و حەدیسێ

ژ بەر کو ڤەگێرانا چیرۆک و سەرهاتییان ڕەنگەکە ژ ڕەنگێن دەربڕینا ئەدەبی، هەر ژ بەرێ وەرە مرۆڤی حەز ژێ کرییە، و گرنگییەکا تایبەت پێ دایە، و گوهدارییەکا باش بۆ کرییە. و ئەدیبان د نڤیسین و بەرهەمێن خۆ دا گەلەک چەق و طا ژێ برینە، و هژمارەکا نە یا کێم ژ ڕەنگ و ڕوییان داینێ.. و حەتا ئەڤرۆ ژی د گەل وێ هەمی پێشکەفتنا علمی و تەکنەلۆژی یا مرۆڤ گەهشتییێ هێشتا چیرۆکێ بهایێ خۆ ژ دەست نەدایە، هێشتا ئەو یا دئێنە نڤیسین و خواندن و پێشکێشکرن، چ ل هۆلێن سینەمایێ بت، یان ژی ل سەر دەپێ شانۆیێ بت، یان ل سەر جاما تەلەفزیوونێ و پێلێن رادیۆیێ بت.

و ئەگەر پتر کەس -ل ڤی دەمی- فێری هندێ ببن کو چیرۆکێ بۆ موژیلاهییێ و ژبیرڤەکرنێ بخوینن؛ چونکی د هزرا وان دا یا هاتییە چاندن کو بارا چیرۆکێ ژ ڕاستییێ چو نینە، مرۆڤ دلێ خۆ دبەتە هندێ کو هندەک چیرۆکان بخوینت ڕاستی بن، و ب ڕاستی هاتبنە ڤەگوهاستن، ل وی دەمێ کو وان لایێن خۆ یێن هۆنەری ژی پاراست بن، و ل سەر حسێبا ڕاستییێ ژ دەست نەدابن، و ئەڤ ڕەنگی چیرۆک و سەرهاتییان ل بەر دەست هەنە بۆ یێ بڤێت لێ بزڤرت، خودایێ مەزن د ئایەتەکێ دا دبێژت: ﴿ نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ ٱلْقَصَصِ بِمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِۦ لَمِنَ ٱلْغَٰفِلِينَ ۝٣ ﴾ (یوسف:

٣)، یەعنی: ئەی موحەممەد، ئەم ب ئینانە خوارا ڤێ قورئانێ ب رێکا وەحیێ بۆ تە، باشترین چیرۆکان بۆ تە ڤەدگێڕین، ئەگەر چ بەری هاتنەخوارا وێ بۆ تە، تو د دەرحەقا ڤان چیرۆکان دا ژ بێ ئاگەهان بووی، تە تشتەک ژێ نە دزانی. مەعنا: ئەو چیرۆک و سەرهاتییێن خودێ ب رێکا وەحییێ بۆ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- هنارتین باشترین و دورستترین چیرۆک و سەرهاتینە؛ چونکی ئەو ل سەر ڕاستییێ دئاڤاکرینە. و هەر جارەکا مرۆڤی باوەری ئینا کو ئەڤ سەرهاتییێن خودێ و پێغەمبەرێ وی -سلاڤ لێ بن- بۆ مە ڤەگوهاستین هەمی دڕاست و دورستن هنگی وان سەرهاتییان دێ کارەکێ بەرچاڤ د دل و گیان و ڕەفتارێ وی دا دێ هەبت؛ چونکی ئەو دێ گەلەک دەرس و عیبرەتان بۆ خۆ ژێ وەرگرت؛ دا د ژینا خۆ دا مفایی بۆ خۆ ژێ ببینت.

و ڤەگوهاستنا چیرۆک و سەرهاتییان د قورئان و حەدیسان دا هژمارەکا ئەگەر و ئارمانجان بۆ هەبوویە، ل ڤێرێ ئەم چەندەکان ژ وان بەر چاڤ کەین:

١- ئارمانجا ژ هەمییان مەزنتر ئەوە خودایێ مەزن ب رێکا ڤەگوهاستنا ڤان سەرهاتییێن ڕاست و دورست دڤێت ڕاستییا پێغەمبەرینییا موحەممەدی -سلاڤ لێ بن- بەرچاڤ بکەت.. چونکی ژ تشتێن ئاشکەرایە کو ئەڤ پێغەمبەرە مرۆڤەکێ نەخواندەڤان بوو، و وی کتێبێن بەرێ نەخواندبوون و ئەو ب دیرۆکا مرۆڤینییێ یێ شارەزا نەبوو، ڤێجا پا چاوا وی ئەڤ سەرهاتییە ب ڤێ بەرفرەهی و بنەجهییێ دزانین؟

وەسا چێبووبوو هندەک جاران جوهی، یان فەلە، یان حەتا صەنەمپەرێس دهاتنە نک پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- و داخواز ژێ دکر ئەو فلان سەرهاتییا دیرۆکی بۆ وان ڤەگێڕت، و ئارمانجا وان ژ ڤێ داخوازێ جەرباندنا وی بوو -سلاڤ لێ بن-؛ دا بزانن کانێ ڕاستە ئەو پێغەمبەرە یان نە،

مـەعنا: ڤەگوهاسـتنا ڤـان چیـرۆک و سـەرهاتییان ڕاسـتگۆیییا قورئـانێ و پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- بۆ هەڤرکان بەرچاڤ دکر.

٢- ڤەگوهاستنا قورئانێ و حەدیسان بۆ سەرهاتییێن پێغەمبەر و مللەتێن بۆرین بۆ هندێ بوویە دا ل نک مە مسۆگەر ببت کو دینێ خودێ هەر ئێک بوویە و گازی و داخوازا هەمی پێغەمبەران ژی ئێک بوویە، و خودان باوەر ئەگەر چەند جهـ و دەمێ وان ییێ ژێک دویر ژی بت هەمی ئێک ئوممەتن و باوەری ب ئێک خودایی هەیە.

و ئەڤ باوەرییە -وەکی مە گۆتی- شعوورا ب سەربلندی و سەرفەرازییێ ل نک خودان باوەری پەیدا دکەت؛ چونکی ئەو هەست ب هندێ دکەت کو ئەو ئەندامەکە د وێ کۆمێ دا یا پێغەمبەران ڕێبەرییا وێ کری.

٣- قورئان و حەدیس دەمێ ڤان سەرهاتییان بۆ مە ڤەدگێڕن مە ل هندێ ئاگەهدار دکەن کو ڕێکا هەمی پێغەمبەران د بەلاڤکرنا دینێ خودێ دا ئێکە، و پێشوازییا جاهلییەتێ ژی بۆ گازییا وان ئێک ڕەنگە و نائێتە گوهارتن، لەو خودان باوەر -ل چ جهـ و چ دەمێ هەبت- دڤێت ب ڕێکا خۆ و یا دوژمنێن خۆ دشارەزا بن، و ژ هەلویستێ جاهلییەتا مرۆڤان بەرانبەر ئیسلاما خودێ عەجێبگرتی نەبن.

٤- ژ ڤان سەرهاتییێن دیرۆکێ گەلەک دوبارە کرین، بۆ مە ئاشکەرا دبت کو هەر جارەکا هەڤرکی د ناڤبەرا باوەرییێ و کوفرێ دا پەیدا بوو، دووماهی بۆ باوەرییێیە، بەلێ نە وە بت خودان باوەر هزر بکەن ئەڤێ سەرکەفتنێ قوربانی پێ نەڤێن، یان بێ خۆوەستاندن ب دەست دکەڤت.. ڕێکا سەرکەفتنا پێغەمبەر و دویکەفتیێن وان ب گول و گولچیچەکان یا ڕەشاندی نەبوویە، و حەتا وان گازییا خۆ گەهاندی گەلەک خوهـ و خوین یا هاتییە ڕێتن: ﴿أَحَسِبَ ٱلنَّاسُ أَن يُتْرَكُوٓاْ أَن يَقُولُوٓاْ ءَامَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ ۝ وَلَقَدْ فَتَنَّا ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَلَيَعْلَمَنَّ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ

صَـدَقُواْ وَلَيَعۡلَمَـنَّ ٱلۡكَـٰذِبِينَ ۞﴾ (العنكبوت: ٢-٣) ئـەرێ مرۆڤـان هزركرييـە كـو ئـەگـەر وان گـۆت: مـە بـاوەری ئـينـا ، خودێ بـێ جەرباندن دێ وان هێلت؟ ب راسـتى ئـەو مللـەتێن بـەرى وان يـێن مـە پێغەمبـەر بـۆ هنـارتين مـە جەرباندبوون، ڤێجا ب راستى خودێ دێ وان نياست يێن د باوەرييا خۆ دا دراست، و وان يێن د باوەرييا خۆ دا ددرەوين.

٥- ژ بلى ڤێ هەمييێ قورئان و حەديس ب رێكا ڤـەگێرانا سـەرهاتييان شيانا خودێ ل سەر كرنا كارێن پەردەدر و نەعەدەتى بۆ مە بـەرچاڤ دكـەن، و ديار دكەن كو چو تشت نينە -بلا چەند ل بەر خەلكى يێ نەعـەدەتى ژى بـت- خـۆ ل بـەر هێـز و شـيانا خـودێ بگـرت، يـان د رێكـا حـەزكرنا وى دا ببتـە ئاستەنگ.

## چیرۆکا دەستپێکێ

## سەرهاتییا ئادەمی -سلاڤ لێ بن-

زانایێن شوینواران ئەڤرۆ گەلەک خۆ دوەستینن دا کو ب سەر دەستپێکێ هل ببن، و بزانن کانێ کەنگی؟ و ل کیرێ؟ و چاوا ژینێ ل سەر عەردی دەست پێکرییە؟ و ئەڤ خۆوەستاندنە ژ بەر هندێیە دا ئەو بەرسڤێ ل سەر وێ پسیارێ بدەن ئەوا د کەڤن دا هزرا مرۆڤی وەستاندی، ئەوا مرۆڤی -دویر ژ وەحییا خودێ- چو بەرسڤ بۆ نەدیتین: ئەرێ دەستپێکا من -وەک مرۆڤ- ژ کیڤەیە؟ و ئەگەر هات و دەستپێک دیاربوو، ئەرێ دووماهی بۆ کیڤەیە؟

د گەل وان زانینێن کێم یێن ب دەست زانایێن شوینواران د ڤێ دەربارەیێ دا کەفتین ژی هێشتا ئەو زانین -ل نک وان ب خۆ- جهێ گومان و دودلییێنە؛ چونکی ئەو نەشیاینە ڕاستییێ بۆ مرۆڤی ژ بن ئاخا دیرۆکا کەڤن بیننەدەر.. ب تنێ وەحییا خودایێ ئافراندەرە دشێت بەرسڤەکا بنبڕ بدەتە مرۆڤی و چاڤێ وی ل ڕاستییێ ڤەکەت.

### بەرسڤا خودێ ل سەر پسیارا مرۆڤی:

قورئانا پیرۆز -ئەوا مە باوەری هەی کو گۆتنا خودێیە- پتر ژ جارەکێ بەرسڤ ل سەر وێ پسیارێ دایە یا د کەڤن دا هزرا مرۆڤی وەستاندی، پسیارا دەستپێکێ، و قورئان -وەکی کتێبێن عەسمانی یێن بەری خۆ- ئاشکەرا ڕادگەهینت کو ئەڤ مرۆڤێن نوکە ل سەر ڕوییێ عەردی دژین هەمی د بنیات دا دگەهنە زەلامەکی (کو ئادەمە)، و ئەڤ زەلامە ب دەستێ خودێ و ژ بەر حکمەتەکا ئەو پێ دزانت، ژ ئاخێ یێ هاتییە ئافراندن، و یێ بوویە مرۆڤەکێ دورست، بۆ هندێ دا ببتە خەلیفە ل سەر عەردی، و حەتا دەمەکێ

ل نک خودێ دەسنیشانکری بژیت، و پاشی بزڤڕت جارەکا دی ببتەڤە ئاخ، و حەتا ڕۆژا خودێ دەستویرییێ ددەت دوبارە ئەو ڕابیت و قەستا ئێک ژ دو ڕێکان بکەت: خۆشییا بەردەوام د بەحەشتێ دا، یان نەخۆشییا بەردەوام د جەهنەمێ دا.

سەرهاتییا ئادەمی و پەیدابوونا وی، بەرپەڕێ ئێکییە د ژینا مرۆڤینییێ دا، و مەزنترین و گرنگترین بەرپەڕە ژی؛ چونکی ئەو مەسەلا باوەرییێ بنەجهـ دکەت، و ئەگەر و چاوانییا پەیدابوونا ژینێ ئاشکەرا دکەت، و بۆ مرۆڤی بەرچاڤ دکەت کانێ ئەو چیە؟ و ژ کیڤە هاتییە؟ و بۆچی هاتییە؟ و دێ کیڤە چت؟

سەرهاتییا ئادەمی، مەسەلا ژ هەمییێ سەرەکیتر د باوەرییا مرۆڤی دا، کو مەسەلا خودایینی و پەرستنێیە، نیشا مرۆڤی ددەت، ئەڤ سەرهاتییەیە خودایێ مرۆڤان یێ حەق و ئافراندەرێ وان ب وان ددەتە ناسین، و چیرۆکا دەستپێکێ ل بەر وان ڕوهن و ئاشکەرا دکەت.

ئەگەر مرۆڤ ب سەرهاتییا بابێ خۆ ئادەمی ئاگەهدار بوو، و زانی کانێ ئەو ژ چ هاتییە ئافراندن، دێ ب سورشت و خوڕستییا خۆ زانا بت، و دێ زانت کانێ چییە وی نزم دکەت؟ و چییە وی بلند دکەت؟ و کییە دوژمنێ وی یێ سەرەکی؟ هنگی ئەو ڕێکا خۆ بەرزە ناکەت، و قەستا کۆرەڕێکا سەرداچوونێ ژی ناکەت.. ئەگەر مە ئەڤە زانی دێ بۆ مە ئاشکەرا بت کانێ بۆچی قورئانا پیرۆز -یا مەککی و مەدەنی- هندە پویتە ب چیرۆکا ئافراندنا ئادەمی کرییە، و د حەفت سوورەتان دا[1] سەرهاتییێن چێکرنا وی، هەر ژ بەری ببت و حەتا ل عەردی دئێتە دانان، بۆ مە ڤەگێڕاینە.

---

(١) ئەو ژی ل دویڤ تەرتیبا هاتەنەخوارا وان ئەڤەنە: ص، الأعراف، طـه، الإسراء، الحجر، الكهف، البقرة.

## سەرهاتییا ئافراندنێ:

دەستپێکا مرۆڤی چ بوو؟ و چاوا ئەو هاتییە ئافراندن؟ و د چەند قووناغان ڕا بۆرییە حەتا بوویە مرۆڤەکێ دورست؟

ئەڤە ئەو پسیار بوون یێن هزرا مرۆڤی گەلەک وەستاندی، لەو مرۆڤی ل گەلەک دەمان ژ دیرۆکا خۆ بەرگەڕیان کرییە کو ب علمێ خۆ یێ کێم بگەهتە بەرسڤەکا وەسا کو ئەو خۆ پێ قانع بکەت، و دلێ وی پێ رحەت ببت، بەلێ دویر ژ وەحییا خودێ چو جاران وی هیڤییا خۆ ب جھ نەئینایە.. هێشتا نهێنییا پەیدابوونا ژینێ د (شانا ئێکێ) دا ل بەر وی یا بەرزەیە، و کەسێ نەگۆتییە ئەز یێ ب سەر هلبوویم، ڕاستە ئەو (نەظەرییاتێن) مرۆڤی بۆ خۆ تەخمین کرین گەلەک یێن ل دویڤ ڤێ مەسەلێ چووین، و هەمی یێن گەهشتینە هندێ کو (مرۆڤ) د سالۆخەتێن خۆ دا چێکرییەکێ بێ وێنەیە، و حەتا ئەڤرۆ ژی ئەو نەشیاینە پەیوەندییەکا وەسا د ناڤبەرا مرۆڤی و وان چێکرییێن دی دا -یێن هندەک دبێژن مرۆڤی ژێ وەرار کرییە- پەیدا بکەن کو (علم) پشتا خۆ پێ گەرم بکەت، و ژ ڕێزا (نەظەریاتان) بلند بکەتە ڕێزا (ڕاستییێن علمی)، ژ لایەکێ دی ژی ڤە ڤان (نەظەریاتان) نەشیایە (ئحتمالا دی!) ب ڕێکەکا علمی لابدەن کو مرۆڤ چێکرییەکە هەر ژ دەستپێکێ (سەربخۆ) یێ هاتییە ئافراندن، و سالۆخەتێن تایبەت یێن بۆ هاتینەدان.

قورئان -ژێدەرێ باوەرپێکری یێ ئێکانە د ڤێ دەربارەیێ دا- ڕادگەهینت کو دەمێ خودێ ڤیای ڤی عەردی ب نفشێ مرۆڤی ئاڤا بکەت (ئیرادا) وی ل سەر هندێ ب جھ هات ئەو بابێ مرۆڤان (ئادەمی) -سلاڤ لێ بن- بئافرینت، و بەری ئەو ب ئافراندنا وی ڕاببت وی ملیاکەتێن خۆ ب ڤێ چەندێ ئاگەهدارکرن: ﴿وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى جَاعِلٌ فِى ٱلْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا۟ أَتَجْعَلُ فِيهَا

مَن يُفۡسِدُ فِيهَا وَيَسۡفِكُ ٱلدِّمَآءَ وَنَحۡنُ نُسَبِّحُ بِحَمۡدِكَ وَنُقَدِّسُ لَكَۖ قَالَ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ مَا لَا تَعۡلَمُونَ ۝٣٠﴾ (البقرة: ٣٠) یەعنی: تو -ئەی موحەممەد- ل بیرا خەلکی بینەڤە دەمێ خودایێ تە گۆتییە ملیاکەتان: ئەز دێ مللەتەکی ل عەردی دانم هندەک ژ وان بۆ ئاڤەدانکرنا وی جێگرییا هندەکان دێ کەن، وان گۆت: ئەی خودا مفایێ ئافراندنا ئەڤێن هە بۆ مە بێژە، هەر چەندە کارێ وان د عەردی دا خرابکاری و خوینرێتنە، و ئەم یێن د فەرمانا تە دا، و کارێ مە هەردەم نڤێژکرنە بۆ تە، و پاککرنا تەیە ژ هەر کێماسییەکێ، و مەزنکرنا تەیە ب هەمی سالۆخەتێن مەزنییێ؟ خودێ گۆتە وان: ئەز وێ دزانم یا هوین نزانن ژ وێ مەصلحەتا د ئافراندنا وان دا هەی.

ئیرادا بلندا خودێ هاتە سەر کو ئەو چێکرییەکێ نوی بدەت، بۆ هندێ دا دەستەکەک ژ وان ل عەردی جێگرییا دەستەکەکێ بکەن، و ئیرادا خودێ ئەگەر هاتە سەر تشتەکی کەسەک نابت بەرانبەر ڕاوەستت، یان خۆ ل سەر نەڕازی بکەت، و دەمێ ملیاکەتان گۆتی: چاوا تو چێکرییەکێ وەسا ل عەردی دێ دانی خرابکارییێ تێدا بکەت و خوینێ برێژت؟ مەخسەدا وان بەرهنگارییا ئەمرێ خودێ نەبوو؛ چونکی ئەڤە نە بابەتی وانە، بەلکی مەخسەدا وان ئەو بوو ئەو مفایێ چێکرنا ڤی (مرۆڤی) بزانن، و چونکی ئارمانج ژ چێکرن و ئافراندنا مرۆڤی هەر ژ دەستپێکێ (جێگرییا د عەردی دا) بوو، خودێ وەسا حەزکر ڤی چێکری ب ڕەنگەکێ وەسا بدەت کو ئەو بشێت ب ڤی کارێ خۆ ڕابیت، ب جوانترین (تەصمیم) ئەو دا، و ب باشترین ڕەنگ و ڕوی ئەو دورستکر، و هند بەهرە و شیان دانێ کو ئەو ب ساناهی بشێت وێ مەبەستێ ب جه بینت یا خودێ ئەو بوو دای.

ل جهەکێ دی قورئان ب مە ددەتە زانین کو هەر هنگی، و هێشتا خودێ ئادەم نەئافراندی، وی فەرمان ل ملیاکەتان کر کو هەر گاڤەکا وی ئادەم

دورستکر دڤێت ئەو خۆ بۆ ئادەمی بچەمینن: ﴿إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَـٰٓئِكَـةِ إِنِّى خَـٰلِـقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ۝٧١ فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَـٰجِدِينَ ۝٧٢﴾ (ص: ٧١-٧٢) ل ڤێرێ ڕەنگە پسیارەک بێتەکرن: ئەرێ چاوا ملیاکەتان زانی نفشێ مرۆڤان دێ خرابکارییێ د عەردی دا کەن و خوینێ ڕێژن، هەر چەندە هێشتا ئەو نەهاتبوونە ئافراندن؟

تەفسیرزانێ ناڤدار (ئبن کەثیر) د بەرسڤا ڤێ پسیارێ دا دبێژت: ((هەر وەکی وان ب زانینەکا تایبەت ئەڤ چەندە زانییە، یان ژی وان ژ تبیعەتێ مرۆڤی تێ ئینا دەر کو ئەو دێ ڤێ چەندێ کەن؛ چونکی خودێ ئەو پێ ئاگەهدار کربوون کو ئەو دێ مرۆڤی ژ ئاخەکا کزر ئافرینت.. یان ژی وان مرۆڤ ل سەر چێکرییەکێ دی قیاسکر کو بەری هنگی ل عەردی هەبوو و خرابی کربوو و خوین ڕێتبوو)).

هۆسا، ب ڤی ڕەنگی و ژ بەر ڤێ ئەگەرێ، ئیرادا خودێ هاتە سەر کو نفشێ مرۆڤان بێتە ئافراندن.

## هێڤێنێ ئادەمی:

ئەو بوو خودێ ب دەستێ خۆ ئادەم ئافراند.. ل دەستپێکێ لەشێ وی دورستکر و ئەو (ماددێ) لەشێ وی ژێ هاتییە دورستکرن ژ ڤی عەردی هاتە وەرگرتن یێ ئەم ل سەر دژین، ژ وێ ئاخا ژ گەلەک جهێن عەردی هاتییە وەرگرتن، و پشتی ئەو هاتییە ڤەهێلان حەتا کزربووی و ڕەنگی وێ هاتییە گوهاڕتن، و و وەک قەدرگرتن بۆ نفشێ مرۆڤی خودایێ مەزن ب خۆ ب دەستێ خۆ ئادەم ل سەر شکلێ وی دورستکر، و دەمەکێ ئەو پێ دزانت کانێ چەند بوو، وی ئەو ب ڤی ڕەنگی هێلا، د حەدیسەکێ دا یا (بوخاری و موسلم) ژ (ئەبوو هورەیرەی) ڤەگوهاستی هاتییە: ((**خلق الله آدم على صورته، طوله ستون ذراعا**)) یەعنی: خودێ ئادەم ل سەر ڕەنگی وی یێ تمام

دا یێ ئەو ل سەر.. نە وەکی مرۆڤێن دی ئەوێن ل سەری دبن بچویک پاشی پیچ پیچە مەزن دبن، حەتا دگەهنە حەجمێ خۆ یێ تمام، نە.. ئادەم هەما هەر ژ رۆژا ئێکێ ئەو تێدا هاتییە چێکرن، ئەو ژ لایێ حەجمی ڤە زەلامەکێ تمام بوو، درێژییا وی شێست گەز بوو. و د دووماهییا حەدیسێ دا هاتییە: ((**فکل من یدخل الجنة علی صورة آدم، فلم یزل الخلق ینقص بعد حتی الآن**)) ڤێجا هەر کەسەکێ بچتە بەحەشتێ دێ ل سەر رەنگی ئادەمی بت، و مرۆڤی پیچ پیچە ل کێمییێ دایە حەتا ئەڤرۆ.

ژ ڤێ حەدیسێ ئاشکەرا دبت کو مرۆڤ ل دەستپێکێ درێژتر بوو ژ ڤێ گاڤێ پاشی رۆژ بۆ رۆژێ یێ کورت بووی.

پشتی لەشێ مرۆڤی ژ تەقنەکا کزر هاتییە دورستکرن، دەمەکێ خودێ پێ دزانت کانێ چەند ڤەکێشایە، ئەو ما د ڤی حالی دا، حەتا ئیرادا خودێ هاتییە سەر کو ئەو ڤێ قووناغێ دەرباس بکەت و ببتە مرۆڤەکێ دورست، ئەو بوو وی دەستوبری دا ئەڤ هەرییا کزر ژ (ذەرراتێن) خۆ یێن سادە بێتە ڤەگوهاستن و ببتە (چێکرییەکێ) تمام و دورست، یێ خودان هەست و شعوور، و بیر و باوەر.

ڤێ ڤەگوهاستنا مەزن و دەربازبوونا ژ قویناغا هەرییەکا مری بۆ ئێکەمین (شانا زێندی) یا نهێنییا ژینێ تێدا هاتییە دانان، چەند ڤەکێشا؟ بەس خودێ پێ دزانت! تشتێ قورئانێ بۆ مە ڤەگێرای ب تنێ ئەو ئەگەرە یا ئەڤ ڤەگوهاستنە پەیدا کری: ﴿ وَلَقَدْ خَلَقْنَا ٱلْإِنسَـٰنَ مِن صَلْصَـٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٦﴾ وَٱلْجَآنَّ خَلَقْنَـٰهُ مِن قَبْلُ مِن نَّارِ ٱلسَّمُومِ ﴿٢٧﴾ وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَـٰٓئِكَةِ إِنِّى خَـٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن صَلْصَـٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٢٨﴾ فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَـٰجِدِينَ ﴿٢٩﴾ ﴾ (الحجر: ٢٦-٢٩).

﴿ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى ﴾ ئەڤە (عونصرێ) دووێ بوو دەورێ خۆ د ئافراندنا ئادەمی دا دیتی، و عونصرەکێ گرنگ ژی بوویە؛ چونکی هەر جارەکا

(رووح) ژ قالبی دەرکەفت، قالب دێ زڤرِتە قویناغا (ئاخینییا) خۆ! و ئەگەر پسیار بێتەکرن ئەو (رووح) یا خودێ کرییە د لەشێ ئادەمی دا و ئەو پێ کرییە مرۆڤەکێ دورست چ بوو؟

دێ بێژین: ئەها ئەڤەیە ئەو نهێنییا مرۆڤ نەشیایە و نەشێت بگەهتێ د سەرهاتییا ئافراندنێ دا، و ئەڤەیە ئەو مەسەلا (لاوازییا) مرۆڤی هەر و هەر دایە ناف چاڤان و بێزارییا وی بۆ ئاشکەراکری: رِح چییە و چاوا دئێتە دان!

## کەنگی ئادەم هاتبوو ئافراندن؟

د حەدیسەکا دورست دا یا موسلم ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزا هاتییە کو ((ئەینی چێترین رِۆژە رِۆژ تێدا هەلاتی، ئادەم تێدا هاتبوو ئافراندن، و ئەو تێدا هاتبووبرن بۆ بەحەشتێ، و ئەو تێدا ژ بەحەشتێ هاتبوو دەرێخستن)).

و د هندەک ریوایەتان دا هاتییە کو ئەو ل سەعەتا دوومـاهییێ ژ رِۆژا ئەینییێ د ناڤبەرا ئێڤاری و مەغـەرەب دا هاتبوو ئافراندن، و ئەو ئەو دەمە یێ دوعا تێدا دئێنە قەبویلکرن.

## مرۆڤ و دانا زانینێ:

پشتی خودایێ مەزن رِح دایە ئادەمی ئادەم بوو مرۆڤەکێ دورست، یێ تێگەهشتی و ب دەڤ و ئەزمان و خودان هەست و هزر و بیر، ترمذی ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزت، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((دەمێ خودێ ئادەم ئافراندی و رِح دایێ، ئادەم بێنژی، ئینا ب تێگەهاندنا خودێ بۆ وی وی گۆت: سوپاسی بۆ خودێ بت (الحمد لله)، خودایێ وی گۆتێ: ئەی ئادەم! خودێ رِەحمێ ب تە ببەت، هەرِە نک وان ملیاکەتێن هە یێن رِوینشتی و بێژێ: سلاڤ ل وە بت (السلام عليكم)، وان گۆت: سلاڤا خودێ و رِەحما وی ل تە ژی بت (و عليك السلام و رحمة الله)، پاشی

ئادەم زڤڕی نک خودایێ خۆ و وی گۆتێ: ئەڤە دێ سلاڤا تە و یا عـەیالـێ تـە ژی بت..)).

د ئایـەتێن (٣١-٣٣) دا ژ سـوورەتا (البقـرة) هاتییـە کـو پشـتی خـودێ ئادەم ئافراندی هندەک تشت ب وی دانە زانینـێ یـێن کـو چێکرییێن دی ئـەو نەدزانین؛ دا بۆ وی و بۆ وان ژی ئاشکەرا بکەت کو ئەڤ چێکرییێ نوی هند تایبەتمەندی هەنە کو بشێت پێ ب دەورێ خۆ ڕاببت، قورئان دبێژت: ﴿وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلۡأَسۡمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمۡ عَلَى ٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِي بِأَسۡمَآءِ هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ٣١ قَالُواْ سُبۡحَٰنَكَ لَا عِلۡمَ لَنَآ إِلَّا مَا عَلَّمۡتَنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَلِيمُ ٱلۡحَكِيمُ ٣٢ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئۡهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡۖ فَلَمَّآ أَنۢبَأَهُم بِأَسۡمَآئِهِمۡ قَالَ أَلَمۡ أَقُل لَّكُمۡ إِنِّيٓ أَعۡلَمُ غَيۡبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَأَعۡلَمُ مَا تُبۡدُونَ وَمَا كُنتُمۡ تَكۡتُمُونَ ٣٣﴾.

کارەکێ ب ساناهی نەبوو ئادەم و دووندەها وی بـۆ هاتینـە هلبـژارتن، کـو جێگرییا د عەردی دایە، و ژ ڕەحما خودێ بـوو ب مرۆڤـی دەمـێ وی ئـەو بـۆ ڤی دەوری هلبژارتی کو ئەو هند شیانێ بدەتێ حەتا ئەو بشـێت ب ئاخفتنـەکا زارکری ناڤان ل سـەر تشـتـان بـدانـت، و هنگی بهـایێ ڤـێ قـەنجییا مـەزن ب دورستی دئێتە زانین دەمێ ئەم ل بیرا خۆ دئینین کو ئەگـەر مرۆڤـی شیان نەبا ب ناڤان ناڤلێکرییان بنیاست، کانێ هنگی ئەم چەند زەحمەتێ دا بینـین حەتا ئەم د ئێک و دو گەهشتباین؟

هزر بکەن: ئەگەر مە ڤیابا بەحسێ چیایەکی بۆ ئێک و دو بکـەین و چـو چیا ل وێرێ نەبان دا چاوا شێین د ئێـک و دو گـەهین؟ و هـزر بکـەن هنگـی ئاستەنگ د ڕێکا زانینێ دا چەند دا یا مـەزن بت؟ و مـرۆڤ د لایـێ زانینـێ دا چەند دا یێ پاشکەفتی بت؟

خـودایێ مـەزن مـرۆڤ دا، و شـیان ژی دایـێ کـو ئـەو ڕاسـتییا تشـتان بزانت، و ب ڤێ شیانا خودێ دایە مرۆڤی ئەو ل درێژییا دیرۆکا خۆ شیا هند

پێشکەفتنێن علمی ب دەست خۆ بێخت کو بشێت ب ساناهی ب دەورێ خۆ رابیت.. و پێتڤییە مرۆڤ ڤێ ڕاستییێ ژ بیرا خۆ نەبەت؛ دا ژ ڕێکا دورست دەرنەکەڤت ووەسا د خۆ نەگەهت کو بێی خودێ ئەو تشتەکە.

## ژییێ ئادەمی و ژییێ عەیالێ وی:

د حەدیسا ئەبوو هورەیرەی دا ئەوا ترمذی ژێ ڤەدگوهێزت هاتییە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((دەمێ خودێ ئادەم ئافراندی، پشتا وی ڤەمالی، ئینا رحا هەر کەسەکێ ئەو دێ ئافرینت ژ دووندەها ئادەمی حەتا رۆژا قیامەتێ ژ پشتا وی کەفت و ل ناڤ چاڤێن هەر ئێکی ژ وان رۆناهییەک ڤەدپەشی، پاشی وی ئەو بۆ ئادەمی بەرچاڤکرن، ئادەمی گۆت: ئەی خودا، ئەڤە کینە؟ وی گۆت: ئەڤە دووندەها تەیە. و ئادەمی د ناڤ وان دا زەلامەک دیت کەیف ب ڕۆناهییا وی هات، ئینا ئادەمی گۆت: ئەی خودا، ئەڤە کییە؟ خودێ گۆتێ: ئەڤە زەلامەکە ژ ئومەتێن دووماهییێ ژ دووندەها تە دبێژنێ: داوود، ئادەمی گۆت: ئەی خودا، تە چەند عەمر دایێ؟ وی گۆت: شێست سال، ئادەمی گۆت: ئەی خودا، چل سالان ژ عەمرێ من ژی بدێ.. ڤێجا دەمێ ئادەم کەفتییە بەر مرنێ و ملیاکەتێ مرنێ هاتییە نک، ئادەمی گۆتێ: ما هێشتا چل سال ژ عەمرێ من نەماینە؟ وی گۆت: ما تە ئەو نەداینە کوڕێ خۆ داوودی؟ گۆت: ڤێجا ئادەمی ژ بیرکر، لەو دووندەها وی ژی ژ بیرکر، و ئادەم خەلەت بوو لەو دووندەها وی ژی خەلەت بوو)).

د ریوایەتەکا دی دا هاتییە: ((دەمێ ملیاکەتێ مرنێ هاتییە نک ئادەمی ئادەمی گۆتێ: تە لەزا کری، هزار سال بۆ من یێن هاتینەدان، وی گۆت: بەلێ، بەس تە شێست سال -و د ریوایەتا بۆری دا: چل سال- یێن داینە کوڕێ خۆ داوودی)).

ژ ڤێ حەدیسێ دئێته زانین کو ئادەم نەهـ سەد و شێست سالان مابوو ساخ؛ چونکی وی چل سال ژ ژییێ خۆ دابوونه داوودی -سلاڤ لێ بن-، هەر وەسا ژ حەدیسێ دئێته زانین کو ئادەمی حسێب دزانی و سال دهژمارتن، و کو عەمرێ هەر مرۆڤەکی یێ هاتییه نڤیسین هێشتا ژ ڕۆژا ئادەم هاتییه ئافراندن، و ئەگەر ئادەمی ژ بیر نەکربا و خەلەت نەببا هەر مرۆڤەک دا عەمرێ خۆ زانت.

## ئاهەنگا قەدرگرتنا مەزن:

خودایێ مەزن بابێ مرۆڤان ئادەم د جوانترین ڕەنگ و ڕوی دا ئافراند، و د سەر هندێ ژی ڕا وی هندەک تایبەتمەندییێن وەسا دانێ کو نەدابنه کەسێ دی ژ بلی وی، ئەڤه ژ بەر هندێ دا ئەو بشێت ب دورستی ب دەورێ خۆ ڕابیت کو جێگرییا د عەردی دایه. و دا کو خودێ پتر قەدرگرتنا خۆ بۆ ڤی مرۆڤی نیشا چێکرییان بدەت، وی د ناڤ ملیاکەتان دا کره دەنگ کو دەمێ رح دئێته ئادەمی و ئەو دبته مرۆڤەکێ دورست، دڤێت ئەو هەمی خۆ بۆ ئادەمی بچەمینن، و قەدرگرتن بۆ ئادەمی و ب جهئینان بۆ فەرمانا خودێ دڤێت ئەو بۆ ئادەمی بچنه سوجوودێ: ﴿ وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُواْ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓاْ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴾ (البقرة: ٣٤)، و ئاشکەرایه کو ئەڤ سوجووده بۆ قەدرگرتنا ئادەمی بوو، و دا ملیاکەت بزانن کو ڤی مرۆڤی بهایێ خۆ یێ مەزن ل نک خودێ هەیه، نه کو بۆ پەرستن و عیبادەتی بوو، و سوجدەبرنا بۆ قەدرگرتنێ تشتەکێ دورست بوو بەری ئیسلامێ، و دەمێ ئیسلام هاتی ئەڤ چەندە حەرام کر و گۆت: چێ نابت کەس خۆ بۆ کەسێ بچەمینت ئەگەر خۆ بۆ قەدرگرتنێ ژی بت.

بهایەکێ مەزن بوو خودێ دایە مرۆڤی دەمێ وی ئەو ب دەستێ خۆ ئافراندی، و سررا خۆ کرییە د قالبێ وی دا، و پف کرییێ حەتا ئەو بوویه

چێکرییەکێ خودان رح، و دەمێ وی ملیاکەتێن خۆ هەمی بۆ وی چەماندین. ئەرێ ئەو چ بوویە مرۆڤ هندە بلندکری و گەهاندییە ڤێ پێکا ب قەدر.. مرۆڤ، ئەوێ ژ مستەکا ئاخێ هاتییە چێکرن؟

مرۆڤ چێکرییەکە بهایێ خۆ نە ژ هێز و شیانا خۆ وەردگرت، ئەگەر مەسەلە هێز و شیان بت د ڤێ گەردوونێ دا گەلەک چێکری هەنە هێزا وان ژ یا مرۆڤی پترە، بهایێ مرۆڤی ژ هندێ دئێت دەمێ ئەو خۆ ب وەریسێ خودێ ڤە دگرت، و هێزێ ژ وی وەردگرت، ئەو خودایێ عەقلەکێ مەزن کرییە د سەرێ وی دا و هەر تشتەکێ ل عەرد و عەسمانی بۆ وی (موسەخخەر) کری و ئێخستییە بن دەستێ وی.

نهێنییا قەدرگرتنا مرۆڤی ژ ڤێ رحێ بوویە ئەوا خودێ کرییە د لەشێ وی دا، ئەگەر نە پا بۆچی دەمێ ئادەم پەیکەرەکێ بێ رح خودێ فەرمان ل ملیاکەتان نەدکر کو بۆ وی بچنە سوجوودێ؟ ﴿ فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُواْ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٢٩﴾ ﴾ (الحجر: ٢٩).

و ملیاکەتان هەمییان فەرمان ، و خۆ بۆ ئادەمی چەماند، و عەدەتێ ملیاکەتانە دەمێ خودێ فەرمانەکێ لێ دکەت یا وان ب جهئینانە، و سوجدەبرنا وان بۆ ئادەمی بۆ وان ب خۆ ژی بلندی بوو؛ چونکی ب کارئینانا فەرمانا خودێ بوو، و عەبد هنگی ب قەدر دکەڤت دەمێ فەرمانا خودانێ خۆ ب جه دئینت.

## پەیدابوونا شەیطانییێ:

ڕۆژا خودێ دنیا دای حەزکرنا وی ل سەر هندێ هاتییە ڕۆژ ب ڕۆناهییا خۆ ڤە هەبت، و شەڤ ب تارییا خۆ ڤە د دویڤ دا بێت، و ئەگەر تارییا شەڤێ نەبا مرۆڤی بهایێ ڕۆناهییا ڕۆژێ ب دورستی نەدزانی.. د گەل خۆشییێ وی نەخۆشی ژی دا؛ دا مرۆڤ تاما خۆشییێ بزانت، و ڕۆژا وی

ئـادەم ژی ئافرانـدی و دەورێ جێگرییـا د عـەردی دا دایـێ -ژ بـەر حکمەتـەکا ئەو پێ دزانت- وی (کەسەکێ خرابکـار) ژی دا؛ دا ڤـی دیمـەنێ زەلال شـێلی بکـەت، و بەرگـەڕیانێ بکـەت خرابییـێ تێکـەلی ڤـێ باشـییێ بکـەت، و دوژمناتییا ئادەمی و دووندەها وی بۆ خۆ بکەتە کارێ سەرەکی.

ئەڤ کەسێ خرابکار ئەوە یێ ب ناڤێ (شەیطـان) یـان (ئبلـیس) هاتییـە نیاسین، و د دەر حەقا شەیطـانی و هێڤێنێ وی دا چەنـد گۆتنـەک هـەنـە، یـا ژ هەمییان دورستتر ئەوە: هێڤێنێ شەیطـانی ژ نفشـێ (ئەجنانـە)، و ئـەجنـە -وەکـی مرۆڤـان- ئێـک ژ وان چێکرییانـە یـێن خـودێ بـۆ حکمەتـەکا ئـەو پـێ دزانت ئافراندین، و ئەجنە -وەکی ب ڕەنگەکێ ئاشکەرا د قورئان و حەدیسـان دا هـاتی- ژ گوڕییـا ئـاگری یـێن هاتینـە ئافرانـدن، و ئافرانـدنا وان بـەری یـا مرۆڤان بوو؛ چونکی دەمێ ئادەم هاتییە ئافراندن ئبلیس هـەبوو، و پسـیارەک هەیە ل ڤێرێ دئێتەکرن:

ئـەرێ مـادەم ئبلـیس نـە ژ ملیاکـەتان بـوو، پـا بـۆچی ئـەو کەفتـە بـن وی ئەمرێ خودێ ل ملیاکەتان کری کو بۆ ئادەمی بچنە سوجوودێ؟

بـۆ بەرسـڤ دێ بێـژین: عـەرد بـەری ئـادەمی ب زەمانـەکێ درێـژ هـاتبوو چێکـرن، و بـەری ئـادەم بێتـە چێکـرن هنـدەک چێکـرییێن دی ل سـەر عـەردی دژیان، و ئەجنە چێکرییەک ژ وان چێکرییان بـوون، د هـنـدەک ریوایـەتان دا ژ (ئبن عەبباسی) دئێتە ڤەگوهاستن، دبێژت: دەمێ ئـەجنان خرابی د عـەردی دا کـری و خـوین ڕێتـی خـودێ ملیاکـەت ڤێـرا بـەردان و ئـەو ژ عـەردی دەرێخستن و بەرێ وان دانە جزیرێن دەریایان.

و شەیطـان ئەوێ بـەری هنگـی دگـۆتنێ: (عـەزازیل) ئێـک ژ وان بـوو، و چونکی ئەو ژ عیبادەتکەرێن وان بوو ملیاکەتان ئەو د گەل خۆ بـرە عەسـمانی و د نـاڤ خـۆ دا هـێلا، و هنـدی وی عیبـادەت دکـر ئـەو بـوو مـەزنێ هنـدەک

ملیاکەتان و ژ بەر هندێ گۆتنێ: (طاووس الملک) یەعنی: مەزنێ ملیاکەتان، و چونکی ئەو د گەل ملیاکەتان بوو، ئەو ژ وان هاتە هژمارتن و دەمێ خودێ فەرمان دایی کو ملیاکەت بۆ ئادەمی بچنە سوجوودێ فەرمانێ ژ وی ژی گرت، بەلێ ئەو ل بەر نەهات و هێجەتا وی ئەڤە بوو وی گۆت: ئەز ژ ئادەمی چێترم؛ چونکی ئەز ژ ئاگری یێ هاتیمە ئافراندن و ئەو ژ ئاخێ. وئەو ب خۆ وی درەو دکر، مەسەلە نە چێتری بوو، مەسەلە حەسویدی بوو، وی حەسویدی ب ئادەمی بر، و دلێ وی نەگرت چێکرییەکی ببینت خودێ هندە قەدری و بهایی بدەتێ، لەو شەیطان دئێتە هژمارتن ئێکەمین کەس حەسویدی ب خەلکی بری.

و چونکی ئەجنە ژی وەکی مرۆڤان وەسا یێن هاتینە ئافراندن کو بشێن باشییێ ژی بکەن و خرابییێ ژی، یەعنی: خودێ ئختیار یا دایە وان کو گوهدارییا خودێ بکەن یان بێ ئەمرییا وی بکەن، عەزازیلی مەجال هەبوو فەرمانا خودێ ب جهـ نەئینت، و بۆ ئادەمی نەچتە سوجوودێ، نە وەکی ملیاکەتان ئەوێن ئەڤ مەجالە نەهەی، و چونکی وی گوهدارییا خودێ نەکر پەیڤا (شەیطان) ل سەر هاتە دانان، ئەوا د زمانێ عەرەبان دا بۆ وی کەسی دئێتە گۆتن یێ حەقییێ و نەحەقییێ تێکەلی ئێک بکەت، و ڕاستییێ ل بەر خەلکی بەرزە کەت.

## دوژمنییا بەردەوام.. و هەڤڕکییا کرێت:

ل ڤێرێ.. پشتی ئبلیسی فەرمانا خودێ ب جهـ نەئینای، و خۆ ژ هندێ مەزنتر دیتی کو بۆ ئادەمی بچتە سوجوودێ، فەرمانا خودێ هاتە سەر کو ئەو ژ ڕەحما خودێ بێ بار ببت: ﴿قَالَ يَٰٓإِبۡلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسۡجُدَ لِمَا خَلَقۡتُ بِيَدَيَّۖ أَسۡتَكۡبَرۡتَ أَمۡ كُنتَ مِنَ ٱلۡعَالِينَ ۝٧٥ قَالَ أَنَا۠ خَيۡرٞ مِّنۡهُ خَلَقۡتَنِي مِن نَّارٖ وَخَلَقۡتَهُۥ مِن طِينٖ ۝٧٦ قَالَ فَٱخۡرُجۡ مِنۡهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٞ ۝٧٧ وَإِنَّ عَلَيۡكَ لَعۡنَتِيٓ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلدِّينِ ۝٧٨﴾ (ص: ٧٥-٧٨).

خودێ گۆتە ئبلیسی: ئەو چبوو نەهێلای تو بۆ وی بچیە سوجوودێ یێ من قەدرێ وی گرتی و ب هەردو دەستێن خۆ ئافراندی؟ یان تو ژ وان بووی یێن خۆ ژ خودایێ خۆ مەزنتر دبینن؟ ئبلیسی ژ نەڕازیبوون ڤە ل سەر ئەمرێ خودێ گۆت: ئەز بۆ وی نەچوومە سوجدێ؛ چونکی ئەز ژ وی چێترم، تە ئەزێ ژ ئاگری ئافراندیم، وئەو ژ تەقنێ (و ئاگر ژ تەقنێ چێترە). خودێ گۆتە وی: پا دێ تو ژ بەحەشتێ دەرکەڤە هندی تویی ب گۆتنێ تو یێ دویرکرییی، و تو یێ لەعنەتییی، و دەرێخستنا من بۆ تە دێ یا هەر و هەر بت. و گاڤا ئبلیسی دیتی ئەڤ موصیبەتا مەزن سەرا ئادەمی هاتە سەری تبیعەتێ خۆ یێ شەیطانی ئاشکەرا کر، ئەو حەسویدییا بەری هنگی د دەر حەقا ئادەمی دا د دلێ وی دا هەی بۆ کەربەکا وەسا ئنیەتا تۆلڤەکرنێ ل نک پەیدا کر، ئەو ئنیەتا بەرێ وی دایە دوژمناتییەکا مەزن:

﴿ قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ۝٧٩ قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ۝٨٠ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ۝٨١ قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ۝٨٢ إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ۝٨٣ ﴾ (ص: ٧٥-٧٨) ئبلیسی گۆت: خودایێ من پا دێ تو مرنا من پاش بێخە، و حەتا خەلک ژ گۆڕێن خۆ دەردکەڤن تو من بهێلە. خودێ گۆتە وی: هندی تویی تو ژ وانی یێن حەتا ڕۆژا دەمێ دەسنیشانکری دئێنەهێلان، ڕۆژا پفکرنا ئێکێ دەمێ خەلک هەمی دمرن. ئبلیسی گۆت: ڤێجا سویند ب زالبوون و مەزنییا تە -ئەی خودا- ئەز دووندەها ئادەمی هەمییان دێ د سەر دا بەم، ئەو تێ نەبت یێ تە بۆ عیبادەتێ خۆ هلبژارتی، و تە ژ سەرداچوونا من پاراستی، و تە چو دەسهەلات ل سەر وان نەدایە من.

گاڤا وی زانی ئادەم ئەگەرا ڤێ دووماهییا خرابە یا ئەو دێ گەهتێ، وی نەڤیا بێ تۆلڤەکرن خۆ تەسلیمی ڤێ دووماهییێ بکەت، ئێکەمین جار وی ژ خودێ خواست دەلیڤەیەکا وەسا بدەتێ کو دەمێ هەڤڕکی و دوژمناتییا وی

د گەل ئادەمی و دووندەها وی درێژتر لێ بت، دا مەجالێ تۆلڤەکرنێ بۆ وی بەرفرەهتر لێ بێت، و ژ بەر حکمەتەکا خودێ پێ دزانت قەدەرا وی ل سەر هندێ ب جهـ هات کو ئەو داخوازا ئبلیسی بۆ وی ب جهـ بینت، و ل ڤێرێ ئبلیسی ب ڕویەکێ قائیم ڤە ڕاگەهاند کو یا ژێ بێت د دەر حەقا د سەر دا برنا ئادەمی و دووندەها وی دا ئەو دێ کەت.

ئەڤە ئێکەمین شەڕ بوو دژی نفشێ مرۆڤی هاتییە ڕاگەهاندن ژ لایێ ئبلیسی ڤە، و د ڤێ ڕاگەهاندنا خۆ دا -وەکی قورئان بۆ مە ڤەدگێڕت- ئبلیسی چەند مەسەلەک بەرچاڤکرن یا د جهێ خۆ دایە ئەم مرۆڤ پێ دئاگەهدار بین؛ دا د هەڤڕکییا خۆ دا د گەل وی ئەم لێ دهشیار بین:

ل سەری ئبلیسی ڕاگەهاند کو مەیدانا شەڕی دێ عەرد بت: ﴿ قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴾ (الحجر: ٣٩) مەعنا: مەیدانا شەڕی دێ ل عەردی بت.. و ئاشکەرایە ئبلیسی دزانی کو خودێ گۆتبوو ملیاکەتان: ئەز دێ خەلیفەیەکی ل عەردی دانم، لەو وی دزانی هەڤڕکی دێ ئەو بت یا ل عەردی پەیدا دبت.

هەر وەسا وی ئیشارەت دا وی چەکی ژی یێ کو ئەو د ڤی شەڕی دا ب کارئینت، دەمێ گۆتی: ﴿ لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴾ وی گۆت: ئەز دێ ئێکا هند کەم خرابی ل بەر وان ببتە باشی، تشتێ کرێت ل بەر وان جوان ببت، و د سەر هندێ ژی ڕا ئەز دێ وە ل وان کەم کو ئەو ب ڤێ خەملاندنا ژ درەو بێنە خاپاندن حەتا ئەو هزر بکەن کو ئەو خرابییا ئەو دکەن باشییە.. ژ بەر ڤێ ئێکێ تو بەرێ خۆ بدێ هەر کەسەکێ دلێ خۆ دبەتە خرابییەکێ ئەو خرابی د چاڤێن وی دا دئێتە خەملاندن، و ل بەر وی دئێتە شرینکرن.. ئەڤە چەکێ شەیطانییە باش بزانن!

یا غەریب ئەوە هەر ژ ڕۆژا ئێکێ یا شەیطانی شەڕ تێدا ڕاگەهاندی وی باش زانی کو د ناڤ مرۆڤان دا توخمەکێ پاڕاستی ژ وی و خەملاندن و خاپاندنا وی دێ هەبت، لەو هەر ژ دەستپێکی وی (ئعتراف) کر ڕەنگەکێ مرۆڤان دێ هەبت ب چو ڕێکان ئەو نەشێتە وان: ﴿ قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِي لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِي ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ۝ إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ۝ ﴾ (الحجر: ٣٩-٤٠) گۆت: ئەز دێ شێم هەمی مرۆڤان د سەر دا بەم ب تنێ ئەو عەبدێن تە نەبن یێن تە بۆ عەبدینییا خۆ هلبژارتین و (ئیخلاص) ب رزقێ وان کری. ئەوان ئەز نەشێمێ. خودێ ب خۆ ژی ئەڤ ڕاستییە بنەجهـ کر کو دەسهەلاتا شەیطانی ب تنێ دێ ل سەر وان بت یێن بەندکێ خۆ د گەل خودێ دقەتینن، و خۆ ژ کاروانێ عەبدینییا خودێ ڤەدەر دکەن، ئەو دێ بنە دیل د دەستێن شەیطانی دا، خودێ گۆت: ﴿ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ۝ ﴾ (الحجر: ٤٣).

**ئافراندنا حەووایێ:**

دەمێ فەرمانا خودێ هاتی کو ئادەم بۆ دەمەکی ل بەحەشتێ بێتەدانان، خودێ ئەمر لێ کر و گۆتێ: ﴿ وَقُلْنَا يَـٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ ﴾ (البقرة: ٣٥) و ئەڤە ئێکەمین ئیشارەتە د قورئانێ دا هاتی هندێ دگەهینت کو ئادەم دەمێ بۆ بەحەشتێ هاتییە ڤەخواندن، ئەو یێ ب تنێ نەبوو، بەلکی چێکرییەکا دی ژی یا کو د گەل وی بوویە جۆت، د گەل دابوو، قورئان بۆ مە ڤەناگێڕت کانێ ئەڤ چێکرییا د گەل ئادەمی بوویە جۆت چاوا هاتییە ئافراندن، ئەو ئیشارەت تێ نەبت یا د دەستپێکا سوورەتا (النساء) دا هاتی، دەمێ خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيرًا وَنِسَآءً ﴾ (النساء: ١).

ئەڤ ئایەتە ب ڕەنگەکێ گومان تێدا نە ئاشکەرا دکەت کو خودێ حەووا ئەوا د گەل ئادەمی بوویە جۆت، ژ ئادەمی ب خۆ ئافراندییە، و مەسەلا

ئافراندنا حەووایێ ژ ئادەمی ب خۆ، ئەگەر ل بەر هندەکان تشتەکێ غەریب بت، د مەجالێ علمی دا تشتەکێ گەلەکێ عەدەتییە؛ چونکی خۆ بچویکێن مە ئەڤرۆ ل مەدرسان دخوینن کو هندەک چێکری ل دۆر و رەخێن مە هەنە زێدەهییا وان ب رێکا (ئنقسامێ)یە، بۆ نموونە: ئەمیبا، و هندەک میکرۆبێن ئێشان ژی، گاڤا ژڤانێ زێدەهییا وان دئێت، ئێک ژ وان دوەرمت و پشکەک ژێ ڤەدبت و چێکرییەکا سەربخۆ ژێ پەیدا دبت.. مەعنا: د ناڤ چێکرییێن خودێ دا تشتەکێ غەریب نینە جۆت ژ کتێ پەیدا ببت.

پسیار ل ڤێرێ ئەڤەیە: ئەرێ کەنگی و چاوا حەووا ژ ئادەمی دورست بوو؟

ژ (ئبن عەبباسی) دئێتە ڤەگوهاستن، کو دەمێ ئادەم ل بەحەشتێ هاتییە دانان ئەو ب تنێ لێ دهات و دچوو و صەبرا وی نەدهات، دەمەکی ئەو نڤست و پشتی ژ خەو رابووی وی ژنەک دیت ل بەر سەرێ وی یا روینشتی بوو، خودێ ئەو ژ پەراسییا وی یا چەپێ ئافراندبوو، ئادەمی گۆتێ: تو کییی؟ وێ گۆت: ئەز ژنم. ئادەمی گۆتێ: بۆ چ تو هاتییە ئافراندن؟ وێ گۆت: دا صەبرا تە ب من بێت.

ژ ڤێ گۆتنا صەحابی ئاشکەرا دبت کو پشتی ئادەم چوویە بەحەشتێ حەووا ل وێرێ یا ژ پەراسییا وی هاتییە ئافراندن.

و ژ بلی هندێ کو کانێ حەووا بەری یان پشتی چوونا ئادەمی بۆ بەحەشتێ هاتییە ئافراندن[1] د حەدیسەکا دورست دا هاتییە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((**استوصوا بالنساء، فإن المرأة خلقت من ضلع، وإن أعوج شيء في الضلع أعلاه، إن ذهبت تقيمه كسرته، وإن تركته لم يزل**

(١) چونکی دبت ژ ئایەتا بۆری ئاشکەرا ببت کو حەووا بەری چوونا ئادەمی بۆ بەحەشتێ هاتبوو ئافراندن، ئەگەر نە خودێ نەدگۆتە ئادەمی: تو و ژنا خۆ ل بەحەشتێ ئاکنجی ببن.

**أعوج، استوصوا بالنساء خيرا))**[1] یەعنی: هوین ب شیرەتا من د دەر حەقا ژنان دا بکەن، چونکی هندی ژنە ژ پەڕاسییەکا خوار یا هاتییە ئافراندن، و جهێ ژ هەمییان خوارتر د پەڕاسییێ دا سەرە ئەگەر تو بێیێ دا وی ڕاست بکەی دێ شکێنی، و ئەگەر تو وی بهێلی دێ مینت خوار، ڤێجا هوین قەنجییێ د گەل ژنێ ب کاربینن.

ژ ڤێ حەدیسێ و گۆتنا (ئبن عەبباسی) یا بۆری ئاشکەرا دبت کو حەووا ژ پەڕاسییا ئادەمی یا چەپێ هاتبوو ئافراندن، و د ڤێ دەلیڤەیێ دا هندەک ئەدیبان گۆتییە: خودێ حەووا ژ هەستییێ سەرێ ئادەمی نەئافراند دا ئەو خۆ ل سەر سەرێ وی مەزن نەکەت، و ژ هەستییێ پێی ژی نەئافراند دا ئەو خۆ ل سەر سەرێ وێ مەزن نەکەت، بەلکی ژ وێ پەڕاستییێ ئافراند یا دلێ وی ڤەدگرت دا ئەو هەمی گاڤان یا نێزیکی دلێ وی بت!

بەری ئەم خۆ ڤەگوهێزینە خالەکا دی سێ مەسەلە هەنە پێتڤییە ئەم ئاشکەرا بکەین:

**یا ئێکێ:** د مەسەلا ئافراندنا ژنێ دا -وەکی قورئان و حەدیس بۆ مە ڤەدگوهێزن- ڕاستییەک هەیە ئەگەر مرۆڤی هەردەم ل بەر چاڤێن خۆ دانابا چو جاران نەدبوو خودانێ وان بۆچوونێن خەلەت و (تەصەووراتێن) لەوچە یێن کو وی ل هندەک دەمێن دیرۆکا خۆ ڕاگەهاندین، وەکی کو وی هزرکری ژن سەرەکانییا خرابییێ و هێڤێنێ پیساتییێیە، یان دەمێ هندەک جاران کۆنگر بەستین دا کو دان و ستاندنێ ل سەر عەسلێ ژنێ بکەن کانێ ئەو ژی مرۆڤە و وێ حەق هەیە بچتە د مەلەکووتا خودێ دا، یان ژی ئەو چێکرییەکا بێخێرە خودێ ئەو بۆ زەلامی دایە دا ئەو وجا خۆ پێ بقەتینت؟!

---

(١) بوخاری و موسلم ڤێ حەدیسێ ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن.

مرۆڤینی -ل دەمەکی- د بەرێخۆدانا خۆ دا بۆ ژنێ هند نزمبوو حەتا هەمی تایبەتمەندییێن مرۆڤینییێ ژێ ستاندین و ئەگەر ژ بەر هندێ نەبا کو بێی وێ زێدەهی چێ نەدبوو دویر نینە وێ هەما حوکم ب نەمانا ئێکجار ل سەر ژنێ دابا.. پاشی سال و زەمان زڤرین و ڕۆژەک ب سەر مرۆڤینییێ دا هات دلێ خۆ برە دورستکرنا ڤێ خەلەتییێ ئینا ڕابوو زێدە ب ناڤ لایێ دی دا چوو حەتا ژن ب ڕەنگەکێ وەسا بێ سەرکری ئەو ژ سەر هزرا خۆ ببەت کو ئەو و زەلام پێکڤە نفشێ مرۆڤی دورست دکەن.

د ناڤبەرا ڤان هەردو بەرێخۆدانێن کەچ دا ئیسلام بەرێخۆدانا خۆ یا ناڤنجی بەرچاڤ دکەت کو هندی ژنە د مرۆڤینییێ دا هەڤپشکا زەلامییە و د هێڤێنی دا هەر ژ وییە، لەو د (حقووق و واجباتان) ژی دا هەڤالا وییە.

**ڕاستییا دویێ:** هەر چەندە زەلام و ژن د هێڤێن و خوڕستییا خۆ دا ئێکن و د بێ فەرق و جوداهینە، بەلێ دڤێت ژبیر نەکەین کو د ئامادەبوون و کاری دا هندەک جوداهی د ناڤبەرێ دا هەنە، و هەبوونا ڤان جوداهییان بۆ هندێیە دا ژین ب ڕەنگەکێ دورست ب ڕێڤە بچت، بۆ نموونە: مەقەسێ دو دەڤ هەنە، هەردو وەکی ئێکن و دژێک جودانە ژی، و حەتا هەردو نەگەهنە ئێک نابنە مەقەس و نەشێن کارێ بڕینێ بکەن.

ئەڤ حەدیسا بۆری دەمێ بۆ مە ئاشکەرا دکەت کو ژن ژ پەڕاسییەکا خوار چێبوویە نەڤێت مە وە تێ بگەهینت کو ئەو چێکرییەکا هۆڤە و ب چو ڕێکان نائێتە سەر ڕێ.. نە! بەلکی دڤێت بێژنە زەلامان: ژینا خۆ د گەل ژنێ ل سەر خەونان ئاڤا نەکەن، و بزانن کو ژنێ کەسینییەکا جودا و سەربخۆ هەیە، و دبت ئەو د هندەک تشتان دا ل دویڤ وان قیاسان نەبت یێن هوین ددانن، ڤێجا نە وە بت هوین هزر بکەن ئەڤ چەندە دێ بتە ئاستەنگ د ڕێکا

هەوە و خۆشی پێبرنێ دا، و هوین لێ نەگەڕن ژنێ ل دویڤ وان قیاسان فەصال بکەن یێن هوین د سەرێ خۆ دا ددانن.

**مەسەلا سێیێ:** ئەم دزانین کو خودێ دشیا د گەل ئادەمی حەووایێ ژی جودا چێ بکەت، بەلێ هەر وەکی خودێ ب ڤێ ئافراندنێ دڤیا ئادەمی و دووندەها وی ل هندێ ئاگەهدار بکەت کو بناخەیێ مرۆڤی ئەو خێزانە یا ژ ژن و مێرەکی دورست دبت، و نە ژن بێی زەلامی ژ مرۆڤان دئێتە هژمارتن و نە زەلام بێی ژنێ..

## ئاکنجیبوونا ل بەحەشتێ:

پشتی خودێ دەیکا مرۆڤان حەووا دای -یان بەری وێ بدەت ل دویڤ گۆتنەکێ- خودێ وەسا حەزکر ئادەمی و ژنکا وی بێختە ژێر جەڕباندنێ، ئینا وی فەرمان دا وان ل بەحەشتێ ئاکنجی بکەت، وەکی د ئایەتەکا پیرۆز دا هاتی: ﴿ وَقُلْنَا يَـٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَـٰذِهِ ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّـٰلِمِينَ ۝٣٥ ﴾ (النساء: ٣٥). و د حەدیسەکا دورست دا هاتییە کو ئەڤ ئاکنجیکرنە ل ڕۆژا ئەینییێ بوو، و ئێکەمین پسیار ل ڤێرێ دئێتە هلێخستن ئەڤەیە: ئەرێ ئەو چ بەحەشت بوو ئادەم و حەووا لێ هاتینەدانان؟ و ئەو بەحەشت ل کیڤە بوو؟

بەری ئەم بەرسڤا ڤێ پسیارێ بدەین مە دڤێت بێژین: دەمێ قورئان سەرهاتییێن بەرێ بۆ مە ڤەدگێڕت، هندەک تشت هەنە ئەو ب زەلالی و فرەهی بەحس ژێ ناکەت، وەکی وێ بەحەشتا ئادەم و حەووا چووینێ، و وێ دارا وان ژێ خواری، و دەمێ قورئان خۆ ل سەر ڤان تشتان بێ دەنگ دکەت، مسۆگەرە وان تشتان چو فایدەیێن زێدە گرنگ تێدا نینن لەو قورئان بەحس ژێ ناکەت، بەلێ د گەل هندێ ژی، مرۆڤ ب تبیعەتێ خۆ یێ (مایتێکەر!) حەز دکەت ل دویڤ هندەک تشتان بچت، و پتر خۆ تێدا زانا بکەت، ل سەر

ڤی بناخەیی دەمێ ئەم دگەهینە ڤی جهی ژ سەرهاتییا ئادەمی، گەلەک کەس هەنە پسیار دکەن: ئەرێ ئەو بەحەشتا ئادەم و حەووا چووینێ کیژ بەحەشت بوو؟ و ل کیڤە بوو؟

د بەرسڤا ڤێ پسیارێ دا دێ بێژین: دو گۆتن هەنە: (جمهوورێ) زانایێن ئیسلامێ ل وێ باوەرێنە کو ئەو بەحەشت (جنه المأوى) بوو، یا کو خودان باوەر ڕۆژا قیامەتێ دێ چنێ، و دەلیلێ ژ هەمییان ب هێزتر ل سەر ڤێ بۆچوونێ ئەو حەدیسا درێژە یا ئیمامێ (موسلم) ژ (ئەبوو هورەیرەی و حوذەیفەیی) ڤەگوهاستی، تێدا هاتییە: ((ڕۆژا قیامەتێ خودان باوەر دچنە نک ئادەمی؛ دا ئەو بێت دەرگەهێ بەحەشتێ بۆ وان ڤەکەت، ئینا ئادەم دبێژتە وان: ما تشتەکی هوین ژ بەحەشتێ دەرێخستینە ژ بلی گونەها بابێ هەوە؟)) ئەڤە هندێ دگەهینت کو ئەو بەحەشتا ئادەم ژێ هاتییە دەرێخستن هەر ئەو بەحەشتە یا خودان باوەر ڕۆژا قیامەتێ دچنێ.

بۆچوونا دویێ ئەوە یا ژ هندەک زانایان هاتییە ڤەگوهاستن کو ئەو بەحەشت نە ئەوە یا خودان باوەر ڕۆژا قیامەتێ دچنێ، و دەلیلێ وان یێ ژ هەمییان ب هێزتر ئەڤەیە، ئەو دبێژن: ئەگەر ئەو بەحەشت (جنه المأوى) با، چاوا شەیطان دا چتێ، و ل وێرێ وان د سەردا بەت، پشتی خودێ لەعنەت لێ کرین و ئەو دەرکری؟

و باشترین بەرسڤ ل سەر ڤێ گۆتنێ -ب هزرا من- ئەوە ئەم بێژین: شەرت نینە حەتا شەیطانی ئادەم و حەووا د سەردا برین ئەو ب خۆ چووبتە د بەحەشتێ، ڕاستە شەیطان یێ د گەل وان ئاخفتی و گەلەک یێ مایە پێڤە حەتا شیای وان د سەردا ببەت، بەلێ مەعنا ڤێ ئەو نینە شەیطان ب خۆ چووبتە د بەحەشتێ دا؛ چونکی یا ئەم دزانین و قورئانێ بۆ مە ڤەگێڕای ڕۆژا قیامەتێ بەحەشتی -د بەحەشتێ دا- و جەهنەمی -د جەهنەمێ دا- د گەل

ئێـک و دو دئـاخڤن و بەرسـڤا ئێـک و دو ددەن و ئێـک و دو دبیـنن ژی، و هەر ئێک یێ ل جهێ خۆ. و خۆ ئەگەر هات و شەیطـان ب خۆ چوویـتـە نـک وان د بەحەشـتێ ژی دا، چـو مـانعی نینـە بێتـە گـۆتن: خـودێ هنـد مـەجال دابوویێ ئـەو بچتـە بەحەشـتێ؛ دا مەسـەلا جەرباندنا ئـادەم و حـەووایێ پێـک بینت، وەکی کو ژیبەکێ درێژ دایێ؛ دا ئـەو سۆزا خـۆ د سـەردابرنا دووندەها ئادەمی دا پێک بینت.

و هـەر چـاوا بـت ئایەت یا ئاشکەرایە کو دەمـێ خودێ ئـادەم و حــەووا ل بەحەشتێ دانایین بۆ وان دورستکر هەر دارەکا بەحەشـتێ یـا وان بڤێـت ئـەو ژێ بخۆن ب تنێ دارەک تێ نەبت گۆتێ: هوین ژ ڤێ دارێ نەخۆن، ئەگەر دێ ژ زۆرداران ئێنە هژمارتن.. ئەو چ دار بوو؟

نە د قورئانێ دا و نە د حەدیسێن دورست دا بەرسڤا ڤێ پسـیارێ نینـە.. و چونکی مەخسـەد ژ ڤـێ نـەخوارنێ جەرباندنا (ئیـرادا) ئـادەمی و حـەووایێ بـوو -وەکـی ئاشـکەرا- نـە کـو نـەخوارنا ڤـی رەنگـێ دارێ ب خـۆ بـوو، خـودێ رەنگـێ دارێ بـۆ مـە ئاشـکەرا نـەکر، و یـا گرنـگ نینـە ئـەم بزانین ئـەو دارا خوارنـا وێ هاتییـە قەدەغـەکرن چ بـوو، بـەلکی یـا گرنـگ ئـەوە ئـەم بـزانین مەخسەد ژێ جەرباندنا ئادەمی و حەووایێ بوو، کـانــێ ئــەو دێ شێــن خـۆ ژ خوارنا ڤێ دارا ل بەر دەستێ وان دەنە پاش ل وی دەمێ کو د شیانێن وان دایە ئەو ژێ بخۆن، یا نە؟

و ئـەڤـەیـە تـشـتـێ مرۆڤی ژ حەیوانی جودا دکـەت: تشـتـەکێ قەدەغـەکری ل بەر دەستی هەبت و د شیانا وی دا بت ئەو وی تشتێ قەدەغـەکری بکـەت، و هنگی ئەو د ناڤبەرا دو کاران دا راوەستت: یان دلـچوونا خـۆ تێر بکـەت و پێ ل قەدەغەی بدانت، یان ژی یێ خـودان ئیـرادە بـت و بشـێتە خـۆ. مـەعنا: ئیرادە ئەو دورییانە یا مرۆڤی و حەیوانی ژێک جودا دکەت.

## دەورێ ئبلیسی د سەردابرنا ئادەمی دا:

وەسا چێبوو ئادەم و حەووا د ڤێ جەرباندنێ دا بۆ دەمەکێ نە دەسنیشانکری ب سەرکەفتن، حەتا حەزکرنا خودێ هاتییە سەر کو رێ بۆ دوژمنێ وان یێ مەزن ئبلیسێ لەعنەتی بێتەڤەکرن دا ئەو دەورێ خۆ دسەردابرنا وان دا ببینت.. و هەر چەندە خودێ ئادەم و حەووا هەردو ل هندێ ئاگەهدار کربوون کو ئبلیس دوژمنێ وانە، ڤێجا بلا ئەو هشیار بن دا ئەو ئێکا هند د گەل وان نەکەت کو ئەو ژ بەحەشتێ بێنە دەرێخستن، وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿ فَقُلْنَا يَـٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَـٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٧﴾ ﴾ (طه: ١١٧). ، بەلێ دیارە دەمەکێ درێژ ب سەر وان دا بۆری و وان د ڤی دەمی دا ئەو شیرەت ژ بیرکر یا خودێ لێ کری وەکی خودێ ب خۆ گۆتی: ﴿ وَلَقَدْ عَهِدْنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبْلُ فَنَسِيَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُۥ عَزْمًا ﴿١١٥﴾ ﴾ (طه: ١١٥) خودێ دبێژت: ب راستی بەری ئادەم ژ دارێ بخۆت مە شیرەت لێ کربوو کو ئەو ژێ نەخۆت، و مە گۆتبوو وی: هندی ئبلیسە دوژمنێ تە و یێ ژنکا تەیە، ڤێجا ئەو هەوە ژ بەحەشتێ دەرنەئێخت، ئەگەر هوین د دنیایێ دا دێ د نەخۆشییێ دا بن، ئینا شەیتانی وەسواس بۆ چێکر و وی گوهدارییا وی کر، و ئادەمی شیرەتا مە ژ بیر کر، و مە نەدیت وی ئەو پاراستی یا فەرمان پێ ل وی هاتییە کرن.

و ئبلیسی دەمێ گەلەک خۆ جەرباندی و چو ئەنجام ب دەست ڤە نەهاتین، ئەو لێ گەریا نوقطا لاواز ل نک مرۆڤی (ئستغلال) بکەت، و خۆ پێ بگەهینتە ئارمانجێ، و پشتی وی باش مرۆڤ نیاسی وی زانی ئەو نوقطە ل کیڤەیە..

خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَـٰنُ قَالَ يَـٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢٠﴾ ﴾ (طه: ١٢٠) ئینا شەیطانی وەسواس بۆ ئادەمی

چێکر و گۆتی: ئەری ئەز وێ داری نیشا تە بدەم یا کو ئەگەر تو ژێ بخۆی هەر و هەر بمینی و نەمری، و ملکەکێ بێ دووماهی و ڤەبڕین بگەهتە تە؟

ل جهەکێ دی خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ فَوَسْوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنْهُمَا مِن سَوْءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا مِنَ ٱلْخَٰلِدِينَ ﴿٢٠﴾ ﴾ (الأعراف: ٢٠) ئینا شەیطانی بێ ئەمرییا خودێ ئینا سەر دلێ ئادەمی و حەووایێ کو ئەو ژ وێ داری بخۆن یا خودێ ئەو ژێ داینە پاش؛ دا ئەو جهێ ل بەر وان هاتییە ڤەشارتن ژ عەورەتێ وان بۆ وان ئاشکەرا ببت، و بۆ سەردابرن وی گۆتە وان: هەما ژ بەر هندێ خودایێ هەوە هوین ژ خوارنا فێقییێ ڤێ دارێ دانە پاش؛ دا هوین ژی نەبنە دو فریشتە، و دا هوین نەبنە ژ وان یێن هەر زێندی دمینن.

دیارە ئبلیسی دەمەکێ نە یێ کێم خۆ جەڕباندییە دا ئادەمی د سەر دا ببەت، و پشتی چو بەرهەم ب بزاڤێن وی ڤە نەهاتین ڕابوو (تەرکیز) کرە سەر هندەک ژ وان دلچوونان یێن خودێ د خوڕستییا مرۆڤی دا دانایین و وی گۆتە ئادەمی و حەووایێ هەردویان: ئەز دێ دارەکێ نیشا هەوە دەم ئەگەر هوین ژێ بخۆن هوین چو جاران نامرن، و ملکەکێ بێ دووماهی دێ گەهتە هەوە، و تبیعەتێ هەوە دێ وەکی یێ ملیاکەتان لێ ئێت. و دا ئەو هزرا خرابییێ ژێ نەکەن وی سویند بۆ وان ب خودێ خوار کو وی خێرا وان دڤێت و نەڤێت چو خرابی بگەهتە وان.

و ئایەت ئاشکەرا دکەت کو ئارمانجا ئبلیسی ژ ڤێ بەرگەڕیانێ ئەو بوو جهێ ڤەشارتی ژ عەورەتێ وان ل بەر وان ئاشکەرا بکەت، دیارە وی دزانی ئەگەر وی ئەڤ چەندە کر و عەوەرتێ وان ل بەر وان ئاشکەرا کر هزرا تێرکرنا پێتڤییێن لەشی دێ ل سەر وان زال بت و بەرێ وان دەتە خۆژبیرکرنێ و مرۆڤی ئەگەر خۆ ژبیرکر و ژبیرکر کانێ ئەو بۆچی هاتییە دان دێ خودایێ خۆ

ژی ژ بیـر کـەت. و وەسـا چێبـوو دەمـەکێ خـۆژبیرکرنێ ب سـەر ئـادەمی و حەووایێ دا هات و شەیطـانی ئەڤ دەلیڤە ژ دەست خۆ نەکر:

﴿ فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٍۚ فَلَمَّا ذَاقَا ٱلشَّجَرَةَ بَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۖ وَنَادَىٰهُمَا رَبُّهُمَآ أَلَمۡ أَنۡهَكُمَا عَن تِلۡكُمَا ٱلشَّجَرَةِ وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ ٱلشَّيۡطَٰنَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِينٌ ۝ ﴾ (الأعراف: ٢٢) ئینا وی ئـەو هـەردو خرِانـدن و دسـەردابرن، و وان ژ وێ دارێ خـوار یـا خـودێ ئـەو ژێ داینـە پـاش، ڤێجـا دەمـێ وان ژێ خواری عەورەتێ وان ل بەر وان ئاشکەرا بوو، و ئەو تشـتێ خودێ ئـەو بـەری هنگی پێ ستارەکرین نەما، ڤێجا وان دەست دایێ بەلگێن بەحەشتێ دانە بەر خۆ، و خودایێ وان گازی وان کر: ئەرێ ما مـن هوین ژ خوارنـا وێ دارێ نـە دابوونە پاش، و من نەگۆتبوو هەوە: هندی شـەیتانە دوژمنـەکێ ئاشکەرایە بـۆ هەوە؟

و ل جهەکێ دی خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ فَأَكَلَا مِنۡهَا فَبَدَتۡ لَهُمَا سَوۡءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخۡصِفَانِ عَلَيۡهِمَا مِن وَرَقِ ٱلۡجَنَّةِۚ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ۝ ﴾ (طـه: ١٢٠) ڤێجا ئادەمی و حـەووایێ ژ وێ دارێ خـوار یـا خـودێ گـۆتیبێ ژێ نـەخۆن، و عەورەتێ وان ل بەر وان ئاشکەرا بوو، و بەری هنگی ئەو ل وان یێ ڤەشارتی بوو، ئینـا وان دەست دایـێ بـەلگێن بەحەشـتێ کـرن و خـۆ پـێ سـتارەکرن؛ دا ئەوا دیار بووی ژ عەورەتێ وان ئەو ڤەشێرن، و ئـادەمی بـێ ئـەمرییا خـودایێ خۆ کر، و ب خوارنا ژ وێ دارێ یا خودێ گۆتیبێ خۆ نێزیک نەکە ئەو د سەر دا چوو. ل ڤێرێ دو راوەستان د گەل سەرهاتییا سەرداچوونا ئادەمی و خوارنا وی ژ دارا قەدەغەکری مە هەنە:

**یا ئێکێ**: هنـدەک کـەس هـەنــە وەسـا ددەنە زانین کو دەورێ سـەرەکی د سـەردابرنا ئـادەمی دا حـەووایێ گێرابـوو[1]، یـەعنی: دەمـێ شـەیطـان بـێ

---

(١) بۆ پتر پێزانینان ل دۆر ڤێ بۆچوونێ بەرێ خۆ بدە: (سفر التكوين ١/٣-٢٠).

هیڤی بووی کو ئادەم گوهدارییا وی بکەت، ئەو ڕابوو خۆ د گەل حەووایێ جەڕباند و ب ساناهی شیا وێ دسەردا ببەت، نە بەس هندە بەلکی وی حەووا بۆ خۆ کرە ئەو داڤ یا وی ئادەم ژی پێ گرتی، و ژ بەر ڤێ چەندێ نفشێ ژنێ د چاڤێن وان دا بناخەیێ خرابی و سەرداچوون و لەعنەتێیە، و چونکی حەووا ئەگەرا ئێکەمین گونەها مەزنە مرۆڤی کری، ژن -ب دیتنا وان- نە یا ژ هەژی هندێیە بچتە د مەلەکووتا خودێ دا. و ئیسلام ڤێ بۆچوونێ ڕاست نابینت، بەلکی قورئان -وەکی د ئایەتێن بۆری دا مە دیتی- ب ڕەنگەکێ ئاشکەرا دبێژتە مە: کانێ چاوا شەیطانی حەووا د سەردا بر وەسا وی ئادەم ژی د سەردا بر، و کانێ چەند گونەها ڤێ بێ ئەمرییا خودێ د کەفتە سەر ملێن حەووایێ هند دکەفتە سەر ملێن ئادەمی ژی، و چونکی هەردو د گونەهێ دا پشکدار بوون هەر دووان پێکڤە داخوازا لێبۆرینێ کر، و خودێ تۆبا هەر دووان پێکڤە قەبویلکر، و هەردو زڤڕین بێ گونەه.

بەلێ ئەڤە نابتە مانع کو بەلکی حەووایێ بەری ئادەمی ژ دارێ خوار بت؛ چونکی ئەو زویتر دئێتە سەردابرن، و بەلکی خوارنا وێ بۆ ئادەمی ژی ببتە پالدەرەک کو ئەو ژی ژ دارێ بخۆت، د حەدیسەکێ دا یا بوخاری و موسلم ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن هاتییە کو ((ئەگەر حەووا نەبا ژنەکێ خیانەت ل زەلامێ خۆ نەدکر))، یەعنی: تبیعەتێ هەمی ژنان وەکی یێ دەیکا وان حەووایێیە، و مەخسەد ب خیانەتێ ل ڤێرێ -وەکی ئاشکەرا- نە کرنا فاحیشێیە، بەلکی ئەڤە ئیشارەتە کو ژن هندەک کارێن نەدورست دکەت، و ئەڤ کارێ وێ دبتە پالدان و هاندان (تەشجیع) کو زەلامێ وێ ژی وی کاری بکەت!

**یا دووێ:** دەمێ ئادەم و حەووا د بەحەشتێ دا و هندی وان پێگیری ب ئەمرێ خودێ دکر، ئەو ل سەر فیطرەتا خۆ بوون و عەورەتێ وان یێ

ڤەشارتی بوو، شەیطان هنگی ڕاوەستیا ڤێ فیطرەتێ ل بەر وان شێلی بکەت و عەورەتێ وان بەرچاڤ بکەت، یەعنی: پێتڤییە مرۆڤ باش بزانت کو خۆڕویسکرن و دیارکرنا وی جهێ خودێ فەرمان ب ڤەشارتنا وی دای ژ لەشی هۆنەرەکە ژ داهێنانا شەیطانییە، لەو مرۆڤێ خودان باوەر دڤێت خۆ ژێ بدەتە پاش، و قورئان ب ئاشکەرایی ڤێ ڕاستییێ بۆ مە بەرچاڤ دکەت دەمێ دبێژت: ﴿ يَٰبَنِيٓ ءَادَمَ لَا يَفۡتِنَنَّكُمُ ٱلشَّيۡطَٰنُ كَمَآ أَخۡرَجَ أَبَوَيۡكُم مِّنَ ٱلۡجَنَّةِ يَنزِعُ عَنۡهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوۡءَٰتِهِمَآۚ إِنَّهُۥ يَرَىٰكُمۡ هُوَ وَقَبِيلُهُۥ مِنۡ حَيۡثُ لَا تَرَوۡنَهُمۡۗ إِنَّا جَعَلۡنَا ٱلشَّيَٰطِينَ أَوۡلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤۡمِنُونَ ۝٢٧ ﴾ (الأعراف: ٢٧) ئەڤ دووندەها ئادەمی بلا شەیطان هەوە نەخاپینت، و گونەهێ ل بەر هەوە شرین نەکەت، هەر وەکی ل بەر دەیبابێن هەوە ئادەم و حەووایێ شرینکری، ڤێجا ژ بەر هندێ وی ئەو هەردو ژ بەحەشتێ دەرێخستن، ئەو وان جلکێن خودێ ئەو پێ ستارەکرین ژ بەر وان دکەت؛ دا عەورەتێ وان نیشا وان بدەت. هندی شەیتانە ئەو و دووندەهـ و نفشێ وی هەوە دبینن بێی هوین وان ببینن ڤێجا لێ دهشیار بن. هندی ئەمین مە شەیتان یێن کرینە دۆست و سەرکار بۆ وان کافرێن باوەرییێ ب تەوحیدا خودێ نەئینن، و پێغەمبەرێن وی ڕاستگۆ نەدەرێخن، و کاری ب ڕێکا وی نەکەن.

### تۆبەکرنا ئادەمی و حەووایێ:

ئادەمی ئەو پەیمان ژ بیرکر یا وی د گەل خودێ بەستی کو گوهدارییا شەیطانی نەکەت و ژ دارا قەدەغەکری نەخۆت، و بەرانبەر خاپاندنا دوژمنێ خۆ ئبلیسی ئەو لاوازبوو، و هنگی ئەمرێ خودێ ب جهـ هات.. ئادەمی و ژنکا وی حەووایێ هەردویان ژ دارێ خوار، و کەفتنە د بێ ئەمرییا خودێ دا، و وان ب ڤی کارێ خۆ دا زانین کو مرۆڤ د ئافراندنا خۆ دا یێ لاوازە و ئامادەبوونا وی بۆ سەرداچوونێ هەیە، وەکی خودایێ مەزن د دەر حەقا

ئافراندنا وی دا گۆتی: ﴿ وَخُلِقَ ٱلْإِنسَٰنُ ضَعِيفًا ﴾ (النساء: ٢٨)، ژ بەر ڤێ چەندێ یا غەریب نینە مرۆڤ هندەک جاران بکەڤت، یان خۆ ژ بیر بکەت و گونەهەکێ -بلا چەند یا مەزن ژی بت- بکەت؛ چونکی ئەڤە پشکەکە ژ تبیعەتێ مرۆڤی، ب تنێ یا گرنگ ئەوە مرۆڤی دلەکێ هشیار و رحەکا زێندی هەبت و رێکا ل خۆزڤرینێ ل بەر خۆ بەرزە نەکەت، و بزانت وی خودایەکێ وەسا هەیە ل کەفتنێ دبۆرت، و شکەستنێ ڤەدگرت، و لەزێ ل عەزابدانێ ناکەت.

ئادەم و حەووا هەردو خەلەتبوون دەمێ دلێ خۆ برییە (خولوودێ) و (ملکەکێ بێ دووماهی) و قەستا وێ دارێ کری یا خودێ ئەو ژێ داینە پاش و ژ بەرێ وێ خواری، و گاڤا ئەو کەفتینە د گونەهێ دا و وان بەرانبەر گازییا شەیطانی خۆ لاواز دیتی، ئەو فیطرەتا خودێ دایە وان گەشبوو و بەرێ وان دا رێکا تۆبەکرنێ، و ژ تبیعەتێ مرۆڤییە ل دو دەمان پتر بەرێ وی دکەفتە رێکا تۆبەکرنێ:

- گاڤا ئەو دکەفتە د تەنگاڤییەکا وەسا دا کو ل نک وی مسۆگەر دبت ژ خودێ پێڤەتر وی چو رێکێن دی نینن.

- و گاڤا ب ئاگرێ (غەریزەیەکا) وەسا یا ئەو نەشێت پاشدا ببەت دئێتە سۆتن، ڤێجا پشتی نەفسا وی تەنا دبت پەشێمانی ڤێرا دگەهت، و لەهییا تۆبێ د دلی دا رادبت، و ژ دەرگەهێ خودێ پێڤەتر ئەو چو کەسێ نابینت هەوارێن خۆ بگەهینتێ و یێ ژێ ب هیڤی بت کو د هەوارێ بێت.

گاڤا ئادەم و حەووایێ بێ ئەمرییا خودێ کری و زانی وان ئەو کر یا خودێ ئەو ژێ داینە پاش، پەشێمانی ل نک وان پەیدابوو، و ب تۆبەکرن ڤە وان هەوارێن خۆ گەهاندنە خودێ: ﴿ قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمْ تَغْفِرْ لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴾ (الأعراف: ٢٣) ئادەم و حەووایێ گۆت: خودایێ

مه ب خوارنا ژ داریٰ مه زۆرداری ل خۆ کر، و ئەگەر تو ل مه نەبۆری و دلۆڤانییێ ب مه نەبەی مسوگەر ئەم دێ ژ وان بین یێن بار و پشکێن خۆ ل دنیاییٰ و ئاخرەتێ بەرزەکرین.

ئەڤ پەیڤە ئەو بوون یێن ئادەمی ژ خودایێ خۆ وەرگرتین، و دوعا بۆ خۆ پێ کرین ڤێجا خودێ تۆبا وی ژێ قەبویلکری.

**دەرکەفتنا ژ بەحەشتێ:**

سەربۆرا ئێکێ ب دووماهی هات، و سالۆخەت و تایبەتمەندییێن مرۆڤی پێ ئاشکەرابوون، و مرۆڤ ب خۆ پێ ئاگەهدار بوو، و ئەڤە تشتەکێ گەلەکێ فەر بوو بۆ مرۆڤی پشتی ئەو ل مەیدانا هەڤرکییێ هاتییە دانان: ل عەردی، ئەوێ خودێ وە حەزکری ببتە جهێ شەرێ بەردەوام د ناڤبەرا مرۆڤی و شەیطانی دا.. ﴿قَالَ ٱهۡبِطُواْ بَعۡضُكُمۡ لِبَعۡضٍ عَدُوّٞۖ وَلَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُسۡتَقَرّٞ وَمَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ۝٢٤ قَالَ فِيهَا تَحۡيَوۡنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنۡهَا تُخۡرَجُونَ ۝٢٥﴾ (الأعراف: ٢٤-٢٥) خودایێ مەزن گۆتە ئادەم و حەووا و ئبلیسی: هوین ژ عەسمانی بەر ب عەردی ڤە هەرنە خوارێ، و هندەک ژ هەوە بۆ هندەکان دێ بنە دوژمن، و جهەک بۆ هەوە ل عەردی هەیە هوین لێ ئاکنجی بین و حەتا دمرن خۆشییێ لێ ببەن. و گۆتە ئادەم و حەووایێ -و دووندەها وان-: ژینا هەوە دێ ل وێرێ بت، ئانەکۆ: ژینا خۆ یا دنیاییٰ هوین ل عەردی دێ بۆرینن، و مرنا هەوە ژی دێ ل وێرێ بت، و خودایێ هەوە هەر ژ وێرێ دێ هەوە ڕاکەتەڤە، و بۆ ڕۆژا قیامەتێ کۆم کەت.

و ب ڤێ فەرمانا خودایی نفشێ مرۆڤی د شەخصێ ئادەم و حەووایێ دا، هەر وەسا ئبلیس ژی، ژ عەسمانی بەر ب عەردی ڤە هاتنە دادان و ل عەردی ئاکنجیبوون، و بەری نوکە مە گۆت: ئیمام موسلم ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزت کو پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆتییە: ((**چێترین ڕۆژ ڕۆژ تێدا**

**هەلاتی ڕۆژا ئەینییێیـە، ل وێ ڕۆژێ ئـادەم هاتبوو ئافراندن، و ل وێ ڕۆژێ ئـەو ل بەحەشـتێ هـاتبوو دانـان، و ل وێ ڕۆژێ ئـەو ژ بەحەشـتێ هـاتبوو دەرێخسـتن))**، و د ریوایەتـەکا دی دا هاتییـە: **((و ل وێ ڕۆژێ قیامـەت ڕادبت))**.

و دبت پسیارەک ل ڤێرێ بێتەکرن: ئەرێ ئادەم و حەووا و ئبلیس ل کیـژ جهی ل عەردی هاتنە دانان؟

د بەرسڤێ دا دێ بێژین: نـە د قورئـانێ دا، و نـە د حەدیسـێن دورست دا بەرسـڤا ڤـێ پسـیارێ نەهاتییـەدان، هنـدەک ریوایـەت ژ هنـدەک صـەحابی و تابعییان یێن هاتینە ڤەگوهاستن چەند بەرسڤەکێن ژێکجـودا بـۆ ڤـێ پسـیارێ تێدا هەنە.، و ئێک ژ وان ئەوە یا ب سەنەدەکا دورست ژ عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسـی هاتییـە ڤەگوهاسـتن کـو ئـادەم ل جهـەکێ د ناڤبـەرا مەکـەهێ و طـائیفێ دا هاتبوو دانان دبێژنێ: (دوحنا).

**ل عەردی:**

وەسا خودێ بۆ ئادەمی و دووندەها وی حەزکر کو ئەو ل سەر عەردی بێنـە دانان، ئەو عەردێ ئـەو ژ ئاخـا وی هاتینـە ئافرانـدن، دا ئـەو لـێ ببنـە خودان دەسهەلات و وی ئاڤا کـەن، و حەتا خودێ بـۆ حەزکری ل سـەر بژین و گاڤـا مرن د ناڤ ئاخا وی دا بێنە ڤەشارتن، پاشی ژێ بێنـە ڕاکـرن، و بزڤرنـە نـک خودایێ خۆ دا ئەو حوکمی د ناڤبەرا وان دا بکەت: یان بـۆ بەحەشـتێ.. مـالا وان یـا ئێکـێ، ئەگـەر وان ڕێکـا پێغەمبـەران گـرت، یـان ژی بـۆ جەهنـەمێ، ئەگـەر ئـەو د گازییـا شـەیطـانی چـوون و ب هیڤییـێن وی هاتنـە خاپانـدن، و دەمێ فـەرمان ژ لایـێ خودێ ڤـە هاتییـە دان کـو نفشـێ مرۆڤـی ژ بەحەشـتێ ژۆردا بەر ب عەردی ڤە بێتـە خـوارێ، خودێ ڕاستییەک ل بـەر چاڤـان دانـا، ئەو ژی ئەڤەیە: ﴿ قُلْنَا ٱهْبِطُواْ مِنْهَا جَمِيعًاۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ فَلَا

خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ﴿٣٨﴾ وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٣٩﴾ ﴾ (البقرة: ٣٨-٣٩) خودێ دبێژت: مە گۆتە وان: هوین هەمی پێکڤە ژ بەحەشتێ هەرِنە خوارێ، و پاشی بۆ هەوە و دووندەهێن هەوە یێن پشتی هەوە دئێن تشتێ هیدایەتا هەوە تێدا هەی دێ ئێت. ڤێجا هەچییێ کاری پێ بکەت ترس ل سەر پاشەرۆژێ و پەشێمانی ل سەر یا بۆری ناگەهتە وان، بەلکی دلرحەتی ل دنیایێ و ئاخرەتێ دێ یا وان بت. و ئەوێن کافری و درەو ب ئایەتێن مە یێن دئێنە خواندن و نیشانێن تەوحیدا مە کری، ئەو ئەون یێن دمیننە د ئاگری دا، هەر دێ تێدا مینن، ژێ دەرناکەڤن.

و قورئان دەمێ سەرهاتییا ئادەمی ب بەرفرەهی بۆ مە ڤەدگێرت هەر ژ بەری بێتە ئافراندن وحەتا پشتی ل سەر عەردی هاتییە دانان دڤێت بەرێ مە بدەتە چەند راستییەکێن مەزن یێن کو مرۆڤێ دویری قورئانێ دژیت یێ لێ ئاگەهدار نینە، ژ وان راستییان:

١- پەیدابوونا مرۆڤی ل سەر ڤی عەردێ بۆ ژین و ژیارا وی هاتییە ئامادەکرن کارەکێ بێ ئارمانج و (صودفەیەکا) ژ قەستا نەبوویە، و ئەوێن هزر دکەن ئەڤ گەردوونا ئەم لێ دژین بێ دەستی یا هاتییە د خەلەکا هەبوونێ دا، و پاشی ژین ب خۆ ژی ب بێ دەستییەکا دی یا لێ هاتییە دان، ئەو د بێ ئارمانجی و گومانەکا مەزن دا دبەرزەنە!

٢- بهادارییا نفشێ مرۆڤی ب وێ ئارمانجێ ڤە یا گرێدایە یا ئەو ژ بەر هاتییە ئافراندن: کو عەردی ل ژێر سیبەرا عەبدینییا خۆ بۆ خودێ ئاڤا بکەت، نە وەکی د دیتن و بۆچوونێن (ماددی) دا دئێتە هزرکرن کو بهایێ مرۆڤی ب بها و (قیەمێن ماددی) ب تنێ ڤە یێ گرێدایە.. ئەڤ مرۆڤێ ئەگەر ژ لایێ (حەجمی) ڤە بێتە هەلسەنگاندن هەر نەئێتە دیتن بەرانبەر وان

چێکرییێن د گەردوونێ دا هەین، خـودێ هـنـد تـایبـەتمەندی یێن دایـنـێ کـو د سنۆرێ عەبدینییا خۆ بۆ خودێ دا ببتە سەروەرێ هەمی خودان رحان.

٣- ئەڤ مرۆڤێ د هێڤێنێ خۆ دا دگەهتـە ئـادەم و حـەوواییێ، د گـەل وان تایبەتمەنـدییێن وی هـەین ژی، د هنـدەک لایـێن هـەبوونا خـۆ دا یـێ لاوازە، ئەگەر کەسەک هەبت رێبەرییا وی بۆ خرابییێ بکەت و ب سەر جهێن لاوازییا وی هل ببت زوی دێ شێت وی د سەردا بەت، ژ بـەر ڤـێ چەنـدێ خـودێ ئـەو نەهێلا ب هیڤییا فیطـرەت و عەقلدارییا وی ب تنـێ ڤـە، بـەلکی لـێ هاتـە کـەرمێ و پێغەمبـەر بـۆ هنـارتن و کیتـاب د گـەل دا؛ دا بـەرێ وان ژ رێکـا راست نەئێتە وەرگێڕان.

٤- چـونکی مـرۆڤ لاواز یـێ هاتییـە ئافرانـدن -وەکـی مـە گـۆتی- و یـا بەرگومانـە کـو د هـەر جەرباندنـەکا ئـەو تـێ دبـۆرت دا ئـەو بتەحسـت، خـودێ دەرگەهێ تۆبێ ل بەر ڤەکر و هێلا ڤەکری، و گۆتێ: هەر جارەکـا تـو تەحسـی، ل من بزڤرە و تۆبە بکە گونەها تە ئەگەر چەند یا مەزن ژی بت ئەز دێ بۆ تـە ژێ بـەم. ب ڤـێ راسـتییا خـۆ ئیسـلامێ بـارێ مرۆڤـی سـڤک کـر، و ئـەو چیڤانۆکـا کـەنیسـێ و زەلامـێن وێ بـۆ خـۆ ڤەهانـدی کـو: ((گونـەها ئـادەمی لـەعنەتەکا هـەر و هـەرە د سـتویێ دووندەها وی دا دانـا، حەتا ئـەو بـاوەرییێ بیـنن کـو خـودێ د کراسـێ مرۆڤـی دا یـێ هـاتی و خـۆ دایـە کوشـتن و هلاویستن)) ئەڤ چیڤانۆکە لادا و گۆت: ئـادەم خەلـەتبوو و تۆبـەکر، و وەکـی هەر مرۆڤەکێ خەلەت ببت و تۆبـە بکـەت خـودێ لـێ بـۆری و ئـەو ژ گونـەهێ پاقژکر.. و خلاس!

٥- شەرێ مرۆڤی یێ سەرەکی و بـەردەوام ئـەو شـەرە یـێ شـەیطـانی دژی وی ڕاگەهاندی، و سۆز دای هنـدی ژێ بێـت ئـەو بـەردەوامییێ پـێ بـدەت؛ دا

نەهێلت پترینێ مرۆڤان ژ دووندەها ئـادەمی بزڤرِنـە وێ بەحەشـتێ یـا ئـەو ژێ هاتینە دەرێخستن.

حـاکم ب سـەنەدەکا دورسـت ژ ئـەبوو مووسـایێ ئەشـعەری ڤـەدگوهێزت، دبێژت: دەمێ خودێ ئـادەم ژ بەحەشـتێ ئینایـەدەر و دانایـە سـەر عـەردی، وی هەر تشتەکێ هەی نیشا دا، و هنـدەک فێقییـێ بـەحەشـتێ ژی دایـێ، و ئـەڤ فێقییێ هەوە ژ وی فێقییە، بەلێ پا ئەڤە خراب دبت، و ئەو خراب نابت..

## سەرهاتییا هەردو کورێن ئادەمی:

پشـتی خـودێ فـەرمان دای ئـادەم و حـەووا ل سـەر عـەردی بێنـەدانان، ئێکسەر فەرمان هـاتـە ب جـهـئینـان، و عەرد بوو جهێ ژین و ژیـارا وان، و ل سـەر عـەردی خـودێ دووندەهـ دا ئـادەم و حـەووایێ، و دبێـژن: هـەر جـار حـەووایێ جێمکـەک دبـوو: کـورەک و کچـەک، و ئـەو هـەردو حسـێب دبـوون خویشـک و برایێن ئێک، و پێخەمەت زێدەبوونا مرۆڤی خودێ بۆ ئادەمی کـرە شریعەت کو ئەو وێ کچا ئەڤ سالـە دبت ل کورێ سالـەکا دی مارە بکەت، و کچا سالـەکا دی دبت ل کورێ ئـەڤ سـالـە مـارە بکـەت، و چـێ نـەدبوو کـچ و کورێن سـالـەکێ بـۆ ئێـک و دو بـن؛ چـونکی هـەردو خویشـک و بـرایێن ئێـک بوون.

پشتی هاتنە خوارا ئادەمی و حەووایێ بـۆ عـەردی قـورئـان سـەرهاتییەکا ب تنـێ ژ ژینـا وان بـۆ مـە ڤـەدگێرت ئـەو ژی سـەرهاتییا هـەردو کـورێن وانـە دەمێ ئێـکی یـێ دی کوشتی، و ئەو ژی ب ڤی رەنگییە خودێ دبێژت: ﴿ وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ ٱبۡنَيۡ ءَادَمَ بِٱلۡحَقِّ إِذۡ قَرَّبَا قُرۡبَانٗا فَتُقُبِّلَ مِنۡ أَحَدِهِمَا وَلَمۡ يُتَقَبَّلۡ مِنَ ٱلۡأٓخَرِ قَالَ لَأَقۡتُلَنَّكَۖ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ٢٧ ﴾ (المائدة: ٢٧) یـەعنی: ئـەی پێغەمبەر، تـو بـەحسێ هەر دو کورێن ئادەمی بۆ وان بکـە: دەمـێ هـەر ئێـک ژ وان قـوربانەک دای -دا پێ نێزیکی خودێ ببن- ئینـا خـودێ قوربـانێ ئێـک

ژ وان قــەبویلکر؛ چــونکی ئــەو مرۆڤــەکێ ب تــەقوا بــوو، ئینــا برایــێ وی حەسویدی ب وی، و گۆتێ: ئەز دێ تە کوژم، برایێ وی گۆتێ: هندی خودێیـە قوربانی ژ وی قەبویل دکەت یێ ژ وی بترست..

سـەرهاتییا هـەردو کـوڕێن ئـادەمی یـێن دورسـت، و نـاڤێن وان قابیـل و هابیل بوون، وەکی د حەدیسێن دورست دا هاتی، ژ ڤێرێ دەست پـێ دکـەت، وەکی قورئان بۆ مە ڤەدگێڕت، هەر ئێک ژ وان قوربانەک بۆ خودێ پێشکێش کر، ب ئنیەتا هندێ کو خۆ پـێ نێزیکـی خودێ بکـەن، ئینـا خـودێ قوربـانێ هابیلی ژێ قەبویلکر، و یێ قابیلی قەبویل نەکر، و ئەگـەر بێتـە گۆتن: ئـەرێ وان چاوا زانی قوربانێ کێ قەبویل بوو و یێ کـێ قـەبویل نـەبوو؟ دێ بێـژین: ژ هندەک صەحابی و تابعییان دئێتە ڤەگوهاستن کو ئاگرەک ژ عەسمانی هاتە خـوارێ و قوربـانێ قـابیلی خـوار، و ئەڤـە بـۆ وان نیشـانەک بـوو کـو خـودێ قوربـانێ وی قــەبویل نــەکر.. ئینــا وی حەسـویدی ب برایــێ خـۆ بـر و گـۆتێ: بۆچی قوربانێ تە قەبویل بوو و یێ من نە؟ ئەز دێ تە کوژم. هـابیلی گـۆتێ: ﴿ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ ٱللَّهُ مِنَ ٱلۡمُتَّقِينَ ۝٢٧ لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ أَنَا۠ بِبَاسِطٖ يَـدِيَ إِلَيۡـكَ لِأَقۡتُلَكَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ۝٢٨ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ فَتَكُونَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّـارِۚ وَذَٰلِـكَ جَـزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِـينَ ۝٢٩ ﴾ (المـائـدة: ٢٧-٢٩) هـابیلی گـۆت: هنـدی خودێیە قوربانی ژ وی کەسـی قـەبویل دکـەت یـێ ژ وی بترست. و ئـەگـەر تـە دەسـتێ خـۆ درێژکـرە مـن دا مـن بکـوژی، تـو وێ چەنـدێ ژ مـن نـابینی، ئـەز وەکی تە ناکـەم، هندی ئـەزم ئـەز ژ خـودێ خـودایێ هـەمی چێکرییـان دترسم. هنـدی ئەزم من دڤێت تو بزڤـڕی گونەها کوشتنا من، و گونـەها بـەری هنگـی ل سەر تە هەی ژی تو هلگری، ڤێجا دا تو ببییـە ژ خـەلکێ ئـاگری یـێن هـەر تێدا دمینن، و ئەوە جزایێ زۆرداران. و دیارە ڤێ گۆتنێ پــتــر کــەربـێــن وی ژ برایێ وی ڤەکرن: چـاوا ئـەو یــێ ب تـەقوا بـت و ئـەز نـە، و قوربـانێ وی

بێته قەبویلکرن و یێ مە نە؟ لەو وی گەفێن کوشتنێ ل برایێ خۆ کرن، و دووماهییێ نەفسێ و شەیطانی ئەو پالڤەدا کو گەفا خۆ ب جهـ بینت:

﴿ فَطَوَّعَتْ لَهُۥ نَفْسُهُۥ قَتْلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ فَأَصْبَحَ مِنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٣٠﴾ ﴾ (المائدة: ٣٠) ئینا نەفسا قابیلی کوشتنا برایێ وی ل بەر وی شرین کر، ڤێجا وی ئەو کوشت، و ئەو بوو ژ زیانکاران یێن ئاخرەتا خۆ دایە ب دنیایا خۆ.

و چونکی ئەڤە ئێکەمین ڕویدانا مرنێ بوو د ژینا مرۆڤی دا چێبووی، هابیل تێ کەفت و نەزانی دێ چ ل کەلەخێ برایێ خۆ کەت، ئینا خودێ ڕێ نیشا دا: ﴿ فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابًا يَبْحَثُ فِى ٱلْأَرْضِ لِيُرِيَهُۥ كَيْفَ يُوَٰرِى سَوْءَةَ أَخِيهِ ۚ قَالَ يَٰوَيْلَتَىٰٓ أَعَجَزْتُ أَنْ أَكُونَ مِثْلَ هَٰذَا ٱلْغُرَابِ فَأُوَٰرِىَ سَوْءَةَ أَخِى ۖ فَأَصْبَحَ مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ﴿٣١﴾ ﴾ (المائدة: ٣١) ئینا خودێ قەلەک هنارت دا کۆرکەکێ د عەردی بکۆلت و قەلەکا مری تێدا ڤەشێرت؛ دا ب وێ چەندێ نیشا قابیلی بدەت کانێ چاوا دێ لەشێ برایێ خۆ ڤەشێرت؟ ئینا قابیل مەندەهۆش بوو، و گۆت: ئەرێ چاوا ئەز نەشیام وەکی ڤێ قەلێ بکەم و لەشێ برایێ خۆ ڤەشێرم؟ ئینا قابیلی برایێ خۆ ڤەشارت، ڤێجا خودێ پەشێمانی ب رزقێ وی کر پشتی ئەو ب زیانکاری ڤە زڤڕی.

هندە قورئان ڤێ سەرهاتییێ بۆ مە ڤەدگێڕت و چو بەرفرەهییێن دی نادەتێ، و مەسەلا کو هەڤڕکییا قابیلی د گەل هابیلی سەرا خویشکا وی بوو دەمێ قابیلی گۆتی: خویشکا من ئەوا د گەل من بووی دێ بۆ من بت نە کو خویشکا هابیلی ئەوا د گەل وی بووی؛ چونکی خویشکا من ژ یا وی جوانترە، ئەڤ چەند نە د قورئانێ دا و نە د حەدیسێن دورست دا نەهاتییە و مرۆڤ نەشێت خۆ پێ پشتڕاست بکەت، هەر چەندە ئەو د ریوایەتەکێ دا هاتییە یا کو ژ عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی و عەبدللاهێ کوڕێ مەسعوودی دئێتە ڤەگوهاستن.

هـەر چـاوا بـت هـابيـل ئێکەمين مرۆڤ بـوو مـری، و وەکـی مـە ديتـی ب کوشتن چووبـوو، و ب دەسـتێ برايـێ خۆ هـاتبوو کوشـتن و مسـوگەر ئـەڤ ڕويدانـە ل سـەر نەفسـييەتا ئـادەمی -و هـەمی مـرۆڤێن وی دەمـی- يـا گـران بوويـە؛ چـونکی ئێکـەمين ڕويـدانا مرنـێ بـوو مرۆڤـی ديتـی، هـەر وەسـا ئـەو مرنـەکا تـەبيعی نـەبوو، و ژ بـەر کـو کوشـتن تاوانـەکا مەزنـە قورئـانێ پشـتی ڤەگێڕانا سەرهاتييا قابيل و هابيلی گۆت:

﴿ مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفْسًا بِغَيْرِ نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِي ٱلْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ ٱلنَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَآ أَحْيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعًا ۚ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِٱلْبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم بَعْدَ ذَٰلِكَ فِي ٱلْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٢﴾ ﴾ (المائدة: ٣٢)

يـەعنی: ژ بـەر ڤـێ تاوانـا کوشـتنێ مـە بـۆ ئسـرائيلييان کـرە شـريعەت کـو هەچييێ نەفسەکێ بێ تۆلڤـەکرن، يـان ژ بـەر کرنـا خرابکـارييێ و دوژمناتييـا شريعەتێ خـودێ ل دنياييێ بکوژت، هـەر وەکـی وی مـرۆڤ هـەمی کوشـتين ژ بەر کو وی خۆ هێژای عەزابا خودێ يا مەزن کر، و هـەچييێ خـۆ ژ کوشـتنا نەفسەکا خودێ حەرام کری دا پاش هەر وەکی وی مرۆڤ هەمی زێندی کـرين؛ چـونـکـی پـاڕاسـتـنـا مرۆڤەکێ ب تـنـێ پاڕاستنە بـۆ مرۆڤـان هـەمييان، و ب ڕاستی پێغەمبەرێن مـە ب هێجـەت و دەليلێن ئاشکەرا ل سـەر ڕاسـتييا پەياما وان گـازی بـۆ دکـر، ژ باوەری ئينانـا ب خـودێ و پێکئينانـا تشـتێ ل سـەر وان هاتييـە فـەرکرن بـۆ ئسـرائيلييان هـاتبوون، پاشـی پشـتی هنارتنـا پێغەمبەران گەلەک ژ وان ئسـرائيلييان ب کرنـا حـەراميیێ و هێلانـا فـەرمانا خودێ زێدەگاڤييێ ل سەر توخوبێن خودێ دکەن.

ژ هنـدەک ريوايـەتان دئێتـە وەرگـرتن کـو دەمـێ قـابيلی برايـێ خۆ هابيـل کوشتی ئادەم و حەوا هەردو د زێندی بوون، و ئەو ل سەر وی ب خەم کەفتن، و ل سـەر کرنـە گـری ژی، و دبێـژن: پشـتی کوشـتنا هـابيلی ب پێـنج سـالان

خودێ کورێ دا ئادەمی و وی ناڤێ کورێ خۆ کرە (شیث) و مەعنا ناڤێ وی ب ئەزمانێ وان خەلات یان دانا خودێ بوو.

**مرنا ئادەمی:**

بەری نوکە مە بەحسێ ژیێ ئادەمی کربوو، و مە دابوو زانینێ کو ئیمامێ (ترمذی) حەدیسەکا دورست ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزت تێدا هاتییە کو خودێ هزار سال دابوونە ئادەمی، و ئادەمی چل سال ژ ژیێ خۆ دانە داوودی، و دەمێ ئادەم ل سەر عەردی هاتییەدانان وی دزانی کانێ ئەو چەند سالان دێ مینتە ساخ، بەلێ وی ژ بیرکربوو کو وی چەند سال ژ ژیێ خۆ دابوونە داوودی، لەو دەمێ ملیاکەتێ مرنێ هاتی دا رحا وی بستینت ئادەمی گۆتێ: هێشتا چل سال ژ عەمرێ من یێن ماین، ملیاکەتێ مرنێ گۆتێ: ما تە ئەو نەداینە کورێ خۆ داوودی؟

ل ڤێرێ هەژی گۆتنییە بێژین: د حەدیسێن دورست دا هاتییە کو رحا پێغەمبەرەکی نەهاتییە ستاندن ئەگەر بەری هنگی داخواز ژێ نەهاتبتەکرن کو ئەو ئێک ژ دویان بۆ خۆ هلبژێرت: مرنێ یان مانێ.

و د حەدیسەکا دی دا یا عەبدللاهێ کورێ ئەحمەدی ژ (ئوبەیێ کورێ کەعبی) ڤەدگوهێزت هاتییە: دەمێ ئادەم کەفتییە بەر مرنێ گۆتە کورێن خۆ: دلێ من یێ دچتە فێقییێ بەحەشتێ، ئینا ئەو چوون بۆ وی ل داخوازا وی بگەرییێن[1]، و دەمێ ئەو دەرکەفتین، هندەک ملیاکەت هاتنە بەراهییا وان کفن و بێنێن خۆش و تەڤر و بێر د گەل دا بوون، وان گۆت: گەلی کورێن ئادەمی هوین دێ چ کەن؟ وان گۆت: بابێ مە یێ نساخە و دلێ وی یێ دچتە فێقییێ بەحەشتێ، وان گۆت: بزڤرنەڤە، مەسەلا بابێ هەوە قەتیا! و

(١) هەر چەندە وان دزانی ئەو نەشێن داخوازا بابێ خۆ ب جهـ بینن ژی بەلێ ژ دلپێڤەبوونا وان، وان نەڤیا دلێ بابێ خۆ بهێلن.

دەمێ ملیاکەت ب زۆرکەفتین حەووایێ ئەو نیاسین لەو وێ خۆ د ئادەمی وەرکر، ئینا ئادەمی گۆتێ: خۆ ژ من دویر بکە، نێ ژ لایێ تە ڤە ئەز هاتبوومە تێ ئێخستن[1]، من بهێلە د گەل ملیاکەتێن خودایێ من.. و وان رحا وی ستاند و هەر وان ئەو شویشت و کفنکر و بێنێن خۆش لێ کرن، و نڤێژ ل سەر کر و ڤەشارت، پاشی وان ملیاکەتان گۆتە عەیالێ ئادەمی: ئەڤە رێبازا هەوەیە..

## جێگرێ ئادەمی:

دەمێ ئادەم گەهشتییە رۆژێن خۆ یێن دوماهییێ، هنارتە ب دویڤ کورێ خۆ (شیث)ی را، و هندەک ژ وێ زانینا خودێ دایێ نیشا وی دا، وەکی زانینا دەمێن شەڤ و رۆژێ، و ئادەمی شیرەت ب جێگرییا خۆ ل وی کر.. زانایێ ناڤدار (ئبن کەثیر) دبێژت: رۆژا ئادەم تێدا مری ئەینی بوو، و پشتی ئادەمی کورێ وی (شیثی) جهێ وی گرتبوو، و د حەدیسەکێ دا یا (ئبن حبان) ژ (ئەبوو ذەرری) ڤەدگوهێزت هاتییە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((**خودێ سەد و چار صەحیفە هنارتینە، پێنجی ژ وان بۆ (شیثی) هاتبوونە خوارێ**)). ژ ڤێ حەدیسێ دئێتە زانین کو (شیث) پێغەمبەر بوو، و وەحی بۆ وی هاتبوو خوارێ.

ئادەم بەری ژنکا خۆ حەووایێ مربوو، و نەهاتییە زانین کانێ ئەو چەند سالان پشتی ئادەمی مابوو و کانێ ژییێ وێ دەمێ ئەو مری چەند بوو، هەر چەندە ریوایەتەک هەیە کو ئەو سالەکێ پشتی ئادەمی مابوو.

دبێژن: پشتی ئادەمی شیث بابێ دویێ یێ مرۆڤانە؛ ژ بەر کو دووندەها ئادەمی ب ڤی کورێ وی ب تنێ مایە.. و (ئبن کەثیر) ژ زانایێن دیرۆکێ

---

(١) ئەڤە ئیشارەتە بۆ وێ مەسەلا بەری نوکە مە گۆتی کو حەووایێ بەری ئادەمی ژ دارێ خواربوو، و ئەڤ خوارنا وێ بۆ وی وەکی هاندانەکێ بوو کو ئەو ژی ژێ بخۆت.

ڤەدگوهێزت کو پشتی شیث کەفتییە بەر مرنێ وی کورێ خۆ ئەنۆش دانا جهێ خۆ، و پشتی ئەنۆشی کورێ وی قینینی جهێ وی گۆت، و پشتی وی کورێ وی مەهلاییلی مەزنی وەرگرت، و دبێژن: ئەو ئێکەمین مرۆڤ بوو باژێر چێکرین.

پشتی وی کورێ وی یەرد بوو جێگری وی، و پشتی یەردی کورێ وی (ئەخنۆخ) بوو جێگرێ وی، و یا ناڤدار ل نک خەلکێ دیرۆکێ ئەوە کو ئەخنۆخ ئەوە یێ قورئان ناڤێ ئدریسی ل سەر ددانت.

**بەری دووماهییێ:**

بەری ئەم سەرهاتییا ئادەمی ب دووماهی بینین مەسەلەک هەیە مە دڤێت ئیشارەتێ بدەینێ: تشتێ بەرچاڤ د قورئانێ دا ئەوە سەرهاتییا ئادەمی د گەل، یان د ناڤ سەرهاتییێن پێغەمبەرێن دی دا نائێتە ڤەگێران، بەلکی هەر جار ناڤبرەک دکەفتە ناڤبەرا سەرهاتییا وی و یا پێغەمبەرێن دی دا؛ و خودێ چێتر دزانت ئەگەرا ڤێ بۆ هندێ دزڤرت چونکی کو ئەگەر سەرهاتییا هەر پێغەمبەرەکی لایەکێ ژیانێ ڤەگرت، سەرهاتییا ئادەمی ژیانێ هەمییێ ڤەدگرت، ئەو سەرهاتییا دەستپێکا نفشێ مە مرۆڤان، و سەرهاتییا دیارکرنا طەبیعەت و فیطرەتا مە مرۆڤانە.

سەرهاتییا ئادەمی بۆ مە ئاشکەرا دکەت کو نفشێ مرۆڤی هەر ژ رۆژا ئێکێ ژ ژییێ خۆ یێ خودێناس بوویە، و پشتی ئەو ل سەر عەردی هاتییەدانان و زێدەهی کری ئەو هەر یێ خودێناس بوو، و وی پەرستنا خودێ ب تنێ دکر، و باوەری ب تەوحیدا خودێ هەبوو. و وی فیطرەکا پاقژ و بژوین هەبوو، و یێ خودان قەدر و بها بوو ل نک خودێ.. بەلێ بۆ حیکمەتەکا خودێ پێ دزانت، وی ئەڤ مرۆڤە -ل سەر عەردی- دانا بەرانبەر دو دوژمنێن دژوار: نەفسا وی ب خۆ، و شەیطانێ لەعنەتی.. و هند

هلبژارتن دایێ کو ئەو ل ئێک ژ دو رێکان بچت: رێکا خێرێ یا خودێ عەقل و فیطرەتا وی ل سەر دای، یان رێکا خرابییێ یا نەفسا وی و شەیطان بەرێ وی ددەتێ.

و دەمێ ئەم ڤێ راستییێ بەرچاڤ دکەین، مە دڤێت هشیارییەکێ بدەینە سەیدایێن دیرۆکێ دا ئەو نەکەڤنە وێ خەلەتییا مەزن یا ل ڤی دەمی ژ لایێ گەلەک کەس و دەزگەهان ڤە رەواج بۆ دئێتەکرن کو مرۆڤی ل دەستپێکێ باوەری ب تەوحیدا خودێ نەبوو، بەلکی وی پەرستنا گەلەک خوداوەندان دکر، پاشی هێدی هێدی وی خوداوەندێن خۆ کێمکرن حەتا دووماهییێ هەمی کرینە ئێک خودا! ئەو جهێن ڤێ هزرێ بەلاڤ دکەن دڤێن مە وە تێ بگەهینن کو تەوحیدا خودێ مەسەلەکە ژ چێکرنا مرۆڤییە، دا بشێن پشتی هنگی بێژن: عەبدینییا مرۆڤی بۆ خودێ و دینداری تشتەکە ژ چێکرنا مرۆڤی ب خۆیە!

## ئدريس پێغەمبەر
## -سلاڤ لێ بن-

ئـدريس ئێـک ژ وان پێغەمبـەرێن خودێيـە يـێن نـاڤێ وان د قورئـانێ دا هاتی، د سوورەتا مەريەم دا خودايێ مەزن دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِدۡرِيسَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيّٗا ٥٦ وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧ ﴾ (مـريـم: ٥٦-٥٧) هـنـدەک ژ زانايێن ديرۆکێ دبێژن: ناڤێ ئدريسی ئەخنوخە، و ئادەم دبتـە بـابێ وی يـێ شەشێ.

هەر چەندە قورئـان نـاڤێ ڤـی پێغەمبـەری دئينت و ب ئاشکەرايی ددەتـە زانين کو ئەو پێغەمبەرەکێ ڕاستگۆ بـوو، بـەلێ ئـەو چـو زانينـان د دەر حەقا وی و مللەتێ وی يان جهێ وی دا بۆ مە نابێژت، بەلێ ئەو ئيشارەتێ ددەتـە ئێک ژ سالۆخەتێن ئدريسی دەمـێ خودێ دبێـژت: مـە ئـەو بـۆ جهـەکێ بـالا بلندکريـە.. و هنـدەک زانـايێن تەفسـيرێ ل وێ باوەرێنـە کـو مەخسـەد ب ڤـێ چەندێ ناڤ و دەنگ و مەرتەبەيا وی بوو د ناڤ خـەلکی دا، يـەعنی: خودێ قەدر وقيمەتـەکێ بلند د نـاڤ خـەلکی دا دابـوويێ، لـەو وی مـەرتەبـەکا بـالا هەبوو.

بەلێ د ريوايەتەکا دورست دا يا ئـبن ئـەبی شـيبە ڤـەدگوهێزت هاتييـە کـو عەبدللاهێ کورێ عەبباسی جارەکێ پسيار ژ (كعب الأحبار)ی کـانێ مـەعنا ڤێ ئايەتێ چييە: ﴿ وَرَفَعۡنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٧ ﴾ ؟ کـەعبی گـۆت: خـودێ وەحـی بـۆ ئدريسی هنارت: هەر ڕۆژ هندی خێرا کريارێن مرۆڤان هەمييان (يێن زەمانێ وی) ئەز دێ بۆ تە حسێب کەم، ڤێجا وی ڤيا کـارێ خـۆ زێـدەتر لـێ بکـەت، هەڤالـەکێ وی يـێ خۆشـتڤی ژ ملياکـەتان هاتـە نـک وی، وی گـۆتێ: خـودێ

وەحی ب فلان تشتی بۆ من هنارتییە، ڤێجا تو د گەل ملیاکەتێ مرنێ باخڤە، دا زوی رحا من نەستینت حەتا ئەز کارەکێ زێدەتر بکەم، ئینا وی ملیاکەتی ئەو ل سەر پەرێن خۆ هلگرت و ب نک عەسمانان ڤە بلندکر، دەمێ ئەو گەهشتینە عەسمانێ چارێ وان دیت ملیاکەتێ مرنێ یێ دئێتە خوارێ، وی ملیاکەتی داخوازا ئدریسی گەهاندێ، ملیاکەتێ مرنێ گۆتێ: کانێ ئدریس؟ وی گۆت: ئەڤەیە ل سەر چەنگێ من.. ملیاکەتێ مرنێ گۆت: وەی بۆ ڤێ عەجێبییێ! بۆ من هاتە گۆتن: ل عەسمانێ چارێ رحا ئدریسی بستینە، من گۆت: چاوا رحا وی ل عەسمانێ چارێ بستینم، و ئەو یێ ل عەردی؟ و هنگی وی رحا ئدریسی ستاند، لەو خودێ گۆت: ﴿ وَرَفَعْنَاهُ مَكَانًا عَلِيًّا ۝٥٧ ﴾.

د حەدیسا معراجێ دا هاتییە کو پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ئدریس ل عەسمانێ چارێ دیتبوو، و دەمێ وی ئەو دیتی ئدریسێ گۆت: ب خێر بێی برایێ چاک و پێغەمبەرێ چاک.. و ژ بەر کو وی گۆتبوو: برایێ چاک، و نەگۆتبوو: کورێ چاک، بۆچوونا هندەک صەحابییان ئەوە کو ئدریس پێغەمبەر نە ژ وانە یێن دکەڤنە د زنجیرا نەسەبا پێغەمبەری دا، و ئەو نە ئەخنۆخە، بەلکی ئلیاسە.. بەلێ زانایێ ناڤدار ئبن کەثیر دبێژت: ئەڤە شەرت نینە؛ چونکی دبت وی ئەڤ گۆتنە بۆ خۆشکاندن و (تەواضوع) گۆت بت.

ئەم چویێ ژ ژیانا ڤی پێغەمبەری نزانین، بەلێ هندەک زانایێن دیرۆکێ دبێژن: ئەو ئێکەمین کەس بوو ژ مرۆڤان نڤیسین ب قەلەمی کری، و ئێکەمین کەس بوو زانینا ستێران بۆ هاتییەدان، و ئێکەمین کەس بوو جلک دورین، و چەک هلگرتی.. و خودێ چێتر دزانت.

# سەرهاتییا نووحی
# -سلاڤ لێ بن-

نووح پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- بابێ دویێ یێ مرۆڤانە، و ئێکەمین پێغەمبەرە خودێ بۆ مرۆڤان هنارتی دا بەرێ وان ژ کوفرێ بەر ب ئیمانێ ڤە وەرگێڕت، لەو سەرهاتییا وی بیاڤەکێ نە یێ کورت ژ ئایەتێن قورئانێ ڤەگرتییە، و د نێزیکی پازدە سوورەتێن قورئانێ دا ناڤێ وی چل و سێ جاران هاتییە، و سوورەتەکا تایبەت د قورئانێ دا ب ناڤێ وی هەیە. و چونکی نووح -سلاڤ لێ بن- ئێکەمین پێغەمبەرە ب کارێ دەعوێ ڕابووی، و مللەتێ وی بەرهنگارییا وی کری، سەرهاتییا وی د گەل مللەتێ وی یا تژی بوو ژ دەرس و عیبرەتێن مەزن.

## د ناڤبەرا ئادەم و نووحی دا:

بۆری د گەل مە کو بابێ مرۆڤان ئادەم -سلاڤ لێ بن- ئێکەمین (نەبی) بوو ژ مرۆڤان خودێ د گەل ئاخفتی و وەحی بۆ هنارتی، و پشتی خودێ وەسا حەز کری ئادەم و حەووا ل سەر عەردی بێنەدانان، و ل سەر عەردی دووندەها وان بەلاڤ ببت، ئادەم ب کارێ پەروەردەکرنا عەیالێ خۆ ڕابوو، و بەری هەر تشتەکی ئادەمی باوەری ب خودایێ حەق د سەر و دلێن دووندەها خۆ دا چاند، و مرۆڤان ئەڤ باوەرییە ژ بابێ خۆ ئادەمی و دەیکا خۆ حەووایێ وەرگرت، و وان ژییێ خۆ ل سەر باوەری ئینانا ب تەوحیدا خودێ بۆراند، و ئەڤ چەندا هە وێ ڕاستییێ بۆ مە بەرچاڤ دکەت یا دیرۆکنڤیسێن دویردین دڤێت ژ بیرا خەلکی ببەن کو نفشێ مرۆڤی هەر ژ دەستپێکا پەیدابوونا خۆ خودایێ حەق دناسی؛ چونکی وان دڤێت خەلکی

وەسا تێ بگەهینن کو مرۆڤی ل دەستپێکا خۆ (تەوحیدا خۆدێ) نەدزانی و پەرستنا گەلەک خوداوەندان دکر، پاشی وی ئەڤ هزرە بۆ خۆ چێکر و خۆ پێ قانع کر.

ئیمامێ (بوخاری) ژ (عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت، دبێژت: **((د ناڤبەرا ئادەم و نووحی دا دەهـ (قەرن) هەبوون هەمی ل سەر ئیسلامێ بوون))**[1]. و ئەگەر مەخسەد ب (قەرنی) د ڤێ حەدیسێ دا سەدسال بن وەکی نوکە بوویە زاراڤ، مەعنا وێ ئەوە پشتی ئادەمی ب هزار سالان دووندەها وی هەمی ل سەر ئیسلامێ بوون، و وان باوەری ب تەوحیدێ هەبوو، و پشتی هنگی ژ نوی لادانا ژ دینێ خودێ دەست پێ کربوو، و هێدی هێدی شرک بەلاڤبوو، حەتا وەلێ هاتی تەوحید نەمای و ل بەر خەلکی بوویە تشتەکێ غەریب. و ئەگەر مەخسەد ب (قەرنی) جیلەکێ مرۆڤان بت، وەکی د زمانێ عەرەبان دا دئێتە گۆتن، مەعنا پشتی ئادەمی ب هزاران سالان خەلکی عەبدینییا خودێ دکر، و ئەگەر ئەم ل بیرا خۆ بینن کو ل سەر دەمێ ئادەمی و پشتی وی هەر مرۆڤەک نێزیکی هزار سالان دژیا، هنگی دڤێت بێژین: پشتی ئادەمی ب نێزیکی دەهـ هزار سالان مرۆڤ هەمی ل سەر شەریعەتێ تەوحیدێ و دینێ دورست دژیان.

پشتی دەهـ (قەرن) د سەر نفشێ مرۆڤان ڕابۆرین لادانا ژ دینێ دورست دەست پێ کر، و دەستپێکا لادانێ وەکی (بوخاری) ژ (عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت، ئەڤە بوو دبێژت: ((ئەو صەنەمێن مللەتێ نووحی عیبادەت بۆ دکر: وەد، و سواع، و یەغووث، و یەعووق، و نەسر، هندەک مرۆڤێن چاک بوون، گاڤا مرن ب سەر وان دا هاتی، شەیطانی خۆ ئێخستە

---

(١) حاکم ژی ڤێ چەندێ ژ عەبدللاهی ڤەدگوهێزت، و ئبن حببان و طەبەرانی ژ ئەبوو ئومامەی.

سەر ڕەنگی مرۆڤەكی و هاتە نک مللەتێ وان و گۆتێ: هندی ئەڤ مرۆڤێن چاک و صالح د ناڤ هەوە دا بەرەکەت د سەر هەوە دا دهات، پشتی ئەو مرین و چووین، بەرەکەت د ناڤ هەوە دا نەما، و چەند سالەکێن دینە هوین دێ وان ژ بیرکەن، ڤێجا ئەگەر هوین دێ ب من کەن ڕابن هەر ئێک ژ وان پەیکەرەکی بۆ چێ بکن و بدانن سەر قەبرێن وان؛ دا چو جاران ئەو ژ بیرا هەوە نەچن، و بۆ هندێ دا دەمێ هوین شکلێ وان دبینن هوین ژی وەکی وان د کرنا عیبادەتێ خودێ دا مجد ببن، وان گۆت: تو ڕاست دبێژی، و ڕابوون هەر ئێکی پەیکەرەک بۆ چێکر و دانا سەر قەبرێ وی، پشتی ئەو دەستێ مرۆڤان نەمای و دەستەکێ دی هاتی جارەکا دی شەیطان هاتە نک وان و ئەو وەسا تێ گەهاندن کو بابێن وان عیبادەت بۆ ڤان پەیکەران دکر و ب بەرەکەتا وان باران دباری.. و ب ڤی ڕەنگی شرکێ ڕێکا خۆ د ناڤ وان دا دیت)).

ژ ڤێ گۆتنا (عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی) چەند مەسەلەک بۆ مە ئاشکەرا دبن:

١- هندی شرکە ب ڕێکا شەیطانی د ناڤ مرۆڤان دا بەلاڤ بوویە، و پێخەمەت ڤێ ئارمانجێ شەیطانی پتر ژ پێگاڤەکێ هاڤێت حەتا شیای مرادا خۆ ب جهـ بینت، و مرۆڤ ژ تەوحیدێ بەر ب شرکێ ڤە چوو، نە کو ژ شرکێ بەر ب تەوحیدێ ڤە چوو وەکی هندەک (مەنهەجێن دیرۆکێ) یێن نوی دڤێت مە تێ بگەهینن.

٢- لادان و (ئنحراف) پیچ پیچە د ناڤ خەلکێ دا بەلاڤ دبت، و ل سەری یا بچویکە، و هێدی هێدی مەزن دبت حەتا خودانی ژ دینێ دورست دەردئێخت و بەرێ وی ددتە شرکێ و کوفرێ، و ئوممەت ئەگەر ل دەستپێکێ بەرگرییا ئنحرافێ نەکەت دووماهییێ مەسەلێ دێ ژ دەستان دەرکەڤت.

٣- چێکرنا پەیکەران، کو هۆنەرەکێ بەربەلاڤ بوو ل وی دەمی، ئەگەرا سەرەکییا بەلاڤبوونا شرکێ بوو، لەو ئیسلامێ ئەڤ ڕەنگی هۆنەری حەرام کر، و ژ موسلمانی خواست کو ئەو ب شکاندنا صەنەمان ڕابت، و ڕێ نەدەتە (صەنەمسازییێ) کو جهێ خۆ د ناڤ ئوممەتێ دا بکەت، و ئەگەر هێجەتا هندەکان ئەو بت بێژن: مانێ نوکە عیبادەت بۆ چو صەنەمان نائێتەکرن، د حەدیسێن دورست دا هاتییە کو ل دووماهییا زەمانی جارەکا دی صەنەمپەرێسی د ناڤ خەلکی دا دێ بەلاڤ بت، و دویر نینە ئەڤ ڕێزگرتنا نوکە ل پەیکەران دئێتە گرتن ڕۆژەکێ وەرارێ بکەت و ببتە پەرستن، لەو (پیرۆزییا قەبر و پەیکەران) ب دیتنا ئیسلامێ دەرازینکا شرکێیە.

٤- قەدرگرتنا مرۆڤێن مەزن و چاک ب هندێ نابت مرۆڤ صەنەمێن وان چێ کەت و ل سەرێن ڕێکان بچکلینت، و ب چاڤەکێ پیرۆز بەرێ خۆ بدەتێ، بەلکی ئەڤە دبتە ڕەنگەکێ کێمکرنێ بۆ وان، و مرۆڤێن مەزن ب کارێن خۆ یێن مەزن د دلێ مللەتێن خۆ دا دمینن، نە ب تەصویرکرنا وان د بەرەکێ ڕەق و هشک دا!

پشتی شەیطان شیای ب ڤی ڕەنگی بێدینییێ د ناڤ خەلکێ دا بەلاڤ بکەت، ڕۆژ بۆ ڕۆژێ شرک بەربەلاڤ بوو، حەتا وە لێ هاتی تەوحیدا خودێ و دینێ دورست هێدی هێدی ژ بیرا خەلکێ چووی و بەرێ خەلکی کەفتییە شرکێ و کوفرێ.. و دەمێ ئیسلام د ناڤ خەلکی دا نەمای خودێ وەسا حەز کر ئێکەمین قاصدی ژ لایێ خۆ ڤە (کو نووح بوو) بۆ مرۆڤان بهنێرت؛ دا ئەو جارەکا دی بەرێ وان بدەتە ئیسلاما ڕاست و دورست.

مە گۆت: د هندەک حەدیسان دا هاتییە کو د ناڤبەرا ئادەم و نووحی دا دەهـ قەرن هەبوون خەلک هەمی ل سەر دینێ دورست بوون.. و پشتی خەلکی ژ دینێ دورست لادایی حەتا وە لێ هاتی کو دینێ دورست بریای و

ئێکجار د ناڤ خەلکی دا نەمای، و خودێ پێغەمبەرێ خۆ نووح بۆ خەلکی هنارتی، چەند قەرن پێڤە چووبوون؟ و ئەڤ قەرنە ژی هەر دکەڤنە د ناڤ وان دەهـ قەرنان دا یێن د حەدیسێ دا هاتین؟ یان دجودانە؟ ئەڤە مە نەزانییە، لەو ئەم ل ڤێرێ نەشێین ب دورستی وی دەمی دەستنیشان بکەین یێ کو کەفتییە د ناڤبەرا ئادەم و نووحی دا.

## نووح کی بوو؟

قورئان ئاشکەرا دکەت کو نووح -سلاڤ لێ بن- ئێک ژ پێغەمبەرێن خودێ یێن خودان قەدر بوو، و زانا ل وێ باوەرێنە کو نووح ئێک ژ وان پێغەمبەرانە یێن دبێژنێ: (ئولولعەزم)، ئەوێن بهایێ وان ژ یێ هەمی پێغەمبەرێن دی پتر.

د دەر حەقا نەسەبا نووحی دا، کانێ کورێ کێیە؟ و چەند باب د ناڤبەرا وی و ئادەمی دا هەنە، ژ بلی ریوایەتا (تەوراتێ) چو ریوایەتێن دی د دەست مە دا نینن.. تەورات[1] ئاشکەرا دکەت کو ئادەم بابێ نووحی یێ نەهێیە، و ناڤێن هەر نەهان ژی دئینت، و دیرۆکڤانێن کەڤن هەمی ڤان ناڤان ژێ ڤەدگوهێزن، بەلێ ژ بەر وێ دەستێڤەدانا مەزن یا کو د تەوراتێ دا چێبووی مرۆڤ نەشێت خۆ ب ڤان ناڤان پشتڕاست بکەت.

## نووح و ئدریس:

بۆری د گەل مە کو هندەک زانا ل وێ باوەرێنە کو ئدریس پێغەمبەر ئەوێ بەحسێ وی د قورئانێ دا هاتییەکرن، باپیرێ بابێ نووحییە، ئەوێ تەوراتێ ناڤێ (خەنووخ) بۆ دانایی، و ئەو دبێژن: ئدریس د ژیانا ئادەمی دا بووبوو و ئەو سێیەمین (نەبی)یە، پشتی ئادەمی و کورێ وی شیثی، و ئەگەر ئەڤ

---

(١) د ئیصحاحا پێنجێ ژ (سفر التكوين) دا.

گۆتنه یا دورست بت مەعنا وێ دێ ئەو بت: نـووح نـەبییێ چارێیـە د دیرۆکا مرۆڤینییێ دا خـودێ وەحـی بـۆ هنـارتـی، و (رەسوولێ) ئێکییـە، و دەلیـل ل سەر هندێ کو نووح ئێکـەمین (رەسـووله) حەدیسـا مەهدەرا مەزنـە ل رۆژا قیامـەتێ، یـا کـو (بوخـاری و موسـلمی) ژ (ئـەبو هـورەیرەی) ڤەگوهاسـتی و تێدا هاتییە: ((**فیـأتون نوحـا فیقولـون: یـا نـوح أنـت أول الرسـل إلـى أهـل الأرض**)) یـەعنی: مـرۆڤ دئێنـە نـک نـووحی و دبێژنـێ: ئـەی نـووح، تـو ئێکەمین رەسوولی خودێ بۆ خەلکێ عەردی هنارتی.

## نووح خەلکێ کیژ دەڤەرێ بوو؟

بەرسڤا ڤـێ پسـیارێ ژی نـە د قورئـانێ دا و نـە د حەدیسـێن دورست دا نەهاتییە، و د هندەک گۆتنان دا هاتییە کو نووح خەلکێ بـاژێرێ بابلـێ بـوو ل عیراقێ، و هندەک دبێژن: ئەو خەلکێ شامێ بوو.

و دبت ژ وێ ئایـەتا پیـرۆز یـا کـو بەحسـێ چێکرنـا نـووحی بـۆ گـەمییێ دکەت[1] دەمێ مللەتێ وی یارێ بۆ خۆ پێ دکرن، بێتە زانین کو جهێ نـووح و مللەتێ وی لێ دژیان چەندەکێ یێ دویر بت ژ ئـاڤێ و دەریـایێ، لـەو وان ترانە بۆ خۆ پێ کربن و گۆتبن: چاوا تو دێ گەمییێ ل هشکاتییێ هاژۆی!

## نووح و پێغەمبەرینی:

ل دۆر ژییـێ نـووحی -سـلاڤ لـێ بـن- دەمـێ بـو پێغەمبـەرینییێ هاتییـە هلبـژارتن، ئێمـامێ (طـەبـەری) د تاریخـا خـۆ دا هنـدەک گۆتنـان ژ چەنـد صەحابی و تابعییان ڤـەدگوهێزت، ئێـک ژ وان عەبدللاهێ کورێ عەبباسییە کو دەمێ نـووح بوویـە پێغەمبـەر ژییـێ وی چارسـەد و حەشـتێ سـال بـوون، و پشتێ تـووفانێ ژی ئـەو سێسـەد و پێنجی سـالان مـابوو. و ئاشکەرایـە کـو

(١) کو ئایەتا (٣٨)یێە ژ سوورەتا (هود).

وی نەهسەد و پێنچی سالان گازیبا خۆ گەهاندبوو ملل‌ەتێ خۆ بەری تووفان ب سەر وان دا بێت. ل دویڤ ڤێ گۆتنێ دڤێت ئەو هزار و حەفسەد و حەشتێ سالان مابتە زێندی، هزار و سێسەدان ژێ پێغەمبەر بوو.

و ئاشکەرایە کو وی زەمانی هژمارا مرۆڤان یا کێم بوو، بەلێ کەلەخێن وان ژ یێن مرۆڤێن ڤێ گاڤێ گەلەک مەزنتر بوون، و ژییێ وان ژی پتر بوو، و ڕۆژ بۆ ڕۆژێ هژمارا مرۆڤان زێدەتر لێ هات، بەلێ ژ لایێ کەلەخی ڤە، و ژ لایێ عەمری ژی ڤە، ئەو بچویکتر لێ هاتن، هەر وەکی خودێ ب ڤێ چەندێ ڤیایە تشتەکی بۆ مرۆڤی ب تشتەکێ دی بەدەل ڤەکەت!

## نووح و ڕاستکرنا ڕێکێ:

پشتی خەلکی ڕێکا ڕاست ل بەر خۆ بەرزەکری یا کو پێغەمبەرێن خودێ: (ئادەمی، و شیثی، و ئدریسی) بەرێ وان دایێ، و ئەو پەیکەرێن شەیطانی بەرێ خەلکێ دایە چێکرنا وان ژ ڕامانا وان یا ئەصلی -کو بیرئینانا خەلکێ ب ڤان مرۆڤان بوو- دەرکەفتی و ڕەنگەکێ پیرۆزییێ وەرگرتی، پاشی پەرستن بۆ هاتییەکرن، خودێ وەسا حەز کر کو قاصدەکی ژ نک خۆ بۆ مرۆڤان بهنێرت، و پەیامەکێ بۆ خەلکی بدەتە ڤێ، دا ئەو ڤێ شرکا خۆ بەس بکەن و جارەکا دی ل تەوحیدا خودێ بزڤڕن، وەکی د قورئانا پیرۆز دا هاتی: ﴿وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ۝٢٥ أَن لَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَۖ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ أَلِيمٖ ۝٢٦﴾ (هود: ٢٥-٢٦) یەعنی: مە نووح بۆ ملل‌ەتێ وی هنارتبوو ڤێجا وی گۆتە وان: ئەز یێ هاتیم هەوە ژ عەزابا خودێ بترسینم، و وێ فەرمانا خودێ یا ئەز پێ هاتیمە هنارتن ئاشکەرا بکەم. ئەز فەرمانێ ل هەوە دکەم کو هوین ژ خودێ پێڤەتر پەرستنا کەسێ نەکەن، ئەز دترسم -ئەگەر هوین پەرستنا خودێ ب تنێ نەکەن- عەزابا ڕۆژەکا ب ئێش ب سەر هەوە دا بێت.

ئەڤ ئایەته و یێن وەکی وان هندێ دگەهینن کو خودێ پێغەمبەرێ خۆ نووح بۆ خەلکێ وی زەمانی هنارتبوو دا ئەو وان ژ عەزابا خودێ بترسینت ئەگەر هات و وان بەردەوامی ل سەر کوفر و سەرداچوونا خۆ کر.

نووح ئێک ژ وان بوو، ب ئەزمانێ وان دئاخفت، و وان باش دزانی کو نووح مرۆڤەکێ ڕاستگۆیە و ژ بنەمالەکا هێڤێن پاقژە، و بەرێ وی ل مەصلەحەتێن دنیایێ یێن بەروەخت نینە.. نووحی ژ وان خواست ئەو عیبادەتێ خودێ ب تنێ بکەن، و گوهدارییا وی بکەن، و گۆتە وان: ((ئەی مللەتێ من! هندی ئەزم ئەز ئاشکەرا هەوە ژ عەزابا خودێ دترسینم، کو ئەو ب سەر هەوە دا بێت ئەگەر هەوە بێ ئەمرییا وی کر، ڤێجا هوین تەوحیدا خودێ بکەن، و پەرستنا وی بکەن، و ژ عەزابا وی بترسن، و هوین گوهدارییا من د وی تشتی دا بکەن یێ ئەز فەرمانێ پێ ل هەوە دکەم و هەوە ژێ ژێ ددەمە پاش، هندی ئەزم ئەز پێغەمبەرێ خودێمە بۆ هەوە، ئەو دێ ل گونەهێن هەوە بۆرت و حەتا دەمەکێ ل نک خودێ ئاشکەرا ئەو دێ ژییی هەوە درێژ کەت، هندی مرنە ئەگەر هات ئەو قەت نائێتە پاشخستن، ئەگەر هوین وێ بزانن هوین دێ لەزێ د باوەرییێ و گوهدانێ دا کەن)).

ئەڤە ئەو گازییە یا هەمی پێغەمبەران ژێ دەست پێ کری، و هەمی پێغەمبەر ل سەر دگەهنە ئێک: باوەری ئینانا ب تەوحیدا خودێ، و پەرستنا وی، و گوهدارییا پێغەمبەرێ وی.

ئەو مللەتێ نووح د ناڤ دا هاتییە هنارتن یێ تژی فەساد و خرابکاری بوو ژ گەلەک لایان ڤە: فەسادا سیاسی، فەسادا جڤاکی، فەسادا ئەخلاقی.. و هتد، بەلێ نووحی ژ فەسادا عەقائیدی دەست پێ کر، خەما نووحی یا سەرەکی ئەو بوو بیر و باوەرێن خەلکی د دەر حەقا خودێ دا دورست بکەت، چونکی وی دزانی کو فەسادا بیر و باوەران سەرەکانییا هەر فەسادەکێیە.

گازییا نووحی هەمی د چەند ئاخفتنەکان دا کۆم دبت: ((**أعبدوا الله ما لكم من إله غيره**)) و ((**اتقوه**)) و ((**أطيعوني**)).

عەبدینییا خودێ ب تنێ بکەن، یەعنی: کراسێ جاهلییەتێ ژ بەر خۆ بکەن، و مەنهەجێ شرکێ و کوفرێ ژ ژینا خۆ لابدەن، و ب هەمی ڤە وەرنە د ئیسلامێ دا و سەر و بەرێ ژینا خۆ ل دویڤ مەنهەجێ خودێ ببەن.. ژ خودێ پێڤەتر هەوە چو خوداییێن ب حەق نینن، یەعنی: هەر تشتەکێ دی یێ هەوە خودانی یان پشکەکا خوداینییێ دایێ، خوداوەندەکێ بەطالە، گۆتن دڤێت گۆتنا خودێ بت، و مەنهەج ئەو بت یێ پێغەمبەرێ وی پێ هاتی، و ئەڤەیە تەقوا و گوهدارییا پێغەمبەران.

مرۆڤ دەمێ هزرا خۆ د ڤێ گازییێ دا دکەت یا نووح پێ هاتییە هنارتن دێ بینت هەر ئەو گازییە یا هەمی پێغەمبەر پێ هاتین، و حەتا ئەڤرو ژی دویکەفتییێن پێغەمبەران بەرێ خەلکێ ددەنێ.

نووحی نەهسەد و پێنجی سالان ئەڤ گازییە د ناڤ مللەتێ خۆ دا بەلاڤ کر، ب چ ڕەنگ؟

خودێ دبێژت: نووحی گۆت: ((خودایێ من، هندی ئەزم ب شەڤ و ڕۆژ من بەرێ مللەتێ خۆ دا باوەری ئینانا ب تە و گوهدارییا تە، ڤێجا گازییا من بۆ وان ژ ڕەڤین و پشدانێ پێڤەتر تشتەک ل وان زێدە نەکر، و هندی ئەزم هەر جارەکا من بەرێ وان ددا باوەری ئینانا ب تە؛ دا ببتە ئەگەرا هندێ کو تو گونەهێن وان بۆ وان ژی ببەی، ئەو دا تبلێن خۆ کەنە د گوهێن خۆ ڕا؛ دا وان گوهـ ل گازییا حەق نەبت، و ئەو دا کراسێن خۆ ب سەر خۆ دادەن دا کو ئەو من نەبینن و ئەو مانە ل سەر کوفرا خۆ، و وان خۆ ژ باوەری ئینانێ مەزنتر دیت، پاشی من ب ئاشکەرایی ئەو بۆ باوەرییێ گازی کرن، و هندەک جاران من ب دەنگەکێ بلند گازی وان کر، و هندەک جاران من ب دەنگەکێ

نزم و ڤەشارتی ئەو گازی کرن، و من گۆته ملله‌تێ خۆ: هوین داخوازا ژێبرنا گونەهان بۆ خۆ ژ خودایێ خۆ بکەن، و ژ کوفرا خۆ تۆبه بکەن، هندی ئەوە ئەو گەلەک گونەهـژێبر بوویە بۆ وی یێ تۆبه بکەت ژ بەنییێن وی و ل وی بزڤرت، ئەگەر هوین تۆبه بکەن و داخوازا گونەهژێبرنێ بۆ خۆ بکەن خودێ بارانەکا بۆش و ل دویڤ ئێک دێ بۆ هەوە ئینتە خوارێ، و ئەو مال و عەیالێ هەوە دێ زێدە کەت، و هندەک باغێن هوین خۆشییێ ب جوانی و بەرهەمێ وان ببەن دێ دەتە هەوە، و دێ وان ڕوبیاران دەتە هەوە یێن هوین حەیوانەت و دەرامەتێ خۆ پێ ئاڤ بدەن)).

ب ڤی ڕەنگی، ب شەڤ و ڕۆژ، ب ئاشکەرا و نەپەنی، نووحی گازییا خۆ د ناڤ ملله‌تێ خۆ دا بەلاڤ کر، و هەر چەندە وان یاری و ترانە بۆ خۆ ب نووحی و گازییا وی دکر، و چاڤ و گوهێن خۆ دگرتن دا وی نەبینن و گازییا وی سەح نەکەن، بەلێ نووح ژ بەلاڤکرنا گازییا حەق سست نەبوو، و چونکی کافرێن ملله‌تێ وی چو نەحەقی د گازییا وی دا نەددیت ڕابوون خۆ ب هندەک مەسەلێن هامشی ڤە موژیلکرن؛ دا بەرێ نووحی و دویکەفتییێن وی ژ مەسەلا سەرەکی لابدەن، سەرێن کوفرێ ژ ملله‌تێ وی گۆتنێ: تو نە فریشتەیی تو مرۆڤی، ڤێجا بۆچی د ناڤبەرا مە هەمییان دا وەحی بۆ تە ب تنێ هات؟

یەعنی: وان چو تێبینییێن وەسا ل سەر وەحییێ ب خۆ نەبوون، بەلێ گۆتن: د ناڤبەرا مە هەمییان دا بۆچی وەحی دێ بۆ نووحی ئێت، بۆچی بۆ مەزنەک و دەولەمەندەکێ مە نەدهات؟

مەسەلەکا دی: وان گۆتە نووحی: ئەم دبینین هەما ژ ڕەزیلێن مە پێڤەتر کەس ب دویڤ تە نەکەفتییە و وان ژی بێ هزرکرن دویکەفتنا تە یا کری، و ئەم نابینین کو هوین ئەوێن چووینە د ڤی دینی دا، هەوە چو سەراتی د رزقێ

و مالێ دا ل سەر مە هەبت.. نووحی د بەرسڤا وان دا گۆت: ئەی مللەتێ من! ئەرێ ئەگەر ئەز خودان هێجەتەکا ئاشکەرابم ژ خودایێ خۆ د وی تشتی دا یێ ئەز بۆ هەوە پێ هاتیم و ئەو هندێ بگەهینت کو ئەز یێ حەقم، و خودێ ژ نک خۆ دلۆڤانییەک دابتە من، کو پێغەمبەرینییە، ڤێجا ژ نەزانین و دفن بلندییا هەوە ئەو ل بەر هەوە هاتبتە ڤەشارتن، ئەرێ ما چێ دبت ئەم ب کوتەکی وێ بکەینە د دەستێن هەوە دا یا هەوە پێ نەخوش و هوین پێ دکافر؟ ئەم وێ چەندێ ناکەین، بەلێ دێ هەوە هێلینە ب هیڤییا خودێ ڤە حەتا ئەو حوکمی د ناڤبەرا مە و هەوە دا بکەت ب وی ڕەنگی وی دڤێت.

**بەرسڤ و بەرسڤ:**

وەکی مە گۆتی نووح ب هەمی ڕێکان هاتێ دا بەرێ مللەتێ خۆ بدەتە ڕێکا خودێ یا ڕاست، و وی گەلەک ڕەنگێن گازیکرنێ ب کارئینان، و چو یا وەسا ب گازییا وی ڤە نەهات، وان پێغەمبەرێ خۆ درەوین دەرێخست، و گۆتن: تو مرۆڤەکێ سەرداچوویی، تە دڤێت دینێ باب و باپیرێن مە بگوهۆڕی و ڕێکەکا نوی د ناڤ خەلکی دا دەربێخی، ب ڕاستی تو مرۆڤەکێ درەوینی!

نووحی -دا وان ب نک گازییا خۆ ڤە بکێشت- گازییا خۆ چەندەکێ نەرم کر، و ب ئەزمانێ شیرەتێ گۆتە وان: ئەی مللەتێ من! سەرا گازیکرنا هەوە بۆ تەوحیدا خودێ و کرنا عیبادەتی بۆ وی ب تنێ ئەز پسیارا مالەکی ژ هەوە ناکەم کو هوین پشتی باوەری ئینانێ بدەنە من، بەلێ خێرا شیرەتکرنا من ل هەوە هەما ب تنێ ل سەر خودێیە، و نە هێژای منە ئەز خودان باوەران یێن کو هوین ژ بەر فەقیرییا وان ب چاڤەکێ کێم بەرێ خۆ ددەنێ ژ نک خۆ دەربێخم، هندی ئەون ئەو ل ڕۆژا قیامەتێ ڕابەری خودایێ خۆ دێ ڕاوەستن، بەلێ ئەز دبینم هوین مللەتەکێ نەزانن؛ چونکی هوین ژ من دخوازن کو ئەز

خۆشتڤییێن خۆدێ ژ نک خۆ دەربێخم، و وان ژ خۆ دویر بکەم. ئەی مللەتێ من! کی دێ من ژ خودێ پارێزت ئەگەر وی ڤیا سەرا دەرێخستنا خودان باوەران من عەزاب بدەت؟ ئەرێ ما هوین د مەسەلان ناگەهن و نزانن کانێ چ تشت بۆ هەوە چێتر و ب مفاترە؟ و ئەز نابێژمە هەوە: کو گەنجینەیێن خودێ د دەستێ من دانە، و ئەز تشتێ نەبەرچاڤ نزانم، و ئەز نەفریشتەیەکم ژ فریشتەیان، و ئەز نابێژمە ڤان یێن د چاڤێن هەوە دا دکێم ژ خودان باوەرێن لاواز: خودێ خێرەکێ سەرا کریارێن هەوە نادەتە هەوە، خودێ ب تنێیە وی تشتی دزانت یێ د سنگ و دلێن وان دا هەی، و ئەگەر من ئەو چەندە کر هنگی ئەز دێ ژ وان بم یێن زۆرداری ل خۆ و غەیری خۆ کری.

## ڕکدارییا دوماهییێ:

پشتی کافرێن مللەتێ وی چو هێجەت د دەستا دا نەماین، و -وەکی عەدەتێ وان ل هەمی جهـ و دەمان- وان ژ خۆ نەگرت دویکەفتنا حەقییێ بکەن، دەرگەهێ دان و ستاندنێ د گەل خودان باوەران گرت، و کەفتنە ڕکێ و گۆتن: ئەی نووح! تە هەڤڕکی د گەل مە کر، و تە هەڤڕکییەکا زێدە ژی کر، ڤێجا کانێ وێ عەزابێ ب سەر مە دا بینە یا تو گەفان پێ ل مە دکەی ئەگەر تو ژ ڕاستگۆیانی د گۆتنا خۆ دا.

عەدەتێ لاوازان ئەوە گاڤا وان کراسێ هێزێ کرە بەر خۆ، خۆ دفنبلند دکەن؛ دا لاوازییا خۆ پێ بڤەشێرن.. نووحی -ب ئەخلاقێ خۆ یێ بلند ڤە- بەرسڤا ڕکدارییا وان دا و گۆت: هندی خودێیە ئەو ب تنێیە دشێت عەزابێ ب سەر هەوە دا بینت چی گاڤا وی ڤیا، و ئەگەر وی ڤیا هەوە عەزاب بدەت هوین نەشێن خۆ ژ دەست وی دەربێخێن؛ چونکی چو تشت نە ل عەردی نە ل عەسمانی نەشێت وی بێزار بکەت. و شیرەتکرن و خۆوەستاندنا من ب هەوە ڤە کو هوین باوەرییێ بینن چو مفای ناگەهینتە هەوە، ئەگەر خودێ

ڤیا بـت کو هەوە ڕێ بەرزە بکەت و تێ ببەت، ئـەوە خـودایێ هـەوە، و هـوین ل ئاخرەتێ بۆ حسێب و جزادانێ دێ زڤڕنە نک وی.

یەعنی: نـووحی ڤیا مللەتێ خۆ ل وێ ڕاستییێ ئاگەهدار بکـەت یـا وان ژ بیرا خۆ بری، کـو عەزابـدان و نەعەزابـدان ب دەسـتێ خودێیـە، و ب قـەدەرا وییە، یێ وی ڤیـا ئـەو دێ وی عـەزاب دەت، بـەلێ گاڤا وی دڤێت و وەکـی وی دڤێـت، و ئەگـەر هـوین ژ مـن و گازییـا مـن بێنتـەنگ بووینـە، و هـەوە نەڤێت مـن ببینـن، هـوین و یـا هـەوە دڤێـت، مـن یـێ خـۆ هێلایـە ب هیڤییـا خودێ ڤە، و یا ژ هەوە دئێت هوین تەخسیرییێ نەکەن.

## نووح.. و پێشکێشکرنا ئەنجامی:

پشتی نەهسەد و پێنجی سالان ژ گازییا بۆ ڕێکا خودێ، و صەبرا ل سەر نەخۆشییا کافران، نووحی بەرێ خۆ دایێ مللەتێ وی ڕۆژ بۆ ڕۆژێ پتر ل سەر کوفرا خۆ یێ مجد دبن، نووحی ئەنجامێ گازییـا خـۆ و بەرسـڤا مللـەتێ خـۆ بۆ خودایێ خۆ پێشکێش کر، و گۆت:

((خودایێ من، هندی مللـەتێ منـە گەلـەک زێدە بـێ ئـەمرییا مـن کـر، و ئەز دەروین دەرێخستم، و مرۆڤێن لاواز ژ وان دویکـەفتنا سـەرۆکێن خـۆ یـێن سەرداچووی کر، ئەوێن مالێ وان و زارۆکێن وان د دنیایێ دا ژ سـەرداچوونێ پێڤـەتر و ل ئـاخرەتێ ژ عـەزابێ پێڤـەتر چـو ل وان زێـدە نـەکری، و سـەرۆکێن سەرداچووی فێلبازییەکا مەزن ل دویکەفتییێن خۆ یێن لاواز کر، و گۆتنە وان: هوین پەرستنا خوداوەندێن خۆ نەهێلن دا عیبادەتێ خودایـەکێ ب تنـێ بکـەن، و هـویـن وەددی و سـواعــی و یـەغـووثی و یـەعووقی و نەسری نـەهێلن، و ب ڕاستی ڤان یێن دویکـەفتنا وان هـاتـییـەکـرن گـەلـەک مـرۆڤ بـەرزەکرن ب ڕێکا خەملاندنا خرابییێ ل بـەر وان، و ئـەی خودایێ مـە تـو ژ دویرکـەفتنا حەقییێ پێڤەتر چو ل ڤان یێن ب کوفرێ زۆرداری ل خۆ کری زێدە نەکە)).

پشتی نووح -سلاڤ لێ بن- ژ وان بێ هیڤی بووی گۆت: خودایێ من تو نەهێلە کافرەک ل سەر عەردی بمینت و ب ڕێڤە بچت. هندی تویی ئەگەر تو وان بهێلی ئەو دێ بەنیییێن تە ییێن باوەری ب تە ئینای د سەر حەقیییێ دا بەن، و مرۆڤەک ژ وان نابت ئەگەر یێ کافر و گونەهکار نەبت.

**نفرینا مەزن:**

نفرینەکا مەزن بوو نووحی کری پشتی صەبرەکا مەزنتر وی ل سەر مللەتێ خۆ کێشای، و ئەڤ نفرینە هنگی نووحی ل مللەتێ خۆ کر پشتی خودێ وەحی بۆ هنارتی کو ژ وان پێڤەتر ییێن باوەری ئینای ئێدی کەس باوەرییێ نائێنت: ﴿ وَأُوحِيَ إِلَىٰ نُوحٍ أَنَّهُۥ لَن يُؤْمِنَ مِن قَوْمِكَ إِلَّا مَن قَدْ ءَامَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوا۟ يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾ ﴾ (هود: ٣٦) یەعنی: دەمێ عەزاب ل سەر مللەتێ نووحی فەربووی، خودێ وەحی بۆ وی هنارت کو ژ وان پێڤەتر ییێن بەری نوکە باوەری ئینای کەسەکێ دی ژ وان باوەرییێ نائینت، ڤێجا تو ئەی نووح ژ بەر کارێ وان دکر ب خەم نەکەڤە.

مللەتێ نووحی ل سەرێ دیرۆکا مرۆڤینییێ هاتبوون، و گاڤا وان بۆ پێغەمبەرێ خۆ نووحی بەرچاڤ کری کو ئەو هەر و هەر دێ مینن ئاستەنگ د ڕێکا دینێ حەق دا، و هەما ئەو هەر هزرا هندێ ناکەن کو ڕۆژەکێ بێنە د ڤی دینی دا، نووحی دوعا ژ خودایێ خۆ کر کو ئەو ڤی مللەتێ مەژی هشک ژ ڕێکێ لادەت، و ڕوییێ عەردی ژ وان بمالت؛ دا ڕێک بۆ هندەک مرۆڤێن دی ییێن خودێناس بێتە فرەهکرن، و چونکی مرۆڤینی ل سەر دەمێ نووحی هێژ ل زاروکینییا خۆ پیر بووبوو و وەکی وێ دارێ لێ هاتبوو یا هێشتا نازک ئێش ڤێ دکەڤت و هشک دکەت، قەدەرا خودێ ل سەر هندێ بنەجھ بوو کو ئەو ب توفانێ بێنە شویشتن؛ دا ئەو ئاخا ب خرابییا مرۆڤان لاوازبووی جارەکا دی قەلەو ببت، و تۆڤێ خێرێ د ناڤ خۆ دا شین بکەت؛

بەلکی قەنجی پێڤە بێتە بەری.. و دوعایا نووحی ب جهـ هات، بەلێ بەری خودێ داخوازا وی بۆ ب جهـ بینت، وی وەحی بۆ هنارت کو ئەو گەمییەکا مەزن چێ بکەت؛ دا ل دەمێ تووفان ڕادبت، ئەو خودان باوەران ژ خندقاندنێ ڕزگار بکەت: ﴿ وَٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٣٧﴾ ﴾ (هود: ٣٧) یەعنی: تو ل بەر چاڤێن مە، و ب پاراستن و ڕازیبوونا مە گەمییێ چێکە، و تو داخوازێ ژ من نەکە کو ئەز ڤان یێن ب کوفرێ زۆرداری ل خۆ کری ژ مللەتێ تە ڤەهێلم، هندی ئەون ئەو ب تووفانێ دێ خندقن.

گەمی ئەو ئامیرەتێ ڕزگاربوونێ بوو یێ خودێ پێغەمبەرێ خوو نووح و دویکەفتییێن وی یێن کێم پێ ڕزگارکرین، و ئەڤە هندێ دگەهینت کو دڤێت مرۆڤ ئەگەرێن (ماددی) ب کار بینت و تەخسیرییێ د وی تشتی دا نەکەت یێ پێڤە بێت، و وەکی دی ئەنجام ب هیڤییا خودێ ڤەیە.. و خودێ نیشانەک بۆ وی دانا دا ئەو پێ بزانت کو دەمێ ب جههاتنا عەزابێ نێزیک بوو، گۆتێ: ﴿ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ قُلْنَا ٱحْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ ٱلْقَوْلُ وَمَنْ ءَامَنَ ۚ وَمَآ ءَامَنَ مَعَهُۥٓ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٤٠﴾ ﴾ (هود: ٤٠) حەتا دەمێ فەرمانا مە ب تێبرنا وان هاتی وەکی مە سۆز ب وێ چەندێ دایە نووحی، و ئاڤ ب ڕەنگەکێ بۆش ژ تەنویرێ فویریای دا ببتە نیشان ل سەر هاتنا عەزابێ، مە گۆتە نووحی: ژ هەر ڕەنگەکی ژ حەیوانەتان ئێکێ نێر و ئێکا مێ تو بکە د گەمییێ دا، و ژ مرۆڤێن مالا خۆ ژی هلگرە ئەو تێ نەبن یێن گۆتن ب عەزابدانا وی بۆری ژ وان یێن باوەری نەئینای، و هەچییێ باوەری ئینای ژ ملەتێ تە تو هلگرە، و کێم تێ نەبن کەسێ باوەری د گەل وی نەئینا بوو هەر چەندە ئەو گەلەک د ناڤ وان دا مابوو ژی.

## چێکرنا گەمیێ:

ونووحی فـەرمانا خودایێ خو ب جهئینـا ، و دەست ب چێکرنـا گـەمیێ کـر: ﴿ وَيَصْنَعُ ٱلْفُلْكَ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَأٌ مِّن قَوْمِهِۦ سَخِرُوا۟ مِنْهُ ۚ قَالَ إِن تَسْخَرُوا۟ مِنَّا فَإِنَّا نَسْخَرُ مِنكُمْ كَمَا تَسْخَرُونَ ۝٣٨ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ۝٣٩ ﴾ (هود: ٣٨-٣٩) نـووحی گەمی چێ دکر، و هەر جارەکا کۆمـەک ژ مەزنێن مللەتێ وی د بەر وی ڕا چووبـان یـاری بـۆ خۆ پـێ دکـرن، نـووحی گۆتە وان: ئەگەر هوین ئەڤرۆ -ژ نەزانینا خۆ ب ڕاستییا سۆزا خودێ- یاریان بۆ خۆ ب مە بکەن، ئەم ژی سوباهی، دەمـێ هـوین دخنـدقن، دێ یاریـان بـۆ خۆ ب هەوە کەین کانێ چاوا هوین یارییان ب مە دکەن. ڤێجا دەمێ فەرمانا خودێ ب وێ چەندێ هات هوین دێ زانـن: کـانێ عـەزابا خـودێ د دنیـایێ دا دێ ب سـەر کـێ دا ئێـت و وی شـەرمزار کـەت، و ل ئـاخرەتێ ژی عەزابـەکا بەردەوام و بێ ڤەبڕین دێ ب سەر دا ئێت؟

ژ ڤێ ئایەتێ دیار دبت کو دەمێ کافرێن مللەتێ وی د بەر وی ڕا دبۆرین دەمێ وی گەمی چێ دکر وان یاری و تڕانە بۆ خۆ پێ دکرن، و دگۆتن: نووح دێ گەمیێ ل هشکاتییێ بەت! و وان قەت باوەری ب گۆتنا نـووحی نـەدئینا کو ئاڤ دێ ڕابت و خودێ دێ وان پێ بەتە هێلاکێ.

ل دۆر وێ سەفینا نووحی چێکری: کـانێ ئـەو یـا چـاوا بـوو؟ و یـا چەنـد بوو؟ و ژ کیژ دارێ چێکربوو؟ ئەڤە هەمی یـا گرنـگ نینـە، و ئەگـەر مفایـەک تێدا هەبا قورئان دا بۆ مە ئاشکەرا کەت.

## دەستپێکرنا تووفانێ:

گاڤا خودێ دەستویری دای عەزاب ب سـەر مللـەتێ نـووحی دا بێـت، ئـەو نیشان ب جهەات یا خودێ بۆ خودان باوەران دەسنیشانکری: تەنویر ب ئـاڤێ فویرییا.. کیژ تەنویر؟

دبت تەنويرەكا دەسنيشانكرى بت ل وى جهى يێ نووح لێ، دا ئەو ب ڤێ نيشانێ بزانت كو هندە تووفان دێ دەست پێ كەت، ڤێجا دا كارێ خۆ بكەت، و دبت مەخسەد پێ هەمى تەنوير بن، يەعنى: گافا هاتنا عەزابێ نێزيكبووى خودێ وەسا حەز كر ئەو تەنويرێن ئاگر تێدا دئێنە هلكرن ئاڤ ژێ بفويريێت. و ژ بلى ڤێ ئاڤا ژ عەردى زاى خودێ دەرگەهێن عەسمانى ژى ب بارانەكا بوش ڤەكرن.. و هەردو ئاڤ گەهشتنە ئێك.

نووحى فەرمانا خودايێ خۆ ب جهئينا و داخواز ژ خودان باوەران كر كو ئەو ل گەمييێ سويار بن، و وى ژ هەر حەيوانەكى ژى جۆتەك سويار كر: ﴿ وَقَالَ ٱرْكَبُواْ فِيهَا بِسْمِ ٱللَّهِ مَجْرٜىٰهَا وَمُرْسَىٰهَآ ۚ إِنَّ رَبِّى لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ۝ وَهِىَ تَجْرِى بِهِمْ فِى مَوْجٍ كَٱلْجِبَالِ ﴾ (هود: ٤١-٤٢) نووحى گۆتە وان يێن باوەرى د گەل وى ئينای: هوين ل گەمييێ سوياربن، ڕێڤەچوونا وێ ل سەر ئاڤێ دێ ب ناڤێ خودێ بت، و ڕاوەستانا وێ ژى دێ ب ناڤێ خودێ بت. هندى خودايێ منە باش گونەهژێبرێ گونەهێن وان بەنييێن خۆيە يێن تۆبە بكەن، يێ دلۆڤانكارە ب وان پشتى تۆبەكرنێ وان عەزاب نادەت. و وێ پاپۆڕێ ئەو د ناڤ وان پێلان ڕا برن يێن كو هند بلنددبوون حەتا وەكى چيايان لێ دهاتن.

ل دۆر هژمارا وان كەسان يێن باوەرى ب نووحى ئينای و دگەل وى ل سەفينێ سويار بووين چەند گۆتنەك ژ صەحابييان هاتينە ڤەگوهاستن، (عەبدللاهێ كوڕێ عەبباسى) دبێژت: ئەو مرۆڤێن ل گەمييێ سواربووين هەمى پێكڤە دبنە حەشتێ كەس، و (كەعب ئەلئەحبار) دبێژت: حەفتێ و دو بوون.. و ئاشكەرايە كو نە ب تنێ بنەمالا نووحى د گەمييێ دا بوون، بەلكى هەر كەسەكێ باوەرى ب دينێ نووحى هەى ل گەمييێ سويار بووبوو، ئەگەر خۆ يێ بيانى ژى با، و هەر كەسەكێ باوەرى نەئيناى سويارنەبوو ئەگەر خۆ ژ مرۆڤێن نووحى يێن نێزيك ژى با.

ژ قورئانێ ئاشکەرا دبت کو ژ بنەمالا نووحی دو کەسێن نێزیکی وی هەبوون ژ کافران بوون، لەو خودێ ئەو ژی ب تووفانێ خندقاندن، ئێک ژ وان ژنا نووحی ب خۆ بوو، و یێ دی کورێ وی بوو، قورئان د دەر حەقا ژنا نووحی دا دبێژت: ﴿ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ كَفَرُواْ ٱمْرَأَتَ نُوحٍ وَٱمْرَأَتَ لُوطٍ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ مِنْ عِبَادِنَا صَٰلِحَيْنِ فَخَانَتَاهُمَا فَلَمْ يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا وَقِيلَ ٱدْخُلَا ٱلنَّارَ مَعَ ٱلدَّٰخِلِينَ ﴿١٠﴾﴾ (التحريم: ١٠) خودێ مەتەلەک ل سەر حالێ ڤان کافران ئینا، کو ئەو تێکەلییا موسلمانان دکەن و ئەڤ تێکەلییە چو مفای ناگەهیننە وان، ب حالێ ژنا پێغەمبەرێ خودێ نووحی، و ژنا پێغەمبەرێ خودێ لووطی: ئەو هەردو ژنێن دو بەنییێن مە یێن چاک بوون، ئینا وان خیانەت د دینی دا ل وان کر، و هەر دو کافر بوون، ڤێجا ڤان هەردو پێغەمبەران چو مفا نەگەهاندە وان دەمێ عەزابا خودێ ب سەر وان دا هاتی، و بۆ وان هەردویان هاتە گۆتن: هوین ژی د گەل وان هەرن یێن دچنە ئاگری.

و د دەر حەقا کورێ نووحی دا قورئان د بێژت: ﴿وَنَادَىٰ نُوحٌ ٱبْنَهُۥ وَكَانَ فِى مَعْزِلٍ يَٰبُنَىَّ ٱرْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٢﴾ قَالَ سَـَٔاوِىٓ إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِى مِنَ ٱلْمَآءِ قَالَ لَا عَاصِمَ ٱلْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ وَحَالَ بَيْنَهُمَا ٱلْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُغْرَقِينَ ﴿٤٣﴾﴾ (هود: ٤٢-٤٣) نووحی گازی کورێ خۆ کر، و ئەو یێ ل جهەکێ ڤەدەر بوو، ئینا نووحی گۆتێ: ئەی کورکێ من د گەل مە ل گەمییێ سویاربە، و تو د گەل وان نەبە یێن کافری ب خودێ کری دا نەخندقی. کورێ نووحی گۆت: ئەز دێ خۆ گەهینمە چیایەکی دا ئەز پێ ژ ئاڤێ قورتال ببم، و نەخندقم، ئینا نووحی بەرسڤا وی دا: ئەڤرۆ کەس نینە حوکمێ خودێ پاشڤەببەت کو خەلک بێنە تێبرن و خەندقاندن ئەو تێ نەبت یێ خودێ رەحم پێ بری، ڤێجا باوەرییێ بینە و د گەل مە ل گەمییێ سویاربە، و پێلا بلند کەفتە ناڤبەرا نووحی و کورێ وی، و ئەو بوو ژ وان یێن خندقین و تێچووین.

پشتی نووحی دیتی پێل گەهشتە کوڕێ وی، وی هەوار کرە خودایێ خۆ: ﴿وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبْنِى مِنْ أَهْلِى وَإِنَّ وَعْدَكَ ٱلْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ ٱلْحَٰكِمِينَ ﴿٤٥﴾ قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيْرُ صَٰلِحٍ ۖ فَلَا تَسْـَٔلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۖ إِنِّىٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٤٦﴾ قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَسْـَٔلَكَ مَا لَيْسَ لِى بِهِۦ عِلْمٌ ۖ وَإِلَّا تَغْفِرْ لِى وَتَرْحَمْنِىٓ أَكُن مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٤٧﴾﴾ (هود: ٤٢-٤٣) خودایێ من، تە سۆز دابوو من کو تو من و عەیالێ من ژ خندقاندن و تێچوونێ ڕزگار بکەی، و هندی ئەڤ کوڕێ منە ئێک ژ مرۆڤێن منە، و هندی سۆزا تەیە ئەو ڕاستییە یا چو خیلاف تێدا نە، و تو ژ هەمی حوکمداران دادکەرتری. خودێ گۆت: ئەی نووح هندی ئەو کوڕێ تەیە یێ تێچووی ئەو نە ژ وان مرۆڤێن تەیە یێن من سۆز دایە تە کو ئەز وان ڕزگار بکەم؛ چونکی ئەو کافرە، و کارێ وی نە یێ چاکە، و ئەز تە ژ هندێ ددمە پاش کو تو پسیارا تشتەکێ تو چو ژێ نەزانی ژ من بکەی، هندی ئەزم ئەز شیرەتێ ل تە دکەم تو ب پسیارکرنا ژ ڤی تشتی نەبییە ژ نەزانان. نووحی گۆت: خودایێ من هندی ئەزم ئەز خۆ ب تە دپارێزم کو ئەز پسیارا وی تشتی ژ تە بکەم یێ من چو زانین پێ نەهەی، و ئەگەر تو گونەها من ژێ نەبەی، و ب دلۆڤانییا خۆ دلۆڤانییێ ب من نەبەی، ئەز دێ ژ وان بم یێن زیان گەهاندییە خۆ.

و ئەڤە دەلیلە ل سەر هندێ کو مرۆڤاینییا پێغەمبەر و چاکان چو مفای ناگەهیننە مرۆڤی ئەگەر کارێ مرۆڤی یێ خراب بت.

### د گەمییێ دا:

وەکی مە گۆتی: خودێ نیشانەک بۆ پێغەمبەرێ خۆ نووحی دانا بوو، دا پێ بزانت کو دەمێ تووفانێ یێ نێزیک بووی، کو فویریانا تەنویرێ بوو، و گاڤا وی ئەڤ نیشانە دیتی وی فەرمان ل خودان باوەران کر کو ل گەمییێ سویار بین، و وەکی مە گۆتی: هژمارا وان ل دویڤ بۆ چوونا عەبدللاهێ

کورێ عەبباسی حەشتێ کەس بوون، و ژ بلی مرۆڤان نووحی -ب فەرمانا خودێ- ژ هەر حەیوانەکی ژی جۆتەک سویار کربوو، دا نفشێ وان نەبرییێت، و ئەڤ خودان رحە یێن کو د گەمییا ڕزگاربونێ دا هاتینە هلگرتن، ئەو ب تنێ بوون ژ نەمانێ خلاس بووین و ماینە ل سەر عەردی، پشتی ئاڤ داهاتی.

**سەرهاتییا تووفانا مەزن:**

پشتی مللەتێ نووحی ئەو درەوین دەرێخستی، و نووح ژ باوەری ئینانا وان بێ هیڤی بووی، وی هەوارێن خۆ گەهاندنە خودایێ خۆ، ئەوێ زوی د هەوارا وی هاتی و داخوازا وی ب بۆ ب جهئینای:

﴿ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُواْ عَبْدَنَا وَقَالُواْ مَجْنُونٌ وَٱزْدُجِرَ ۝٩ فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ۝١٠ فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ۝١١ وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ۝١٢ وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ۝١٣ تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ۝١٤ وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ۝١٥ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ۝١٦ ﴾ (القمر: ٩-١٦)

بەری مللەتێ تە -ئەی موحەممەد- مللەتێ نووحی ژی بەنییێ مە نووح درەوین دەرێخستبوو، و وان گۆت: ئەو یێ دینە، و وان ئەو پاشدابربوو و ب گەلەک ڕەنگێن عەزابێ گەف لێ کربوون، ئەگەر ئەو گازییا خۆ نەهێلت. ئینا نووحی دوعا ژ خودایێ خۆ کرن کو ئەزێ لاوازم و من هێزا ڤان نینە، ڤێجا تو من سەربێخە و ژ بەر کوفرا وان تو وان عەزاب بدە. ئینا مە دوعایا وی قەبویلکر، و مە دەرگەهێن عەسمانی ب ئاڤەکا بۆش ڤەکرن، و مە کانییێن بۆش ل عەردی پەقاندن، ڤێجا ئاڤا عەسمانی و یا عەردی ل سەر تێبرنا وان گەهشتنە ئێک، ئەو تێبرنا خودێ سەرا شرکا وان بۆ وان نڤیسی. و مە نووح و ئەوێن د گەل دا ل سەر گەمییەکا خودان دەپ و بزمار هلگرتن، ئەو ب پاڕاستنا مە و ل بەر چاڤێن مە دچت، و ژ بەر کوفرا درەوپێکەران و پشتەڤانی ژ لایێ مەڤە بۆ نووحی مە ئەو خەندقاندن. و ب ڕاستی مە

چیرۆکا نووحی د گەل مللەتێ وی هێلا؛ دا ببتە نیشان ل سەر شیانا مە بۆ وان کەسێن پشتی نووحی، و دا ئەو هزرا خۆ تێدا بکەن کانێ چ ب سەرێ ڤی مللەتی هات یێ کو کوفر ب خودایێ خۆ کری، ئەرێ ڤێجا یەک هەیە بیرا خۆ لێ بینتەڤە؟

دیمەنەکێ ب سەهم بوو، عەرد و عەسمان کەتنە د خزمەتا نووحی دا، عەسمانی دەرگەهێن خۆ ڤەکرن، و عەردی کانیین خۆ پەقاندن، و عەزاب ئەگەر ژ بن پیێن مرۆڤی زا، و ل هنداڤ سەری باری خودانی چو ڕێکێن ڕەڤێ نابن، و پشتی تووفانێ ئارمانجا خۆ ب جهئینای، و ڕوییێ عەردی ژ کوفرێ و کافران مالی، فەرمان ل ئاڤێ هاتەکرن شەڕێ خو ڕاگرت و رحەت ببت: ﴿ وَقِيلَ يَٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ أَقۡلِعِي وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ بُعۡدٗا لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٤﴾ ﴾ (هود: ٤٤) پشتی مللەتێ نووحی تێچووی خودێ گۆتە عەردی: ئەی عەردۆ تو ئاڤا خۆ داعویرە، و ئەی عەسمان بارانێ ڕاوەستینە، و ئاڤ کێمبوو و هشکبوو، و فەرمانا خودێ ب تێبرنا مللەتێ نووحی ب جهـ هات، و گەمی ل سەر چیایێ جوودی ڕاوەستا، و هاتە گۆتن: دویرکرن و تێچوون بۆ وی مللەتێ زۆردار بت یێ پێ ل توخوبێن خودێ دانای، و باوەری نەئینای..

پاشی: ﴿ قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٤٨﴾ تِلۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوۡمُكَ مِن قَبۡلِ هَٰذَاۖ فَٱصۡبِرۡۖ إِنَّ ٱلۡعَٰقِبَةَ لِلۡمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾ ﴾ (هود: ٤٨-٤٩) خودێ گۆت: ئەی نووح ب تەناهی و سلامەتی ژ لایێ مە ڤە تو ژ پاپۆڕێ وەرە خوارێ، و ب پیرۆزی ڤە ل سەر تە و ل سەر وان مللەتێن د گەل تە دا. و هندەک کۆم و مللەت هەنە ئەم د ژینا دنیایێ دا خۆشییێ دێ دەینێ، حەتا ڕۆژا وان دئێت، پاشی عەزابەکا ب ئێش ژ لایێ مەڤە ل ڕۆژا قیامەتێ دێ

گەهتە وان. ئەو سەرهاتییا هە یا مە بۆ تە ڤەگێڕای ژ بەحسێ نووحی و مللەتێ وی -ئەی موحەممەد- ژ وان دەنگ و باسێن بۆری یێن نەبەرچاڤن، ئەم بۆ تە ب وەحی دهنێرین، نە تە و نە مللەتێ تە بەری ڤێ چەندێ ئەو نەدزانی، ڤێجا بێهنا خۆ ل سەر نەخۆشی و درەوپێکرنا مللەتێ خۆ فرەھـ بکە، وەکی پێغەمبەران بەری تە بێهنا خۆ فرەهکری، هندی دووماهییا باشە ل دنیایێ و ئاخرەتێ بۆ وان تەقوادارانە یێن ژ خودێ دترسن.

## پشتی تووفانێ:

پشتی خودێ فەرمان دای تووفان ب دووماهی بێت، و عەرد ژ ئاڤێ هشکبووی، خودێ وەسا حەزکر گەمییا نووحی ل سەر چیایێ (جوودی) ئەوێ دئێتە هژمارتن ئێک ژ ناڤداترین چیایێن کوردستانێ ڕاوەستیا، و ل جەرگێ کوردستانێ نووح و دووندەها وی ئاکنجی بوو، و ب ڤێ چەندێ کوردستانا ناڤین -ب نەصا قورئانێ- دئێتە هژمارتن جهێ دوییێ یێ بەلاڤبوونا مرۆڤان. و بەری نوکە مە ڤەگوهاست بوو کو ژ (عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی) دئێتە ڤەگێڕان کو نووح پێغەمبەر پشتی تووفانێ سێسەد و پێنجی سالان مابوو[1].

## مرنا نووحی و ژییێ وی:

د چو ئایەتێن قورئانێ دا، و د چو حەدیسێن دورست ژی دا نەهاتییە ڤەگوهاستن کانێ ژییێ نووحی -سلاڤ لێ بن- دەمێ مری چەند بوو، ب تنێ قورئان ئیشارەتێ ددەتە وان سالان یێن نووحی د ناڤ مللەتێ خۆ دا بۆراندین دەمێ وی گازییا خۆ د ناڤ وان دا بەلاڤ کری، قورئان دبێژت: ﴿ وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوۡمِهِۦ فَلَبِثَ فِيهِمۡ أَلۡفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمۡسِينَ عَامًا فَأَخَذَهُمُ ٱلطُّوفَانُ وَهُمۡ

(١) د ئیصحاحا نەهێ ژ (سفر التكوين) ژی دا ئەڤ چەندە هاتییە، و ئەو دبێژت: ڕۆژا نووح مری ژییێ وی نەهسەد و پێنجی سال بوون.

ظَٰلِمُونَ ۝١٤﴾ (العنكبوت: ١٤) يەعنى: مە نووح بۆ مللەتێ وى هنارت ڤێجا ئـەو هـزار كـێم پێنجـى سـالان د نـاڤ وان دا مـابوو، وى بـەرێ وان ددا تەوحيدێ و ئـەو ژ شركێ ددانـە پـاش، بـەلێ وان گـوهێ خـۆ نـەدا وى، ئينـا خودێ ئـەو ب تـووفـانـێ كوشتن، و وان ب كـوفر و سـەرداچوونا خـۆ زۆردارى ل خۆ كر.

بەلێ بـەرى پێغەمبـەرينييێ، و پشـتى تووفـانێ نـووح چەنـد سـالان ژيـيا بوو؟ ئەڤە ب رێكا قورئانێ و سوننەتێ نەگەهشتييە مـە، ب تنـێ ئـەو گـۆتن د دەست مە دا هەيە يا ژ (عەبدللاهێ كورێ عەبباسى) دئێتـە ڤەگوهاسـتن، يا بەرى نوكە مە ڤەگێراى، كو ژيـێ وى دەمـێ ئـەو مـرى هـزار و حەفسـەد و حەشتێ سال بوون. و ل دۆر وى جهێ نووح لێ مرى و هاتييە ڤەشارتن، ئەو ژى ب رێكـێن دورسـت نەگەهشـتييە مـە، هـەر چەنـدە هنـدەك تـابعى ل وێ باوەرێ بوون كو نووح ل مزگەفتا حەرام ل مەكەهێ يێ هاتييە ڤەشارتن.

د حەديسـەكا دورسـت دا[١] ژ عەبـدللاهێ كـورێ عومـەرى ڤـەدگوهێزن، هاتييە، دبێژت: جارەكێ ئەم ل نك پێغەمبـەرى -سلاڤ لـێ بـن- دروينشـتى بووين، زەلامەك ژ خەلكێ دەشتێ هاتە نك جوببەيەك د بەر بـوو لێڤـێن وى ب ئارميشى هاتبوونە خەرجكرن، ئينا وى گۆت: ڤى هەڤالێ هـەوە عەگيـدێن كورێن عەگيدان يـێن كرينـە چوننـە، و شـڤانێن كـورێن شڤانان يـێن بلندكرين! ئينـا پێغەمبـەرى -سلاڤ لـێ بـن- جوببـەيێ وى گـرت و گـۆتێ: ئـەزێ دبينـم كراسـێ بـێ عـەقلان يـێ د بـەر تـە! پاشـى گـۆت: دەمـێ مـرن گەهشـتييە پێغەمبـەرێ خـودێ نـووحى، وى گۆتـە كـورێ خـۆ: ئـەز دێ شيرەتەكێ ب دو تشتان ل تە كەم، و تە ژ دو تشتان دەمە پاش، ئەز فـەرمانێ ب (لا إلـه إلا الله) ل تە دكەم، چونكى ئەگەر هەر حەفت عەسمان و هەر حەفت عەردان

(١) يا كو بوخارى د (الأدب المفرد) دا و ئەحمەد ڤەدگوهێزن.

بکەنە د لایـەکێ تـەرازیییێ دا، و (لا إلـە إلا اللـە) بکەنـە د لایـەکی دا، (لا إلــە إلا اللــە) دێ وان هلکێشــت، و ئەگــەر هــە حــەفت عەســمان و عــەرد خەلەکـەکا مصـمت بـن، (لا إلـە إلا اللـە، و سبحان اللـە وبحمـدە) دێ وان شکێنن، و نڤێژا هەر تشتەکی ب وانە، و ب وان رزق بـۆ خـەلکی دئێتـەدان. و ئەز تە ژ شرکێ و خۆمەزنکرنێ ددەمە پاش.

ژ ڤێ حەدیسـێ دئێتە وەرگرتن کو نووحی ژی وەکـی ئـادەمی کـوڕەکێ خـۆ ل جهـێ خـۆ دانـابوو، و شـیرەت ب تەوحیـدێ و گۆتنـا (لا إلـە إلا اللـە) و (سـبحان اللـە وبحمـدە) ل وی کربـوو، و ئـەو ژ شـرکێ و خۆمـەزنکرنێ دابـوو پاش.. بەلێ د حەدیسـێ دا نەهاتییە کانێ ناڤێ ڤی کوڕێ وی چ بوو.

و دیرۆکـزان ژ خـودانێن (تـەوراتێ) ڤـەدگوهێزن کـو سـێ کـوڕێن نـووحی پشـتی وی مـابوون: (سـام) و (یافـث) و (حـام)، و مـرۆڤێن پشـتی نـووحی نەسەبا وان هەمییان بۆ ڤان هەر سێیان دزڤڕت.. و خودێ چێتر دزانت.

# سەرهاتییا هوودی

## -سلاڤ لێ بن-

### د ناڤبەرا نووح و هوودی دا:

پشتی فەرمانا خودێ ل سەر هندێ ب جهـ هاتی کو ئەو مللەتێ نـووحی و هەمی کافرێن وی سەردەمی ب توفانێ تێ ببەت، و کەسەکێ ب تنێ ژی ژ وان نەهێلتە ل سەر ڕوییێ عەردی، وەکی نووحی -سلاڤ لێ بن- داخواز کری، نووح و دویکەفتییێن وی ژ خودان باوەران ب تنێ -دگەل هژمارا وان وان یا کێم- مان، و هێدی هێدی ئەو زێدە بوون، و ل جیهانا وی دەمی بەلاڤبوون، و خودێ سۆزا خۆ بۆ پێغەمبەرێ خۆ نووحی ب جهئینا کو ئەو جێگرییا ل عەردی بدەتە خودان باوەران.

پشتی بۆرینا سال و زەمانان -یێن ب تنێ خودێ دزانت کانێ چەندن- و بەلاڤبوونا نفشێ مرۆڤان و دویرکەفتنا وان یا هێدی هێدی ژ چرایێ پێغەمبەرینییێ جارەکا دی جاهلییەتێ سەرێ خۆ هلدا و بەر پێییێن خۆ فرەهکرن، و هژمارەکا نە یا کێم ژ مرۆڤان ئێخستنە داڤێن خۆ و بەرێ وان ژ دینێ خودێ یێ دورست لادا، جارەکا دی خەلکێ نەزان تەوحیدا خودێ ب شرکێ گوهارت، و صەنەمپەرێسییێ رێکا خۆ بۆ دلێن وان دیت.. و ئەو مللەت پەیدا بوون یێن خودێ پێغەمبەرێ خۆ نووح پێ ئاگەهدار کری دەمێ -پشتی توفانێ- گۆتییێ: ﴿ قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَأُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٤٨﴾ ﴾ (هود: ٤٨) خودێ گۆت: ئەی نووح ب تەناهی و سلامەتی ژ لایێ مە ڤە تو ژ گەمییێ وەرە خوارێ،

و ب پیرۆزی ڤـه ل سـەر تـه و ل سـەر وان مللـەتێن د گـەل تـه دا. و هنـدەک کۆم و مللەت هەنە ئەم د ژینا دنیایێ دا خۆشییێ دێ دەینـێ، حـەتا ڕۆژا وان دئێـت، پاشـی عەزابـەکا ب ئـێش ژ لایـێ مەڤـه ل ڕۆژا قیامـەتێ دێ گەهتـه وان.

دەمـێ دیرۆکـێ خـۆ دوبـارەکری، و شـەیطـان شیای جارەکـا دی دوونـدەها ئادەمی ژ ڕێکا خودێ دەربێخت، خودێ وەسا حەزکر کـو پـێغـەمبـەرەکـێ دی ژ دووندەها نووحی د ناڤ خەلکی دا بهنێـرت؛ دا بـەرێ وان بدەتـه وی دینـێ دورست یێ بابێ وان یێ ئێکێ ئادەم و بابێ وان یێ دوییێ نووح پـێ هـاتین، و پێغەمبەرێ ڤـێ جارێ هوود بـوو -سلاڤ لـێ بـن-، و د ناڤبـەرا نـووحی و هـوودی دا چەنـد سـال بـۆری بـوون؟ و چـاوا جارەکـا دی شـرکێ و پەرسـتنا صەنەمان شیابوو جهـێ تەوحیـدێ بگـرت؟ ئەڤـه ب دورسـتی مـه نەزانییـه، و دویـر نینـه ڤـێ جـارێ ژی هـەر ب ڕێکـا چێکرنـا پەیکـەران شـەیطـان شـیابت بەرێ مرۆڤان بدەته پەرستنا صەنەمان، وەکی کو بەری هنگی و پشتی هنگی ژی وی کری.

### هوود و مللەتێ وی:

گومان تێدا نینه کو هوود پێغەمبەر -سلاڤ لـێ بـن- ژ دوونـدەها نـووحی بوو، و پشتی وی هاتبوو هنارتن، وەکی د ئایەتـەکێ دا هـاتی: ﴿ أَوَعَجِبۡتُمۡ أَن جَآءَكُمۡ ذِكۡرٞ مِّن رَّبِّكُمۡ عَلَىٰ رَجُلٖ مِّنكُمۡ لِيُنذِرَكُمۡۚ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ قَوۡمِ نُوحٖ وَزَادَكُمۡ فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ﴿٦٩﴾ ﴾ (الأعراف: ٦٩) یەعنی: یان تشتێ هوین مەنـدەهۆش کـرین ئـەو بـوو کـو خـودێ ئـەو بـۆ هەوە هنارت یـێ بیـرا هـەوە پـێ ل وی تشتی بێتەڤه یـێ خێـرا هـەوە تێـدا، ل سەر ئەزمانێ زەلامەکی ژ هەوە ب خۆ، هوین وی دنیاسن و دزانن ئـەو یـێ ڕاسـتگۆیە؛ دا ئـەو هـەوە ژ عـەزابا خـودێ بترسـینت؟ و هـوین وێ قـەنجییا

خودێ بیننە بیرا خۆ کو وی هوین د عەردی دا کرنە جێگرێن خەلکێ بەری هەوە پشتی کو وی مللەتێ نووحی براندی، و وی لەشێن هەوە ب هێز ئێخستن و مەزنکرن، ڤێجا هوین قەنجییێن خودێ یێن گەلەک بیننە بیرا خۆ؛ دا بەلکی هوین ب سەرکەفتنا مەزن ل دنیایێ و ئاخرەتێ ب سەرکەڤن. مەعنا: خودێ پشتی براندنا مللەتێ نووحی جێگرییا د عەردی دا دابوو مللەتێ هوودی.

و هوود -وەکی باراپتر ژ زانایێن دیرۆکێ دبێژن- ژ دووندەها سامێ کورێ نووحییە، بەلێ دیرۆکڤان د ناڤبەرا خۆ دا ژێکجودا بووینە کانێ د ناڤبەرا هوودی و نوحی دا چەند باب هەنە، هندەک دبێژن: نووح باپیرێ باپیرێ هوودییە، و هندەک دبێژن: نووح بابێ هوودی یێ حەفتێیە[1]، و هەر چاوا بت ب هزاران سال د ناڤبەرا وان دا هەنە، چونکی -وەکی مە پتر ژ جارەکێ ڤەگێرای- هەر جیلەکێ مرۆڤان ل وی دەمی نێزیکی هزار سالان دژیا.

و ئەو مللەتێ هوود -سلاڤ لێ بن- بۆ هاتییە هنارتن ب ناڤێ مللەتێ (عاد) دهاتە ناسین، و عاد -وەکی دیرۆکڤان دبێژن- ناڤێ باپیرێ بابێ هوودی بوو، ئەوێ دووندەهەکا بۆش ب دویڤ کەفتی و ب ناڤێ وی هاتینە ناسین: مللەتێ عادی.

## مللەتێ عادی کی بوون، و ل کیڤە دژیان؟

د قورئانا پیرۆز دا سوورەتەکا تایبەت ب ناڤێ (الاحقاف) هەیە، و دەمێ مرۆڤ ڤێ سوورەتێ دخوینیت دزانت کو ڤێ سوورەتێ ناڤێ خۆ ژ پەیڤا (الاحقاف) وەرگرتییە ئەوا د ئایەتا (٢١)یدا هاتی، دەمێ خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ٢١ ﴾ (الأحقاف: ٢١)

---

(١) زانایێ ناڤدار (ابن حجر) د کتێبا ( فتح الباری) دا دبێژت: یا راجح ئەڤەیە.

تو ئـەی پێغـەمبـەر، بەحسـێ پێغـەمبـەرێ خـودێ هـوودی برایـێ عادییـان بکـە، دەمێ وی مللەتێ خۆ ترساندی کو عـەزابا خـودێ ب سـەر وان دا بێـت، گاڤا ئەو ل وارێ خۆ یـێ ب نـاڤێ ئـەحقافـێ ناڤـدار دئـاکنجی، و ب ڕاسـتی بـەری هـوودی و پشـتی وی ژی گەلـەک پێغەمبـەر هـاتبوون ئـەو ل هنـدێ هشـیار کربـوون: کـو هـوین د پەرستنا خۆ دا بـۆ خـودێ چـو شـریکان بـۆ وی نـەدانن، هندی ئەزم ئەز دترسم عەزابا خودێ ب سەر هەوە دا بێـت ل ڕۆژەکـا ترسـا وێ مەزن، کو ڕۆژا قیامەتییە.

دەڤـەرا (ئـەحقافێ) وەکـی زانـا دبێـژن: جهـەکێ تـژی خیـز بـوو، دکەفتـە ژێرییا گزیرتا عەرەبان، د ناڤبەرا (عومانێ) و (حەضرەمەوتێ) دا، ل وەلاتێ یـەمـەنـێ، و ئـەو خـەلکێ لـێ دژیـا عـەرەب بـوون، و ب ڤـێ چەنـدێ هـوود -سلاڤ لێ بن- دئێتـە هژمـارتن ئێکـەمین پێغـەمبـەر خـودێ ژ نـاڤ عـەرەبان هلبژارتـی. (ئـبن حبـان) حەدیسـەکێ ژ (ئـەبوو ذەرری) ڤـەدگوهێزت، تێـدا هاتییە کو پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- بەحسێ وان پێغەمبەران دکـەت یـێن کـو ژ عەرەبان هاتینە هلبژارتن و دبێژت: ئەو چارن هـوود و شـوعەیب و صـالـح و پێغەمبەرێ تە ئەی ئەبوو ذەر.

## صەنەمپەرێسییا مللەتێ هوودی:

هەر چەندە دیرۆکنڤێس دبێژن: عـاد ئێکـەمین مللـەت بـوو پشـتی نـووحی عیبادەتێ صەنەمان کری، بەلـێ دبت بـەری وان ژی هێشـتـا مللـەت هەبـن ژ ڕێکـا خـودێ دەرکـەفت بـن و دینـێ وی ب شـرکێ گوهـاڕت بـت و خـودێ پێغەمبـەر بـۆ هنـارت بـن؛ چـونکی د وێ ئایـەتی دا یـا بـەری نوکـە مـە ڤەگوهاستی خودایێ مەزن بەحسێ هوودی دکەت و دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ أَخَا عَادٍ إِذۡ أَنذَرَ قَوۡمَهُۥ بِٱلۡأَحۡقَافِ وَقَدۡ خَلَتِ ٱلنُّذُرُ مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦٓ أَلَّا تَعۡبُدُوٓاْ إِلَّا ٱللَّهَ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٖ ﴿٢١﴾ ﴾ (الأحقاف: ٢١) یەعنی: بـەری هـوودی و

پشـتی وی گەلـەک پێغەمبـەر هـاتبوون. و هـەر چـاوا بـت ژ بلـی سـەرهاتییا مللـەتێ عـادی د گـەل پێغەمبـەرێ وان هـوودی قورئـانێ و سـوننەتێ بـۆ مـە سەرهاتییا چو پێغەمبەرێن دی ڤەنەگوهاستینە.

ژ ئایەتێن قورئانێ بۆ مە ئاشکەرا دبت کو مللەتێ عـادی[1] مللەتـەکێ خودان هێز و شیان بوو، و خودێ گەلەک قەنجی د گەل وان کربـوون، و جهـێ وان تـژی خێـر و بەرەکـەت کربـوو، بـەلێ د گـەل هنـدێ ژی وان شـوکرا خـودێ نەدکر و پەرستنا صەنەمان دکر، لـەو پێغەمبـەرێ وان هـەردەم بیـرا وان ل ڤـێ قەنجییێ دئینا ڤە، وەکی ئایەتەک دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ قَوۡمِ نُوحٖ وَزَادَكُمۡ فِي ٱلۡخَلۡقِ بَصۜۡطَةٗۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٦٩ ﴾ (الأعراف: ٦٩) هوین وێ قەنجییا خودێ بیننە بیرا خۆ کو وی هـوین د عـەردی دا کرنـە جێگـرێن خـەلکێ بـەری هـەوە پشـتی کـو وی مللـەتێ نـووحی برانـدی، و وی لـەشـێن هـەوە ب هێـز و مـەزن لـێ کـرن، ڤێجـا هـوین قـەنجییێن خودێ یـێن گەلـەک بیننـە بیـرا خـۆ؛ دا بـەلکی هـوین ب سـەرکەفتنا مـەزن ل دنیـایێ و ئاخرەتێ ب سەرکەڤن.

د جهەکێ دی دا قورئان ل سەر ئەزمانێ هوودی دبێـژت: ﴿ أَتَبۡنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ ءَايَةٗ تَعۡبَثُونَ ١٢٨ وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمۡ تَخۡلُدُونَ ١٢٩ وَإِذَا بَطَشۡتُم بَطَشۡتُمۡ جَبَّارِينَ ١٣٠ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٣١ ﴾ (الشـعراء: ١٢٨-١٣١) ئـەرێ هـوین ل هـەر جهـەکێ بلند ئاڤاهییەکێ مەزن چێ دکەن دا هوین ڕێڤنگان لێ ببینن و یارییان بۆ خۆ پێ بکەن؟ و ئەڤە کارەکێ بێخێرە و گەلـەک مـال لـێ دئێتـە خـەرجکرن و چـو

(١) بۆ زانـین بەحسـێ هوودی و مللـەتێ وی ئێکجـار د تـەوراتا نوکـە دا نینـە، و ئیشـارەت بـۆ ناڤێ مللەتێ عـادی د ڤـان سوورەتان دا هاتییـە: (الـنجم، ق، الفرقـان، العنكبـوت) و ئـەو سـوورەتێن سـەرهاتییا هـوودی د گـەل مللـەتێ وی ب کـورتی و فرەهـی تێـدا هـاتی ئەڤەنـە: (الفجـر، القمـر، الأعـراف، الشـعراء، هـود، فصـلت، الأحقـاف، الـذاريات، المؤمنـون، الحاقة).

مفایێ هەوە یێ دین و دنیایێ تێدا نینە، و هوین قەسرێن ئاسێ و کەلێن موکم ئاڤا دکەن هەر وەکی هوین هەر دێ د دنیایێ دا بن و هوین نامرن، و ئەگەر هەوە کەسەک گرت بۆ کوشتنێ یان لێدانێ، هوین وێ چەندێ ب کوتەکی و زۆرداری دکەن. ڤێجا هوین ژ خودێ بترسن و گوهدارییا من بکەن.

ل جهەکێ دی ژ قورئانێ خودێ بەحسێ مللەتێ عادی دکەت و دبێژت: ﴿ أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ۝ إِرَمَ ذَاتِ ٱلْعِمَادِ ۝ ٱلَّتِي لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي ٱلْبِلَٰدِ ۝ ﴾ (الفجر: ٦-٨) یەعنی: ئەرێ ما تە -ئەی پێغەمبەر- نەدیت کانێ خودایێ تە چ د گەل مللەتێ عادییێن ئویجاخا ئیرەم کر، خودانێن ئاڤاهییێن بلند ل سەر ستوینان، ئەوێن وەکی وان د مەزنی و هێزێ دا ل وەلاتی نەهاتینە ئافراندن؟

ژ ڤان ئایەتان دئێتە زانین کو خودێ هێز و شیانێن مەزن دابوونە مللەتێ عادی، د لەشێن خۆ دا ئەو د مەزن و ب هێز بوون، و د کارێن خو ژی دا ئەو د بێ منەت بوون، ئاڤاهییێن مەزن د چیایان دکولان، و کارەکێ وەسا یێ ب هێز وان دکر حەتا دەرەجەیەکێ وان هزر دکر ئەڤ کارێ وان دێ هەرمان و (خولوودێ) دەتە وان، ڤێجا هزر بکەن ئەو کار چەند دێ کارەکێ مەزن بت؟! بەلێ پا ڤێ پێشکەفتنا (عمرانی) یا مەزن، و هیزا وان، چو مفا نە گەهاندە وان دەمێ -ژ بەر کوفرا وان- عەزابا خودێ ب سەر وان دا هاتی.

**هنارتنا هوودی:**

دەمێ خودێ ڤیای مللەتی عادی ژ غەفلەتا وان بینتەدەر و بەرێ وان بدەتە دینێ خۆ یێ دورست، پێغەمبەرێ خۆ هوود بۆ وان هنارت، و هوود ئێک ژ وان ب خۆ بوو، نە یێ بیانی بوو، وان ئەو باش دنیاسی، لەو قورئانێ گۆت: مە بۆ عادییان برایێ وان هوود هنارت، هوود د نەسەبێ دا

برايێ وان بوو، بەلێ دەمێ دینەکێ دورست ئەو نەگەهاندینە ئێک ئەو براینی د ناڤبەرا وان دا نەما: ﴿ وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۗ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ۝٦٥ قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦٓ إِنَّا لَنَرَىٰكَ فِى سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ۝٦٦ قَالَ يَٰقَوْمِ لَيْسَ بِى سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّى رَسُولٌ مِّن رَّبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ۝٦٧ أُبَلِّغُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَأَنَا۠ لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ۝٦٨ أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ ۚ وَٱذْكُرُوٓا۟ إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِى ٱلْخَلْقِ بَصْۜطَةً ۖ فَٱذْكُرُوٓا۟ ءَالَآءَ ٱللَّهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۝٦٩ قَالُوٓا۟ أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ ٱللَّهَ وَحْدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا ۖ فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ۝٧٠ قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ وَغَضَبٌ ۖ أَتُجَٰدِلُونَنِى فِىٓ أَسْمَآءٍ سَمَّيْتُمُوهَآ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَٰنٍ ۚ فَٱنتَظِرُوٓا۟ إِنِّى مَعَكُم مِّنَ ٱلْمُنتَظِرِينَ ۝٧١ فَأَنجَيْنَٰهُ وَٱلَّذِينَ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَقَطَعْنَا دَابِرَ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۖ وَمَا كَانُوا۟ مُؤْمِنِينَ ۝٧٢ ﴾ (الأعراف: ٦٥-٧٢) یەعنی: مە بۆ ئویجاخا عادییان برایێ وان هوود هنارتبوو -دەمێ وان پەرستنا صەنەمان کری- ڤێجا وی گۆتە وان: عەبدینییا خودێ ب تنێ بکەن، چونکی ژ وی پێڤەتر هەوە چو خودایێن دی نینن هێژای پەرستنێ بن، ئەرێ ما هوین خۆ ژ عەزابا خودێ و غەزەبا وی ناپارێزن؟ مەزنێن مللەتێ هوودی ئەوێن کافربووین گۆتن: هندی ئەمین ئەم دبینین تو ب ڤێ گازییا خۆ کو ژ مە دخوازی ئەم خوداوەندێن خۆ بهێلین و پەرستنا خودێ ب تنێ بکەین مرۆڤەکێ عەقل سڤکی، و هندی ئەمین ئەم هزر دکەین تو ژ وان مرۆڤانی یێن درەوان ژ کیسێ خودێ دکەن. هوودی گۆت: ئەی مللەتێ من چو عەقل سڤکی ل نک من نینە، بەلێ ئەز پێغەمبەرەکم بۆ هەوە ژ لایێ خودایێ هەمی چێکرییان ڤە هاتیم. ئەز وێ پەیامێ دگەهینمە هەوە یا خودایێ من ئەز پێ هنارتیم، و ئەز -د ڤێ گازییا خۆ دا کو بەرێ هەوە ددەمە تەوحیدا خودێ و کرنا ب شریعەتێ وی- بۆ هەوە شیرەتکارەکم، و ئەز ل سەر وەحییا خودێ مرۆڤەکێ دەسپاکم. یان تشتێ هوین مەندەهۆش کرین ئەو بوو کو خودێ ئەو بۆ هەوە هنارت یێ بیرا هەوە

پێ ل وی تشتی بێتەڤە یێ خێرا هەوە تێدا، ل سەر ئەزمانێ زەلامەکی ژ هەوە ب خۆ، هوین وی دناسن و دزانن یێ ڕاستگۆیە؛ دا ئەو هەوە ژ عەزابا خودێ بترسینت؟ و هوین وێ قەنجییا خودێ بیننە بیرا خۆ کو وی هوین د عەردی دا کرنە جێگرێن خەلکێ بەری هەوە پشتی کو وی مللەتێ نووحی براندی، و وی لەشێن هەوە ب هێز و مەزن لێ کرن، ڤێجا هوین قەنجییێن خودێ یێن گەلەک بیننە بیرا خۆ؛ دا بەلکی هوین ب سەرکەفتنا مەزن ل دنیایێ و ئاخرەتێ ب سەرکەڤن. عادییان گۆتە هوودی -سلاڤ لێ بن-: ئەرێ تە گازی مە کرییە دا ئەم پەرستنا خودێ ب تنێ بکەین و پەرستنا وان صەنەمان بهێلین یا کو مە ژ بابێن خۆ بۆ خۆ گرتی؟ پا دێ وێ عەزابێ ب سەر مە دا بینە یا تو مە پێ دترسینی ئەگەر تو ژ ڕاستگۆیانی. هوودی گۆتە مللەتێ خۆ: ب ڕاستی عەزاب و غەزەب ژ خودایێ هەوە ب سەر هەوە دا هات، ئەرێ هوین د دەرحەقا ڤان صەنەمان دا یێن هەوە و بابێن هەوە ناڤ لێکرین هەڤڕکییێ د گەل من دکەن؟ خودێ چو هێجەت و دەلیلەک پێ نەئینایە خوارێ؛ چونکی ئەو یێن هاتینە چێکرن نە چو مفای دگەهینن و نە چو زیانێ، و هەما یێ پەرستن بۆ بێتەکرن خودێ ب تنێیە یێ ئافرانەدەر، ڤێجا هوین چاڤەرێ بن کو عەزاب ب سەر هەوە دا بێت ئەز ژی د گەل هەوە چاڤەرییی هاتنا وێ مە، و ئەڤە دووماهییا گەفلێکرن و ترساندنێیە. ئینا عەزابا خودێ کو هڕەبایەکێ دژوار بوو ب سەر وان دا هات، و خودێ هوود و ئەوێن باوەری د گەل دا ئینای ب دلۆڤانییا خۆ یا مەزن ڕزگارکرن، و کافرێن مللەتێ وی هەمی براندن و پەلخاندن، و ئەو ژ خودان باوەران نەبوون چونکی وان کوفرا ب ئایەتێن خودێ د گەل هێلانا کرنا چاکییێ پێکڤە ل نک خۆ کۆم کربوو.

ئەڤە ب کورتی ئەو گازی بوو یا هوودی د ناڤ مللەتێ خۆ دا بەلاڤ کری، و ئەو پەیام بوو یا خودێ ئەو بۆ عادی یان پێ هنارتی، و دەمێ وان ئەو هەلویست بەرانبەر پێغەمبەرێ خۆ وەرگرتی یێ کافرێن مللەتێ نووحی بەرانبەر پێغەمبەرێ خۆ وەرگرتی فەرمانا خودێ ل سەر هندێ هات وان ببەتە هیلاکێ.

## گەف وقەبخوازییا دووماهێ:

پشتی هوودی هەمی نیشان ل سەر ڕاستگۆییا خۆ و دورستییا دینێ خۆ بۆ مللەتێ خۆ ئیناین، وان باوەری پێ نەئینا و کەفتنە ڕکێ و گۆتنە هوودی: خۆ نەوستینە ئەم گوهدارییا تە ناکەین، و دەمێ هوودی ئەڤ چەند ژ وان دیتی، هوودی بۆ جارا دووماهییێ ئەو ژ دووماهییا خرابا ڤی کارێ وان دانە پاش، و گەفەکا دژوار ل وان کر، ئایەتێن قورئانێ دبێژن: ﴿ قَالُواْ يَٰهُودُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٖ وَمَا نَحۡنُ بِتَارِكِيٓ ءَالِهَتِنَا عَن قَوۡلِكَ وَمَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِينَ ٥٣ إِن نَّقُولُ إِلَّا ٱعۡتَرَىٰكَ بَعۡضُ ءَالِهَتِنَا بِسُوٓءٖۗ قَالَ إِنِّيٓ أُشۡهِدُ ٱللَّهَ وَٱشۡهَدُوٓاْ أَنِّي بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٥٤ مِن دُونِهِۦۖ فَكِيدُونِي جَمِيعٗا ثُمَّ لَا تُنظِرُونِ ٥٥ إِنِّي تَوَكَّلۡتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمۚ مَّا مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذُۢ بِنَاصِيَتِهَآۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥٦ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقَدۡ أَبۡلَغۡتُكُم مَّآ أُرۡسِلۡتُ بِهِۦٓ إِلَيۡكُمۡۚ وَيَسۡتَخۡلِفُ رَبِّي قَوۡمًا غَيۡرَكُمۡ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيۡـًٔاۚ إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيۡءٍ حَفِيظٞ ٥٧ ﴾ (هود: ٥٣-٥٧)
وان گۆت: ئەی هوود چو هێجەتێن ئاشکەرا د گەل تە نینن ڕاستییا گۆتنا تە بۆ مە دیار بکەن، و ئەم ژ بەر گۆتنا تە وان خوداوەندێن خۆ ناهێلین یێن ئەم دپەرێسین، و ئەم نە ئەوین یێن باوەرییێ ب وێ دئینن یا تو دبێژی. ئەم تشتەکی نابێژین ژ بلی هندێ کو هندەک خوداوەندێن مە تو یێ هنگافتی ژ بەر کو تو خەلکی ژ پەرستنا وان ددەیە پاش. وی گۆتە وان: هندی ئەزم ئەز خودێ ل سەر گۆتنا خۆ دکەمە شاهد، و ئەز هەوە ژی دکەمە شاهد کو ئەزێ بەریمە ژ وی تشتێ هوین بۆ خودێ دکەنە هەڤپشک، ژ صەنەم و

هـەڤـتـايـان، ڤێجا هوين و ئەو خوداوەندێن هەوە بۆ خۆ داناين ل خرابييا من بگەڕيێن و زيانێ بگەهيننە من، و هـوين دەمـەكێ كـێم ژى خـۆ گيـرۆ نەكـەن؛ ئەڤـە ژ بـەر هنـدێ بـوو چـونكى هـوودى دزانـى نـە ئـەو و نـە خوداوەنـدێن وان نەشێن چو نەخۆشييێ بگەهيننە وى. هندى ئەزم من يێ خۆ هێلايە ب هيڤييا خودێ خـودايێ مـن و خـودايێ هـەوە ڤـە، ئـەوە خـودانێ هـەر تشـتـەكى، ڤێجـا تشـتـەك بێـى فـەرمانا وى ناگەهتـە مـن، و ئـەو ل سـەر هـەر تشـتـەكـى يـێ خـودان شـيـانـە، ڤێجا خودان ڕحەک نينـە ل سـەر ڤـى عـەردى ب ڕێڤـە بچـت ئەگەر خودێ خودانێ وى نەبت، و ئـەو د بـن فـەرمانا خـودێ دا نـەبت. هنـدى خودايێ منە يێ ل سەر ڕێكەكا ڕاست، ئانەكۆ ئەو د حوكم و شريعەتێ خۆ دا يێ دادكەرە. مرۆڤێ قەنج ب قەنجييا وى جزا ددەت و يێ خراب ب خرابييـا وى. ڤێجـا ئـەگـەر هـوين پشـت بدەنـە وێ گازييـا ئـەز بـەرێ هـەوە ددەمـێ كـو تەوحيد و پەرستنا خودێ ب تنێيە ب ڕاستى من پەياما خودايێ خۆ گەهانـدە هەوە، و هەوە چو هێجەت نەمان، و كـو هــەوە بـاوەرى ب خـودێ نـەئينا ئـەو دێ هەوە تێ بەت و مللەتەكێ دى ئينت و ل شوينا هەوە دانتـە وارێ هـەوە و ل ســەر مــالــێ هـەوە، و ئەو دێ پەرستنێ بـۆ خـودێ ب تنـێ كـەن، و هـوين ب تشـتـەكى زيـانێ ل وى ناكـەن، هنـدى خـودايێ منـە ل سـەر هـەر تشـتـەكى پارێزەرە، ئەوە يێ من دپـارێزت و ناهێلت هـوين نەخۆشـييێ بگەهيننـە مـن.. ب ڤى ڕەنگى هوودى خۆ ب خودايێ خۆ پشتڕاست كـر و ژ دوژمنـێن خـۆ بـێ منەت كر؛ چونكى وى باش دزانـى كـو ئـەو خـودايێ چێگرييـا عـەردى پشـتى مللەتێ نـووحـى كـريـيـــە د دەسـتێ عـادى دا دشێت ب ساناهى ژ دەست وان بينتەدەر، و خــودانـێـن گـازييا حـەق هـەر جارەكا ب ڤـى ڕەنگـى بـاوەرى ب خودايێ خۆ هەبت دێ خۆ سەربلند بينن بەرانبەر جاهلييەتێ و هێزا وێ يـا ماددى.

## تێبرنا مللەتێ کافر:

پشتی هوودی هەمی رێک د گەل مللەتێ خۆ جەرباندین و چو فایدە نەکری، وی و خودان باوەرێن د گەل دا خۆ ژ کافرێن مللەتێ خۆ ڤەدەرکرن، و گەڤ ب عەزابەکا دژوار ل وان کر، و وان ژ بێدینییا خۆ یاری بۆ خۆ ب گەفا پێغەمبەرێ خۆ کر، وەکی قورئان ژ زار دەڤێ وان ڤەدگوهێزت، و دبێژت: ﴿ قَالُوٓاْ أَجِئۡتَنَا لِنَعۡبُدَ ٱللَّهَ وَحۡدَهُۥ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٧٠﴾ ﴾ (الأعراف: ٧٠) عادییان گۆتە هوودی -سلاڤ لێ بن-: ئەرێ تە گازی مە کرییە دا ئەم پەرستنا خودێ ب تنێ بکەین و پەرستنا وان صەنەمان بهێلین یا کو مە ژ بابێن خۆ بۆ خۆ گرتی؟ پا دێ وێ عەزابێ ب سەر مە دا بینە یا تو مە پێ دترسینی ئەگەر تو ژ راستگۆیانی.

وان لەز ل هاتنا عەزابێ کر، و هەمی هزرا وان ئەو بوو ئەڤە رەنگەکێ ترانە و یاریانە ئەو بۆ خۆ ب هوودی دکەن، لەو هوودی بەرسڤا وان دا و گۆت: ﴿ قَالَ قَدۡ وَقَعَ عَلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ رِجۡسٞ وَغَضَبٌۖ أَتُجَٰدِلُونَنِي فِيٓ أَسۡمَآءٖ سَمَّيۡتُمُوهَآ أَنتُمۡ وَءَابَآؤُكُم مَّا نَزَّلَ ٱللَّهُ بِهَا مِن سُلۡطَٰنٖۚ فَٱنتَظِرُوٓاْ إِنِّي مَعَكُم مِّنَ ٱلۡمُنتَظِرِينَ ﴿٧١﴾ ﴾ (الأعراف: ٧١) هوودی گۆتە مللەتێ خۆ: ب راستی عەزاب و غەزەب ژ خودایێ هەوە ب سەر هەوە دا هات، ئەرێ هوین د دەرحەقا ڤان صەنەمان دا یێن هەوە و بابێن هەوە ناڤ لێکرین هەڤرکییێ د گەل من دکەن؟ خودێ چو هێجەت و دەلیلەک پێ نەئینایە خوارێ؛ چونکی ئەو یێن هاتینە چێکرن نە چو مفای دگەهینن و نە چو زیانێ، و هەما یێ پەرستن بۆ بێتەکرن خودێ ب تنێیە یێ ئافراندەر، ڤێجا هوین چاڤەرێ بن کو عەزاب ب سەر هەوە دا بێت ئەز ژی د گەل هەوە چاڤەرێیی هاتنا وێ مە، و ئەڤە دووماهییا گەفلێکرن و ترساندنییە.

یەعنی: هندە ئێدی یا من و هەوە خلاس، و ژ بەر کارێ هەوە عەزاب ل سەر هەوە فەر بوو، ڤێجا هەما ل هیڤییێ بن هەوە هند دیت عەزاب ب سەر هەوە دا هات.. و تێبرنا کافران ژ بەر کوفرا وان سوننەتەکە ژ سوننەتێن خودێ یێن کو هەر دێ ب جهـ ئێن، کانێ چاوا ب سەرئێخستنا خودان باوەران سوننەتەکە ژ سوننەتێن وی یێن هەر ب جهـ دئێن، بەلێ مەسەلە مەسەلا وەختییە، و جەرباندنا وانە. پاشی ڕۆژ هات خودێ نەیارێن حەقییێ تێ ببەت، و ڕەنگێ تێبرنێ ڤێ جارێ یێ جودا بوو ژ جارا دی..

ئەو وەلاتێ عادی لێ دژیان -وەکی بەری نوکە مە ڤەگێڕای- وەلاتەکێ تژی خێر و بەرەکەت بوو، و بازێڕێ وان یێ کو ب ناڤێ (ئیرەم) دئێتە ناسین حەتا ئەڤرۆ ژی مەتەل ب باغ و بستانێن وی دئێتە گۆتن، گاڤا خودێ ڤیای ڤی مللەتێ کافر تێ ببەت، سێ سالان ل دویڤ ئێک باران ژێ بڕین، باغ و بیستانێن وان بەهین، و ئاڤێن وان هشک بوون و گرانی د ناڤ وان دا پەیدابوو، و دبێژن: عەدەتێ عەرەبێن وێ دەڤەرێ بوو، گاڤا کەفتبانە د تەنگاڤییەکێ دا هندەک مرۆڤ ژ خۆ دهنارتنە وێ دەڤەرێ یا مالا خودێ لێ ل نیڤا گزیرتا عەرەبان، و ل وێرێ وان دوعا دکرن کو ئەو تەنگاڤی ژ سەر وان ڕابیت، و ل دویڤ وی عەدەتی عادییان هندەک مرۆڤ هنارتنە مالا خودێ -ئەوا هێژ ل سەر دەمێ ئادەمی هاتییە ئاڤاکرن- دا ئەو دوعایێن بارانێ بۆ وان بکەن.

پشتی سالا سییێ ژ هشکاتییێ خودێ دەستویری دا ئاڤاهییێ کوفرێ بهلوەشییێت و تۆل بێتە ستاندن، ل وی دەمێ هەر سال باران لێ دباری و دنیا ساردبوو، ئەو پێ حەسیان هەر وەکی دنیا یا کەل دبت، ڕۆییێ ڕۆژێ شاریا، و ژ بەر گەرمێ و هشکاتییێ سەقایێ دنیایێ نەخۆش بوو، پاشی وان هندی دیت هندەک عەوران ل هنداڤی سەرێ وان خۆ لێکدا، وان گۆت:

سەدا سەد ئەڤە دوعاییین وان مرۆڤانە قەبویل بوون یێن مە هنارتینە مالا خودێ لەو کەیفەکا زێدە بۆ وان چێبوو، و ژ بەر گەرما ڕۆژێ وان هەمییان خۆ دا بەر سیبەرا وان عەوران و ل هیڤییێ مان باران ژێ ببارت، خودێ دبێژت: ﴿ فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ قَالُواْ هَٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَاۚ بَلْ هُوَ مَا ٱسْتَعْجَلْتُم بِهِۦۖ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ۝٢٤ تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءِۭ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُواْ لَا يُرَىٰٓ إِلَّا مَسَٰكِنُهُمْۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي ٱلْقَوْمَ ٱلْمُجْرِمِينَ ۝٢٥ ﴾ (الأحقاف: ٢٤-٢٥) ڤێجا دەمێ وان ئەو عەزاب یا وان لەز ل هاتنا وێ کری دیتی وەکی عەورەکی ب لایێ نهالێن وان ڤە هاتی، وان گۆت: ئەڤە عەورەکە باران دێ بۆ مە ژێ بارت، ئینا هوودی -سلاڤ لێ بن- گۆتە وان: ئەو نە عەورێ بارانێیە وەکی هوین هزر دکەن، بەلکی ئەو عەورێ وێ عەزابێیە یا هەوە لەز ل هاتنا وێ کری، ئەو هڕەبایەکە عەزابەکا ب ئێش و نەخۆش تێدایە. هەر تشتەکێ ئەو ڤێ بکەڤت ب ئانەهییا خودایێ خۆ ئەو دێ وی پەلخینت، ڤێجا وە لێ هات ژ بلی وان خانییێن ئەو تێڤە تشتەکێ دی ل وارێ وان نەهاتە دیتن، ب جزایەکێ وەکی ڤی -خودێ دبێژت- ئەم مللەتێ تاوانبار جزا ددەین؛ ژ بەر تاوان و سەرداچوونا وان.

ئەو ل هێڤییێ بوون بارانەک بۆ وان ژ عەوری ببارت، و وان دلێ خۆ ب ڤێ هیڤییێ خۆش کر، بەلێ پێغەمبەرێ وان هوودی -سلاڤ لێ بن- ئەو ژ ڤێ چەندێ بێ هیڤی کرن، و گۆتە وان: وە نینە وەکی هوین هزر دکەن، ئەڤە نە عەورێ بارانێیە بۆ هەوە هاتی، ئەڤە عەورەکە هیلاکا هەوە یا د گەل دا. و هەر چەندە قورئانێ بەرسڤا وان بۆ مە نەڤەگێڕایە ژێ، بەلێ مسۆگەر نوکە وان جارەکا دی ترانە بۆ خۆ ب وی کرینە، بەلێ فەرقا ڤێ جارێ ژ جارێن دی یا ئاشکەرا بوو، ڤێ جارێ خودێ دەلیڤە هند نەدا وان ئەو ل ئەزمان درێژییێن خۆ یێن بەرێ بزڤڕنەڤە، چەند دەلیڤەیەک بوون وان هند

دیت هرەبایەکێ دژوار ب سەر وان دا هات، هرەبایەکێ وەسا سار کو ئەو ژ بەر برەجفن، و ژ وێ گەرما دژوار ئێکسەر سەرمایەکا دژوار ب سەر وان دا هات، و بەری ئەو بگەهن پسیارێ ژ ئێک و دو بکەن کانێ ئەڤە چیە، وان هند خۆ دیت هرەبایی ئەو بلند کرن و ژۆردا ل عەردی دان: ﴿ وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُواْ بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ۝ سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا فَتَرَى ٱلْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ۝ فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ۝ ﴾ (الحاقة: ٦-٨) هندی عادی بوون ب هرەبایەکێ سار و دژوار هاتنەتێبرن، حەفت شەڤ و هەشت رۆژێن بەردەوام و بێ ڤەبرین خودێ ئەو ب سەر وان دا ئینا، ڤێجا د وان شەڤ و روژان دا تە ئەو مری ددیتن وەکی وان قورمێن دارقەسپان یێن نیڤەکا وان رزی و ڤالا. ئەرێ ڤێجا تو ئێکێ ساخ د ناڤ وان دا دبینی؟

حەفت شەڤ و هەشت رۆژان عادییێن خودان هێز و شیان کەفتنە د بن عەزابەکا وەسا دا یا وان چو هزر بۆ نەکری، یا ژ وان ڤە ئەو کارخانە و مەصنەعێن وان چێکرین دێ شێن مرنێ ژ وان پاشڤەبەن خانییێن موکم و ئاسێ وان د چیاییێن وەلاتێ خۆ کۆلابوون؛ دا ئەو خۆ تێدا ئاسێ بکەن، بەلێ رۆژا خودێ ڤیای وان ببەتە هیلاکێ ژ لایەکێ وەسا ڤە هاتێ یێ وان چو هزر بۆ نەکری..

پشتی حەفتییا عەزابێ ب دووماهی هاتی و خودێ فەرمان ل بای کری هێرشا خۆ ل سەر کافرا راوەستینت، ئەگەر تە بەرێ خۆ دابا وەلاتێ عادییان دا عەجێبییان بینی، وارەکێ خالی.. و ئاڤاهییێن بێ مرۆڤ.. و کارخەنەیێن ژ کارکەفتی، چوون و لەعنەت ب دویڤ دا، و هوود و دویکەفتییێن وی یێن خودان باوەر مان، و جێگرییا وی وەلاتی بۆ وان ما..

﴿ وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا هُودٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَنَجَّيۡنَٰهُم مِّنۡ عَذَابٍ غَلِيظٖ ۝٥٨ وَتِلۡكَ عَادٞۖ جَحَدُواْ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمۡ وَعَصَوۡاْ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓاْ أَمۡرَ كُلِّ جَبَّارٍ عَنِيدٖ ۝٥٩ وَأُتۡبِعُواْ فِي هَٰذِهِ ٱلدُّنۡيَا لَعۡنَةٗ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِۗ أَلَآ إِنَّ عَادٗا كَفَرُواْ رَبَّهُمۡۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّعَادٖ قَوۡمِ هُودٖ ۝٦٠ ﴾ (هود: ٥٨-٦٠) دەمێ فەرمانا مە ب عەزابدانا مللەتێ هوودی هاتی مە ژ قەنجی و دلۆڤانییا خۆ هوود و خودان باوەر ژ وێ عەزابێ رزگارکرن، و مە ئەو ژ عەزابەکا دژوار رزگارکرن یا کو خودێ دایە عادییان کو ب تنێ ئاڤاهییێن وان هێلاین. و ئەوێن هە عادی بوون باوەری ب ئایەتێن خودایێ خۆ نەئینابوو و گوهدارییا پێغەمبەرێن وی نەکربوو، و وان گوهدارییا فەرمانا هەر ئێکێ خۆ ژ خودێ مەزنتر دبینت و حەقییێ قەبویل نەکەت کر. و د ڤێ دنیایێ دا لەعنەتا خودێ ب دویڤ وان دا هاتە هنارتن و ل رۆژا قیامەتێ غەزەبا خودێ. نێ هندی عادی بوون کافری ب خودایێ خۆ کربوو و گوهدارییا پێغەمبەرێن وی نەکربوو. نێ تێچوون و نەمان بۆ عادییێن مللەتێ هوودی بت؛ ژ بەر شرک و کوفرا وان ب خودێ کری.

عاد مللەتەک بوو خودێ هەمی ئەگەرێن مانێ دا بوونێ، و قەنجییێن مەزن د گەل کر بوون: مال، هێز و شیان، جوانی، جهەکێ ب بەرەکەت، زانین، بەلێ ڤێ هەمییێ عەزاب ژ وان نەدا پاش؛ چونکی وان باوەری ب ئایەتێن خودێ نەئینا و پێغەمبەرێ وی درەوین دەرێخست: ﴿ وَلَقَدۡ مَكَّنَّٰهُمۡ فِيمَآ إِن مَّكَّنَّٰكُمۡ فِيهِ وَجَعَلۡنَا لَهُمۡ سَمۡعٗا وَأَبۡصَٰرٗا وَأَفۡـِٔدَةٗ فَمَآ أَغۡنَىٰ عَنۡهُمۡ سَمۡعُهُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُهُمۡ وَلَآ أَفۡـِٔدَتُهُم مِّن شَيۡءٍ إِذۡ كَانُواْ يَجۡحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُواْ بِهِۦ يَسۡتَهۡزِءُونَ ۝٢٦ وَلَقَدۡ أَهۡلَكۡنَا مَا حَوۡلَكُم مِّنَ ٱلۡقُرَىٰ وَصَرَّفۡنَا ٱلۡأٓيَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَرۡجِعُونَ ۝٢٧ فَلَوۡلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرۡبَانًا ءَالِهَةَۢۖ بَلۡ ضَلُّواْ عَنۡهُمۡۚ وَذَٰلِكَ إِفۡكُهُمۡ وَمَا كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ۝٢٨ ﴾ (الأحقاف: ٢٦-٢٨) ب راستی مە ئەو ئەگەرێن مانا د عەردی دا دابوونە عادییان یێن کو مە نەداینە هەوە ئەی گەلی کافرێن قورەیشییان، و مە هندەک گوهـ دابوونە وان کو وان پێ گوهـ لێ ببت، و هندەک چاڤ ئەو

پێ ببینن، و هندەک دل ئەو پێ تێ بگەهن، بەلێ وان ئەو د وێ ڕێکێ دا ب کارئینان یا خودێ پێ ژ وان ڕازی نەبت، ڤێجا وان چو مفا نەگەهاندە وان؛ چونکی وان باوەری ب ئایەتێن خودێ نەئینا بوو، و ئەو عەزابا وان لەز لێ دکر و یاری پێ دکرن ب سەرێ وان هات. و ئەڤە گەفەکە ژ خودێ و ترساندنەکە بۆ کافران. ئەی خەلکێ مەکەهێ ب ڕاستی ئەو گوندێن ل دۆر و ڕەخێن هەوە ژ گوندێن عادی و ثەموودییان مە تێبرن، و کاڤلکرن، و مە ب گەلەک ڕەنگان نیشان و هێجەتێن خۆ بۆ وان ئاشکەراکرن؛ دا بەلکی ئەو ژ وێ کوفرێ بزڤرن یا ئەو ل سەر. ڤێجا پا دێ بلا ئەڤ مللەتێن مە تێبرین ژ لایێ وان خوداوەندان ڤە هاتبانە ب سەرئێخستن یێن وان پەرستن بۆ کری؛ دا ئەو وان نێزیکی خودێ بکەن و مەهدەرێ بۆ بکەن، نێ ئەو ل وان بەرزەبوون، و د بەرسڤا وان نەهاتن، و بەرەڤانی ژێ نەکر، و ئەو بوو ئەو درەوا وان کری دەمێ وان ژ درەو خودایینی دایێ.

## سەرهاتییا صالحی
## -سلاڤ لێ بن-

### جێگرێن مللەتێ عادی:

مللـەتێ عـادی ژی وەکـی مللـەتێ نـووحی هاتـەتێبرن، و ب تێبرنـا وان کاروانێ مرۆڤینییـێ ڕانەوەسـتا، و ل بـەر خودێ تشـتەکێ ب زەحمـەت نـەبوو وان تێ ببەت و مللەتەکێ دی ل شوینا وان بدانت، و ئەو بوو حەزکرنا خودێ ل سەر هندێ پێکهات کو مللەتێ (ثەموودی) بۆ وان بکەتە جێگر، و هـەمی ڕەنگێن خۆشی و بەرفرەهی و بێمنەتییێ بدەتە وان؛ دا وان بجەڕیبینت کـانێ ئەو دێ چ کەن و چاوا شوکرا خودێ کـەن سـەرا ڤـان قـەنجیێن خودێ د گـەل وان کرین؟

تشتێ بۆ مە مسۆگەر دکەت کو مللـەتێ ثـەموودی پشـتی مللـەتێ عـادی هاتبوو و جێگرییا وان کر بوو گۆتنا پێغەمبەرێ وان صـالحییە دەمـێ گۆتییـە وان: ﴿ وَٱذۡكُرُوٓاْ إِذۡ جَعَلَكُمۡ خُلَفَآءَ مِنۢ بَعۡدِ عَادٍ وَبَوَّأَكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ تَتَّخِذُونَ مِن سُهُولِهَا قُصُورٗا وَتَنۡحِتُونَ ٱلۡجِبَالَ بُيُوتٗاۖ فَٱذۡكُرُوٓاْ ءَالَآءَ ٱللَّهِ وَلَا تَعۡثَوۡاْ فِي ٱلۡأَرۡضِ مُفۡسِدِينَ ﴿٧٤﴾ ﴾ (الأعراف: ٧٤) یەعنی: هوین قەنجییا خودێ بیننە بیـرا خۆ، کـو وی پشـتی ئویجاخا عادییـان هـوین ل عـەردی کرنـە جێگـر، و وی هـوین ل عـەردێ بـاش ئـاکنجیکرن، ڤێجـا هـوین ل جهـێن ڕاسـت ژ وی عـەردی قەسـرێن مـەزن ئاڤادکەن، وهوین د چیایێن وی دا هنـدەک خـانییێن دی دکـۆلـن، ڤێجـا هـوین قـەنجییێن خـودێ ل سـەر خـۆ بیننـە بیـرا خـۆ، و ب خرابکـاری د عـەردی دا نەگەڕن.

## ثەموودی کی بوون؟ و ل کیڤە دژیان؟

مللەتێ ثەموودی ئێک ژ وان مللەتان بوو یێن پشتی مللەتێ عادی هاتین[1]، و ل دۆر نەسەبا ڤی مللەتی زانا دبێژن: ئەو ژ دووندەها ثەموودی بوون ئەوێ دبتە نەڤییێ نەڤییێ نووحی -سلاڤ لێ بن-، و چونکی ئەڤ ثەمووده باپیرێ وان یێ مەزن بوو ئەو ب وی هاتنە ناڤکرن، و بەری نوکە دەمێ مە بەحسێ هوود پێغەمبەری کری -سلاڤ لێ بن- مە ئەو حەدیس ڤەگێرا بوو یا (ئبن حبانی) ژ (ئەبوو ذەرری) ڤەگوهاستی کو چار پێغەمبەر ژ عەرەبان هاتبوونە هلبژارتن، و ئێک ژ وان صالح بوو -سلاڤ لێ بن-، وەکی ژ ناڤێ ڤی پێغەمبەری ب خۆ ژی ئاشکەرا دبت ئەو عەرەب بوو؛ چونکی پەیڤا (صالح) یەعنی: چاک، پەیڤەکا عەرەبییە.

ل دۆر وی جهی یێ مللەتێ ثەموودی لێ دژیا دو ئیشارەت د قورئانێ دا هەنە:

**یا ئێکێ:** دەمێ د سوورەتا (الفجر) دا دبێژت: ﴿ وَثَمُودَ ٱلَّذِينَ جَابُواْ ٱلصَّخْرَ بِٱلْوَادِ ۝٩ ﴾ (الفجر: ٩) ثەموودی ئەوێن کەڤر د نهالان سمتین و بۆ خۆ کرینە خانی، ژ ڤێ ئایەتێ ئاشکەرا دبت کو ئەو جهێ ئەڤ مللەتە لێ دژیا چیا و گرێن ب کەڤر لێ هەبوون.

**یا دویێ:** دەمێ د سوورەتا (الحجر) دا دبێژت: ﴿ وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحَٰبُ ٱلْحِجْرِ ٱلْمُرْسَلِينَ ۝٨٠ وَءَاتَيْنَٰهُمْ ءَايَٰتِنَا فَكَانُواْ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ۝٨١ وَكَانُواْ يَنْحِتُونَ مِنَ ٱلْجِبَالِ

---

(١) دیتربیا وان سوورەتان دا یێن بەحسێ مللەتێ عادی هاتییەکرن، بەحسێ مللەتێ ثەموودی ژی هاتییە، ژ بەر کو ئەو ژ لایێ دەمی و جهی ڤە دنێزیکی ئێک بوون، و ئیشارەت بۆ ناڤێ ثەموودییان د ڤان سوورەتان دا هاتییە: (الفجر، النجم، ص، الفرقان، السجدة، الذاريات، الحاقة، الإسراء، العنكبوت) و ئەو سوورەتێن هندەک ژ سەرهاتییا ثەموودییان ب کورتی یان فرەهی تێدا هاتی ئەڤەنە: (الشمس، القمر، الأعراف، الشعراء، النمل، هود، الحجر).

﴿بُيُوتًا ءَامِنِينَ ۝٨٢ فَأَخَذَتْهُمُ ٱلصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ۝٨٣ فَمَآ أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُواْ يَكْسِبُونَ ۝٨٤﴾ (الحجر: ٨٠-٨٤) یەعنی: ب ڕاستی خەلکێ نهالا حیجرێ صالح درەوین دەرێخست، و وان ب وێ چەندێ درەو ب هەمی پێغەمبەران کر؛ چونکی هەچییێ باوەرییێ ب پێغەمبەرەکی نەئینت ئەو وی باوەری ب چو پێغەمبەران نەئینایە؛ چونکی دینێ هەمییان ئێک بوو. و مە ئایەتێن خۆ ئەوێن ڕاستییا وی تشتی ئاشکەرا دکەن یێ صالح پێ هاتی دا بوونە مللەتێ وی، بەلێ وان وجەک بۆ خۆ ژێ نەگرت، و پشتا خۆ دا یێ. و وان خانی د چیان دکۆلان، و ئەو ژێ دپشتڕاست بوون کو ب سەر وان دا ناهەرفن. ئینا ل دەمێ سپێدێ زوی قێرییا عەزابێ ئەو گرتن، ڤێجا مالێ وان و خانییێن وان یێن د چیان ڕا عەزاب ژ وان پاشدا نەبر، و ئەو هێزا بۆ وان هاتییەدان ژی چو فایدێ وان نەکر.

د ڤان ئایەتان دا خودێ ناڤێ (ئەلحجر) بۆ وی وەلاتی ددانت یێ مللەتێ ثەموودی ل دژیا، و وەکی زانایێن جوغرافییێ ئاشکەرا دکەن ئەڤ وەلاتە دکەفتە دەڤەرا (وادی القری) ل ژۆرییا گزیرتا عەرەبان، د ناڤبەرا حیجازێ و شامێ دا.

و د کتێبێن حەدیسێ دا هاتییە کو پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- جهێ ڤی مللەتی ب دورستی بۆ صەحابییێن خۆ دەسنیشان کربوو، و بۆ وان ئاشکەرا کربوو کانێ حێشترا صالحی د کیڤە ڕا دهاتە سەر بیرێ و د کیڤە ڕا دزڤڕی، ئەڤە دەمێ پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- د گەل صەحابییێن خۆ دەرکەفتییە غەزایا تەبووکێ ل ڕۆژییا گزیرتا عەرەبان[1].

---

(١) ئەڤێ حەدیسا هە ئیمام ئەحمەد ب ڕێکەکا دورست ژ جابری ڤە دگوهێزت.

ژ ڤێ حەدیسێ ئاشکەرا دبت کو مللەتێ ثەموودی ل وێ دەڤەرێ دژیان ئەوا دکەفتە د ناڤبەرا مەدینێ و تەبووکێ دا[1].

## د ناڤبەرا عادی و ثەموودییان دا:

هەر چەندە یا مسۆگەرە کو مللەتێ ثەموودی پشتی مللەتێ عادی هاتبوون -وەکی بۆری د گەل مە- بەلێ نەهاتییە زانین کانێ چەند سال و زەمان د ناڤبەرا وان دا هەنە، و ژ ئایەتێن قورئانێ ئاشکەرا دبت کو مللەتێ ثەموودی ئێک ژ وان مللەتان بوو یێن خودێ هێز و شیانێن مەزن داینێ ژ لایێ لەشی و زانینێ ژی ڤە، لەو وان قەسرێن مەزن د چیایان دکۆلان، و ئەڤ پێشکەفتنا وان یا (عمرانی) هندێ دگەهینت کو شارستانییا ڤی مللەتی شارستانییەکا پێشکەفتی بوو، و نێزیک بوو ئەڤ شارستانییە ئێکا هند ژ وان چێ بکەت کو ئەو هزر بکەن ئێدی ئەو نامرن، و ئاشکەرایە کو مرۆڤ دەمێ خۆ دبینت خودان شارستانییەکا پێشکەفتی خۆ ژ خودایێ خۆ بێمنەت دکەت، و هزر دکەت هەچییا وی بڤێت د عەردی دا ئەو دشێت بکەت..

صالح دەمێ هاتی مللەتێ خۆ ل هندێ هشیار کر کو ئەڤ پێشکەفتنا وان قەنجییەکە خودێ د گەل وان کری، و دڤێت ئەو شوکرا ڤێ قەنجییێ بکەن، صالحی گۆتە وان: ﴿ أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ﴿١٤٦﴾ فِي جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٧﴾

(١) هەر چەندە مووسا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ب ئاشکەرایی بەحسێ مللەتێ عادی و ثەموودی بۆ مللەتێ خۆ کربوو ژی وەکی قورئان ژێ ڤەدگوهێزت: ﴿ وَقَالَ مُوسَىٰٓ إِن تَكْفُرُوٓاْ أَنتُمْ وَمَن فِي ٱلْأَرْضِ جَمِيعًا فَإِنَّ ٱللَّهَ لَغَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٨﴾ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُاْ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَٱلَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا ٱللَّهُۚ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيْدِيَهُمْ فِيٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرْنَا بِمَآ أُرْسِلْتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَنَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٩﴾ ﴾ (إبراهيم: ٨-٩) بەلێ دگەل هندێ ژی سەرهاتییا ڤان هەردو مللەتان د تەوراتا د نوکە دا نینە! و هەژی گۆتنییە کو سەرهاتییا ڤی مللەتی و تێبرنا وی د ناڤ عەرەبان دا یا بەلاڤبوو بەری قورئان بێتە خوارێ ژی.

﴿وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٨﴾ وَتَنْحِتُونَ مِنَ ٱلْجِبَالِ بُيُوتًا فَـرِهِينَ ﴿١٤٩﴾﴾ (الشعراء: ١٤٦-١٤٩) ئەرێ خودایێ هەوە دێ هەوە هێلتە د وێ خۆشییێ دا یا هوین تێدا و هوین هەر دێ د ڤێ دنیایێ دا پشتڕاست و تەنا ژ عەزاب و نەمان و مرنێ مینن؟ د ناڤ باغێن خودان بەرهەم و کانییێن ئاڤێ و بیستان و دارقەسپێن خودان بەرهەمەکێ نەرم و گەهشتی دا، و هوین ب شارەزایی و دفنبلندی ڤە خانییان د چیایان دا دکۆلن؟!

## صالح پێغەمبەر:

صالح ژی ل سەر ڕێکا نووحی و هوودی هات؛ دا بەرێ مللەتێ خۆ بدەتە تەوحیدا خودێ، و وان ژ شرکێ و پەرستنا صەنەمان بدەتە پاش، و بەری ئەم سەرهاتییا ڤی پێغەمبەرێ خودان قەدر د گەل مللەتێ وی یێ کافر ڤەگێڕین، یا د جهێ خۆ دایە ئەم ڤی پێغەمبەری بدەینە ناسین، و بزانین کانێ جهێ وی د ناڤ مللەتێ وی دا چەند بوو.

صالح پێغەمبەر -وەکی هەمی کوڕێن مللەتێ وی- ژ دووندەها سامێ کوڕێ نووحییە، و دیرۆکڤان دبێژن: پشتی تووفانێ دەمێ دووندەها نووحی ل عەردی بەلاڤبووی هندەک ژ نەڤییێن نەڤییێن سامێ کوڕێ نووحی ل وی جهی بەلاڤبوون یێ نوکە دبێژنێ: گزیرتا عەرەبان، و ئێک ژ وان عاد بوو، و یێ دی ثەموود بوو، عادی قەستا ژێرییا ڤی وەلاتی کر ل دەڤەرا یەمەنێ، و ثەموود چوو ژۆرییا ڤی وەلاتی ل نێزیکی تەبووکێ، و هەر ئێک ژ ڤان دووندەهەکا بۆش ب دویڤ کەت، حەتا بووینە دو مللەتێن سەربخۆ و ب ناڤێ وان هاتنە ناسین: مللەتێ عادی، و مللەتێ ثەموودی، و ئەڤ هەر دو مللەتە ل دەستپێکێ د خودێناس بوون، و پشتی بۆرینا چەند سال و زەمانان شرکێ ڕێکا خۆ ل نک وان دیت، و صەنەمپەرێسی د ناڤ وان دا بەلاڤبوو، بۆ عادییان خودێ هوود هنارت، و بۆ ثەموودییان صالح.

صالح ئێک ژ وان ب خۆ بوو، برایێ وان یێ نەسەبێ بوو: ﴿وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًاۚ﴾ (هود: ٦١) دیرۆکڤان دبێژن: د ناڤبەرا صالحی و باپیرێ وان یێ مەزن ثەموودی دا چار پێنج باب هەبوون، و صالحی -بەری بۆ پێغەمبەرینییێ بێتە هلبژارتن- بهایەکێ مەزن د ناڤ ثەموودییان دا هەبوو، و وان ئەو ب پێش خۆ دئێخست و ژێ ب هیڤیبوون کو مللەتێ وی وجەکێ بۆ خۆ ژێ بگرت، وەکی خودێ ژ زاردەڤێ وان ڤەدگوهێزت: ﴿قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَآۖ أَتَنْهَىٰنَآ أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِى شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَآ إِلَيْهِ مُرِيبٍ ۝٦٢﴾ (هود: ٦٢) ثەموودییان گۆتە پێغەمبەرێ خۆ صالحی: ب ڕاستی بەری تو ڤێ گۆتنێ بێژییە مە، هیڤییا مە ئەو بوو تو ببییە ئێک ژ مەزن و ڕیهسپییێن مە، ئەرێ تو مە ژ هندێ ددەیە پاش کو ئەم وان خوداوەندان بپەرێسین یێن بابێن مە پەرستن بۆ دکر؟ و هندی ئەمین ئەم یێن د گومانێ دا ژ وێ گازییا تو بەرێ مە ددەیێ کو ئەم خودێ ب تنێ بپەرێسین.

مەعنا وان چو تێبینی ل سەر کەسینییا صالحی ب خۆ نەبوون و وان دزانی صالح کەسەکێ باش و ب کێرهاتییە، بەلێ (موشکیلە) ئەو گازی بوو یا صالح پێ هاتی.

## گازییا صالحی:

سەرهاتییا صالحی د گەل مللەتێ وی، بەرپەڕەکێ دییە ژ بەرپەڕێن هەڤڕکییا ئیسلامێ و جاهلییەتێ، و ئەگەر ئەو ژ لایێ جهـ و دەم و ناڤان ڤە ژ بەرپەڕێن دی یا جودا بت ژی، ئەو د ڕاستییا خۆ دا یا جودا نینە؛ چونکی گازی هەر ئەو گازییە یا نووح و هوود پێ هاتین، و بەرسڤ ژی هەر ئەو بەرسڤە یا کافرێن بەری وان دای، و خۆ ئەنجام ژی هەر ئەو ئەنجامە: ﴿وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًاۚ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥۖ هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَٱسْتَعْمَرَكُمْ فِيهَا فَٱسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓاْ إِلَيْهِۚ إِنَّ رَبِّى قَرِيبٌ مُّجِيبٌ ۝٦١﴾ (هود: ٦١) مە بۆ

ثەموودییان برایێ وان صالح هنارت، ئینا وی گۆتە وان: ئەی مللەتێ من پەرستنا خودێ ب تنێ بکەن، و هوین ژ دل عیبادەتی بۆ وی بکەن؛ چونکی هەوە ژ وی پێڤەتر چو خودایێن دی یێن حەق نینن، ئەوە یێ دەست ب ئافراندنا هەوە کری ژ عەردی دەمێ بابێ هەوە ئادەم ژێ چێکری، و وی هوین کرنە ئاڤاکەرێن عەردی، ڤێجا هوین داخوازا ژێبرنا گونەهان بۆ خۆ ژ وی بکەن، و هوین ب تۆبەکا دورست ڤە ل وی بزڤرن. هندی خودایێ منە یێ نێزیکی وییە یێ ژ دل عیبادەتی بۆ وی بکەت، و ل وی بزڤریت، و ئەو د بەرسڤا وی دئێت ئەگەر وی دوعا ژێ کرن.

مەسەلە هەر ئەوە یا هەمی پێغەمبەر پێ هاتینە هنارتن: تەوحیدا خودێ.. کو خودایینی و عیبادەت و گوهداری و حوکمڕانی بۆ خودایێ ب حەق ب تنێ بن، ئەوێ مرۆڤ ژ چوننەیێ دای، و جێگرییا د عەردی دا ئێخستییە د دەستان دا، و هەر جارەکا ئەڤ گازییە هاتە بلندکرن، مرۆڤ د دەرحەقێ دا دبنە دو پشک: ﴿ وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا أَنِ ٱعْبُدُواْ ٱللَّهَ فَإِذَا هُمْ فَرِيقَانِ يَخْتَصِمُونَ ۝ ﴾ (النمل: ٤٥) ب ڕاستی مە بۆ ثەموودییان برایی وان صالح هنارتبوو: کو تەوحیدا خودێ بکەن، و پەرستنا کەسێ دی نەکەن، ڤێجا دەمێ صالح بۆ وان هاتی و بەرێ وان دایە خودێ و پەرستنا وی مللەتێ وی بوونە دو دەستەک: هندەکان باوەری پێ ئینا، و هندەکان کوفر ب گازییا وی کر، و هەر ئێک ژ وان هزر دکر ئەو یێ حەقە.

مەژی هشکییا مللەتێ صالحی -وەکی هەر مللەتەکێ دی یێ کافر- گەهشبوو دەرەجەکێ وان ڕاستی و دورستییا بیر و باوەران ب کارێ باب و باپیران ڤە گرێددا؛ چونکی ل بەر وان تشتەکێ مسۆگەر بوو کو دورستی بەس ئەو تشتە یێ باب و باپیران کری، وان گۆتە پێغەمبەرێ خۆ صالحی: ﴿ قَالُواْ يَٰصَٰلِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا قَبْلَ هَٰذَآ أَتَنْهَىٰنَآ أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِى شَكٍّ مِّمَّا

تَدۡعُونَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ﴿٦٢﴾ (هود: ٦٢) ئەی صالح! ب ڕاستی بەری تو ڤێ گۆتنێ بێژییە مە هیڤییا مە ئەو بوو تو ببییە ئێک ژ مەزن و ڕیهسپییێن مە، ئەرێ تو مە ژ هندێ ددەیە پاش کو ئەم وان خوداوەندان بپەرێسین یێن بابێن مە پەرستن بۆ دکر؟ و هندی ئەمین ئەم یێن د گومانێ دا ژ وێ گازییا تو بەرێ مە ددەیێ کو ئەم خودێ ب تنێ بپەرێسین.

یەعنی: گرفتارییا وان یا مەزن ئەو بوو چاوا ئەو دێ ڕێبازا باب و باپیران هێلن کو شرکە، و باوەرییێ ب وی دینی ئینن یێ صالح پێ هاتی کو تەوحیدە!

و هۆسا بۆ مە ئاشکەرا دبت کو تەوحید گازییەکە بەری هەر تشتەکی مەژییێ خودانێ خۆ ژ بندەستییا تەقلید و چاڤلێکرنا باب و باپیران ڕزگار دکەت.

### دفنبلندییەکا بێ مەعنا:

مە گۆت: ثەموودییێن مللەتێ صالحی چو تێبینی ل سەر کەسینییا صالحی ب خۆ نەبوون، بەلکی وان هیڤییەکا مەزن هەبوو کو صالح ژ بەر شارەزایی وعەقلداری وتێگەهشتنا خۆ ببتە ئێک ژ مەزن و ڕیهسپییێن وان، ئەڤە بەری ئەو بەرێ وان بدەتە تەوحیدێ، و پشتی صالح ب گازییا حەق بۆ وان هاتی ئەو د دەر حەقا وی دا بوونە دو پشک: بارا پتر ژ وان ب تایبەتی ڕێبەر و مەزن و دەولەمەندێن وان، دژی صالحی و گازییا وی ڕاوەستان، و هژمارەکا کێم باوەری ب صالحی ئینا.

### ئەوێن باوەری نەئینای هێجەتا وان چ بو؟

هێجەتا ژ هەمییا مەزنتر ئەو بوو وان گۆت: چاوا ئەم ڕێکا باب و باپیرێن خۆ بهێلین و دویکەفتنا دینەکێ دی بکەین؟!

هێجەتا وان یا دی ئەڤەبوو وان هزر دکر خودێ ژ هندێ مەزنترە کو مرۆڤەکی بکەتە پێغەمبەر و بۆ خەلکی بهنێرت: ﴿ كَذَّبَتۡ ثَمُودُ بِٱلنُّذُرِ ۝٢٣ فَقَالُوٓاْ أَبَشَرٗا مِّنَّا وَٰحِدٗا نَّتَّبِعُهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّفِي ضَلَٰلٖ وَسُعُرٍ ۝٢٤ أَءُلۡقِيَ ٱلذِّكۡرُ عَلَيۡهِ مِنۢ بَيۡنِنَا بَلۡ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٞ ۝٢٥ ﴾ (القمر: ٢٣-٢٥) ئەموودییان درەو ب وان ئایەتان کر یێن ئەو پێ هاتینە ترساندن، و گۆتن: ئەرێ ئەم ئەڤ کۆما بۆش دویکەفتنا مرۆڤەکێ ب تنێ بکەین؟ ب ڕاستی ئەگەر مە وە کر ئەو ئەم ددینین و ژ ڕاستییێ ددویرین. ئەرێ ژ ناڤبەرا مە هەمییان وەحی بۆ وی هاتییە و ئەو بوویە پێغەمبەر، و ئەو ئێکێ ب تنێیە؟ ب ڕاستی ئەو گەلەکێ درەوین و خۆمەزنکەرە!

گۆتن: بۆچی خودێ ملیاکەتەک بۆ مە نەدهنارت بەرێ مە بدەتە دینێ خۆ ئەگەر ڕاستە ئەڤە دینێ وییە، نە.. صالح درەوان دکەت خودێ ئەو بو مە نەهنارتییە!

هەمی هێجەتا وان ئەڤە بوو.. و دا ئەو وەسا خۆ نیشا خەلکێ بدەن کو ئەو ل دویڤ دەلیلێن ئاشکەرا و بەرچاڤ دچن، وان باوەری ئینانا خۆ ب گازییا صالحی ب دەلیلەکێ بەرچاڤ ڤە گرێدا، گۆتن: ﴿ مَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٞ مِّثۡلُنَا فَأۡتِ بِـَٔايَةٍ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ۝١٥٤ ﴾ (الشعراء: ١٥٤) تو ژی وەکی مە مرۆڤی ژ دووندەها ئادەمییی، ڤێجا چاوا پێغەمبەرینی دێ بۆ تە ئێت؟ کانێ نیشانەکا ئاشکەرا بۆ مە بینە پێغەمبەرینییا تە ڕاست دەربێخت، ئەگەر تو ژ ڕاستگۆیانی کو خودێ تو بۆ مە یێ هنارتی.

یێ نەشارەزا دێ هزر کەت ئەو مللەتەک بوون بیر و باوەرێن خۆ هەمی ب نیشان و دەلیلێن ئاشکەرا ڤە گرێددان، ڤێجا قوسویری بەس ئەو بوو صالحی چوو نیشانێن ئاشکەرا د گەل دا نەبوون!

## دەلیلەکێ ئاشکەرا.. و شەرتەکێ مەزن:

گەلـەک جـاران وەسـا یـا چێبـووی مللـەتێن کـافر داخـوازا موعجزەیـەکا پـەردەدرِ و نەعـەدەتی ژ پێغەمبـەرێن خـۆ کرییـە دا ببتـە نیشـان ل سـەر راستگۆییا پێغەمبەرینییا وان، و ثەموودی ئێک ژ وان مللەتان بوون، گاڤا پێغەمبـەرێ وان صـالحی گازییـا خـۆ د نـاڤ وان دا بـەلاڤکری، و وان چـوو هێجـەت نـەماین کـو نـەباوەری ئینانـا خـۆ پێڤـە گرێـدەن رابـوون داخـوازا موعجەزەیەکێ ژێ کر، تەفسیرزان دبێژن:

ثـەموودی رۆژەکـێ ل دیوانخانـەیا خۆ درِوینشـتی بـوون، پێغەمبـەرێ وان صالح هاتە نک وان و داخـواز ژ وان کـر ئـەو بـاوەرییێ ب دینـێ وی بینـن و کافرییا خۆ بهێلن، ئینا وان گۆت: وی کـەڤرێ هـە تـو دبینـی.. چـی گاڤـا تـە حێشترەک بۆ مە ژێ دەرێخست، ئەو تو مرۆڤەکێ راستگۆیی.

پێغەمبەرێ وان گۆتێ: باشە ئەگەر من داخوازا هەوە بـۆ هـەوە ب جهئینـا هـویـن دێ بـاوەرییـێ ب مـن ئینن؟ وان گۆت: بـەلێ، و وان سـۆز و پـەیمان ل سەر ڤێ چەندێ دانە صالحی.

صالح چـوو وێڤـە و ل بەرانبـەر خـودایێ خـۆ راوەسـتا و دەست ب نڤێـژێ کر، و د نڤێژا خۆ دا دوعا ژ خـودایـێ خـۆ کـر کـو ئـەو داخـوازا مللـەتێ وی ب جهـ بینت بۆ هندێ دا ئەو باوەرییێ ب دینێ حەق بیـنن، خـودێ وەحـی بـۆ پێغەمبـەرێ خۆ هنـارت کـو ئـەو دێ داخـوازا وان ب جهـ ئینـت بـەلێ ب وی شـەرتی ئـەو مـایێ خۆ د وێ حێشـترێ نەکـەن، جهـێ وێ بڤێـت ئـەو دێ لـێ چەرت، و ئاڤا بیرا وان دێ رۆژەکێ بۆ وان بت و رۆژەکێ بۆ حێشترێ بت:

﴿ قَالَ هَٰذِهِۦ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ۝١٥٥ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ۝١٥٦ ﴾ (الشـعراء: ١٥٥-١٥٦) صـالحی گۆتـە وان: ئەڤـە ئـەو حێشـترە یـا هـەوە داخـوازکری، خودێ ئـەو دا هـەوە، ل رۆژەکـا دەسنیشـانکری

ئاڤ بارا وێیە، و ل ڕۆژەکا دی ئاڤ بۆ هەوەیە. وێ ڕۆژا دۆرا ڤەخوارنا وێ بت چ‌ێ نابت هوین ئاڤێ ژێ ڤەخۆن، و ڕۆژا دۆرا هەوە بت ئەو ئاڤێ ڤەناخۆت، و تشتەکێ خراب وەکی لێدانێ یان ڤەکوشتنێ چێ نابت هوین د گەل بکەن، ئەگەر خودێ ب عەزابا ڕۆژەکا مەزن دێ هەوە تێ بەت.

و دیارە کو وان ئەڤ شەرتە قەبویلکر لەو خودێ داخوازا وان ب جهئینا و حێشترەک ب وی ڕەنگی وان گۆتی، و ژ وی کەڤرێ وان دەسنیشانکری ئینادەر.

**ثەموودی و جەرپاندن:**

وەسا چێبوو خودێ موعجزەیا دەرێخستا حێشتری ژ کەڤری ل سەر دەستێ پێغەمبەرێ خۆ صالحی ب جهئینا، ب وی ڕەنگی یێ مللەتێ وی خواستی پشتی صالحی ل سەر وان کرییە شەرت کو ئەو دەست نەکەنە وێ حێشترێ، و ئاڤا بیرێ ڕۆژەکێ بۆ وێ بهێلن بەرانبەر هندێ کو ئەو شیری بۆ خۆ ژێ بدۆشن هندی وان بڤێت.

و هنارتنا ڤێ حێشترێ ب ڤی ڕەنگێ نەعەدەتی بۆ هندێ بوو دا خودێ وان پێ بجەرپینت: ﴿إِنَّا مُرۡسِلُواْ ٱلنَّاقَةِ فِتۡنَةٗ لَّهُمۡ فَٱرۡتَقِبۡهُمۡ وَٱصۡطَبِرۡ ۝٢٧ وَنَبِّئۡهُمۡ أَنَّ ٱلۡمَآءَ قِسۡمَةُۢ بَيۡنَهُمۡۖ كُلُّ شِرۡبٖ مُّحۡتَضَرٞ ۝٢٨﴾ (القمر: ٢٧-٢٨) هندی ئەمین ئەم دێ وێ حێشترێ ژ کەڤری دەرێخین یا وان داخوازکری؛ دا وان پێ بجەرپینین، ڤێجا تو -ئەی صالح- زێرەڤانیێ ل وان بکە کانێ دێ چ عەزاب ب سەر وان دا ئێت، و تو صەبرێ ل سەر گازیبا خۆ و نەخۆشیبا وان بکێشە. و تو ب وان بدە زانین کو ئاڤ د ناڤبەرا وان و حێشترێ دا یا لێکڤەکرییە: ڕۆژەکێ بۆ حێشترێیە، و ڕۆژەکێ بۆ وانە، هەر ڕۆژەکێ ئەو دێ ئامادە بت یێ بارا وی بت، و یێ بارا وی نەبت ئامادە نابت..

و ئەو بوو ئەو د ڤێ جەرباندنێ دا ب سەرنەکەفتن!

یا بەرعەقل ئەو بوو دەمێ ثەموودییان ئەڤ موعجزە ژ پێغەمبەرێ خۆ دیتی باوەری پێ ئینابا، و زانیبا کو ئەڤ کارە ژ خودێیە، بەلێ وان ئەو نەکر، و شوینا کو ئەڤ موعجزە باوەرییێ ل نک وان پەیدا بکەت پتر ئەو ل سەر کوفرێ مجد کرن، لەو صالحی جارەکا دی دەست ب شیرەتکرنا وان کر: ﴿إِذۡ قَالَ لَهُمۡ أَخُوهُمۡ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٢ إِنِّي لَكُمۡ رَسُولٌ أَمِينٞ ١٤٣ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٤ وَمَآ أَسۡـَٔلُكُمۡ عَلَيۡهِ مِنۡ أَجۡرٍۖ إِنۡ أَجۡرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٤٥ أَتُتۡرَكُونَ فِي مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٦ فِي جَنَّٰتٖ وَعُيُونٖ ١٤٧ وَزُرُوعٖ وَنَخۡلٖ طَلۡعُهَا هَضِيمٞ ١٤٨ وَتَنۡحِتُونَ مِنَ ٱلۡجِبَالِ بُيُوتٗا فَٰرِهِينَ ١٤٩ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٥٠ وَلَا تُطِيعُوٓاْ أَمۡرَ ٱلۡمُسۡرِفِينَ ١٥١ ٱلَّذِينَ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ١٥٢﴾ (الشعراء: ١٤٢-١٥٢) دەمێ برایێ وان صالحی گۆتییە وان: ئەرێ هوین ژ عەزابا خودێ ناترسن، و پەرستنا وی ب تنێ ناکەن؟ هندی ئەزم ئەز ژ لایێ خودێ ڤە بۆ هەوە یێ هاتیمە هنارتن، و د گەهاندنا ڤێ پەیامێ دا ئەز یێ دەسپاکم، کا چاوا من ئەو ژ خودێ وەرگرتییە وەسا ئەز وی دگەهینمە هەوە، ڤێجا هوین ژ خودێ بترسن، و پێگیرییێ ب وێ بکەن یا من بەرێ هەوە دایێ. و ئەز سەرا شیرەتکرن و ڕێنیشادانا هەوە داخوازا چو جزای ژ هەوە ناکەم، هەما جزایێ من ب تنێ ل سەر خودایێ هەمی چێکرییانە. ئەرێ خودایێ هەوە دێ هەوە هێلتە د وێ خۆشییێ دا یا هوین تێدا و هوین هەر دێ د ڤێ دنیایێ دا پشتڕاست و تەنا ژ عەزاب و نەمان و مرنێ مینن؟ د ناڤ باغێن خودان بەرهەم و کانییێن ئاڤێ و بیستان و دارقەسپێن خودان بەرهەمەکێ نەرم و گەهشتی دا، و هوین ب شارەزایی و دفنبلندی ڤە خانییان د چیایان دا دکۆلن. ڤێجا هوین ژ عەزابا خودێ بترسن، و گوهدارییا شیرەتا من بکەن، و گوهێ خۆ نەدەنە وان یێن زۆرداری ل خۆ کری و گەلەک ب ناڤ گونەهێ و بێ ئەمرییا خودێ ڤە چووین، ئەوێن کارێ وان خرابکارییا د عەردی دایە و ئەو چاکییێ تێدا ناکەن..

بەلێ ڤێ هەمییێ كار د وان نەكر، و وان بەردەوامی ل سەر ڕكدارییا خۆ كر، حەتا مەسەلە گەهشتییە هندێ وان ئنیەتا دو تاوانێن مەزن كرە دلێ خۆ..

### تاوانا ئێكێ:

كوشتنا وێ حێشترێ بوو یا وان ب خۆ داخوازا پەیدابوونا وێ كری!

پێغەمبەرێ وان صالحی ل سەر وان كربوو شەرت كو ئەو دەست نەكەنە حێشترێ و ڕێكێ لێ نەگرن؛ دا چی جهێ وێ بڤێت ئەو بچت لێ بچەرت، و ڕۆژا دۆرا وێ یا ئاڤدانێ بت كەس نەچت ئاڤێ ژ بیرێ ببەت، و وەسا دیارە كو پشتی هەیامەكێ بێنا ثەموودییان ژ ڤی شەرتی تەنگ بوو لەو وان هزرا كوشتنا حێشترێ كر، بیێ ئەو هزرەكێ بۆ گەفا صالحی بكەن.

مەزن و ماقویلێن مللەتێ ثەموودی كۆمبوونەكا ب لەز كر دا دان و ستاندنێ ل دۆر ڤێ مەسەلێ بكەن، و بڕیارا وان یا دووماهییێ ئەو بوو ئێكێ ژ خۆ ڕازی ژ وان ب ڤی كارێ مەزن و خەطەر ڕاببت، و د مەسەلا دیتنا مرۆڤەكێ ب ڤی ڕەنگی دا ئەو مەحتل نەبوون: ﴿كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِطَغْوَىٰهَآ ۞ إِذِ ٱنۢبَعَثَ أَشْقَىٰهَا ۞﴾ (الشمس: ١١-١٢) ثەموودییان ژ بەر سەرداچوونا خۆ یا زێدە پێغەمبەرێ خۆ درەوین دەرێخست، دەمێ ئەوێ ژ هەمییان بێ بەختتر ژ وان ڕابووی دا حێشترێ ڤەكوژت.

پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- د هندەك حەدیسێن خۆ دا بۆ مە بەحسێ وی زەلامی دكەت یێ كارێ ڤەكوشتنا حێشترێ ب ستویێ خۆ ڤە گرتی، و ئاشكەرا دكەت كو ئەو مرۆڤەكێ سۆرسۆرە بوو، و ئێك ژ زەبەردەست و ماقویلێن مللەتێ خۆ بوو، و یێ خودان پشت بوو، د حەدیسەكێ دا یا (ئیمام ئەحمەد) ڤەدگوهێزت هاتییە: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆتە عەلییێ كوڕێ ئەبوو طالبی و عەمارێ كوڕێ یاسری: ((ئەرێ ئەز بۆ هەوە

نەبێژم کانێ بێ بەختترین دو زەلام کینە؟)) وان گـۆت: بـەلـێ.. پێغەمبـەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((سۆرێ ثەموودییان ئەوێ حێشتر ڤەکوشتی، و ئـەوێ دربەکی ددانـتـە ڤـێرا تـە ئەی عەلی [وئیشارەت کرە سەرێ خۆ] ڤێجا ڤێری ژ بەر سۆر دبت [وئیشـارەت کـرە ڕیهـێن خۆ])) و هنـدەک تەفسـیرزان (وەکـی طـەبـەری) د هنـدەک ریوایـەتان دا ڤـەدگوهێزن کـو ژنـەکا خـودان مالبـات و جوانی خـۆ پێشکێشـی پسـمامەکی خـۆ کـر ب وی شـەرتی کـو ئـەو حێشـترێ ڤەکوژت![(١)].

هەر چـاوا بـت یـێ ژ هـەمییان بەخترەشـتر د نـاڤ ثـەموودییان دا ب ڤـی کـاری ڕابـوو، و حێشـتر ڤەکوشـت، و د سـەر ڤـێ تاوانـا خـۆ ڕا وان خـۆ بـێ منەت کر و گۆتە پێغەمبـەرێ خـۆ: ئـەی صـالـح! ئەڤـە مـە حێشـتر ڤەکوشت و چیبیا ژ تە دئێت تو بکە.. قورئان ژ زار دەڤێ صالـحی ڤـەدگوهێزت، دبێژت: ﴿ فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمْ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٍ ٦٥ ﴾ (هـود: ٦٥) صالـحی گۆتە وان: سێ ڕۆژان هوین ل وارێ خـۆ خۆشییێ ببـەن، پشـتی وان هـەر سـێ ڕۆژان مسۆگەر عەزاب دێ ب سەر هەوە دا ئێت، و ئەڤـە سـۆزەکە ژ خودێ درەو تێدا نینە، و هەر دێ ئێت.

### تاوانا دویێ:

پشتی ثەموودی ب تاوانا کوشـتنا حێشـترێ ڕابـووین، وان ژ پێغەمبـەرێ خـۆ خواست ئـەو وێ عـەزابێ ب سـەر وان دا بینـت یـا ئـەو گـەفێ پـێ ل وان دکەت، و د سەر هندێ ژی ڕا وان کارێ خۆ بۆ ب جهئینانا تاوانا دووێ کـر:

(١) ئەوێ عەلی ژی کوشتی (عەبدررەحمانێ کوڕێ مولجەمی) ل سەر داخوازا ژنەکا خارجی یا کو دگۆتنێ قەطام ب ڤێ تاوانا خۆ ڕابووبوو، شاعرەک د ڤێ مەسەلێ دا دبێژت:

فـلـم أر مـهـرا سـاقـه ذو سماحة    كـمـهـر قـطـام بـينـا غير معجم
ثـلاثـة آلاف و عـبـد و قـيـنـة    و قـتـل علـي بالـحسـام المصمم
فـلا مهـر أغـلى مـن علي وان غلا    و لا فتك الا دون فتك ابن ملجم

﴿ قَالَ يَٰقَوۡمِ لِمَ تَسۡتَعۡجِلُونَ بِٱلسَّيِّئَةِ قَبۡلَ ٱلۡحَسَنَةِۖ لَوۡلَا تَسۡتَغۡفِرُونَ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمۡ تُرۡحَمُونَ ﴿٤٦﴾
قَالُواْ ٱطَّيَّرۡنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَۚ قَالَ طَٰٓئِرُكُمۡ عِندَ ٱللَّهِۖ بَلۡ أَنتُمۡ قَوۡمٞ تُفۡتَنُونَ ﴿٤٧﴾ وَكَانَ فِي ٱلۡمَدِينَةِ
تِسۡعَةُ رَهۡطٖ يُفۡسِدُونَ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَا يُصۡلِحُونَ ﴿٤٨﴾ قَالُواْ تَقَاسَمُواْ بِٱللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُۥ وَأَهۡلَهُۥ ثُمَّ
لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِۦ مَا شَهِدۡنَا مَهۡلِكَ أَهۡلِهِۦ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٤٩﴾ وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا وَمَكَرۡنَا مَكۡرٗا وَهُمۡ لَا
يَشۡعُرُونَ ﴿٥٠﴾ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكۡرِهِمۡ أَنَّا دَمَّرۡنَٰهُمۡ وَقَوۡمَهُمۡ أَجۡمَعِينَ ﴿٥١﴾ فَتِلۡكَ بُيُوتُهُمۡ
خَاوِيَةَۢ بِمَا ظَلَمُوٓاْۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ﴿٥٢﴾ ﴾ (النمل: ٤٦-٥٢) صالحی گۆته دەستەکا کافر: بۆچی هوین لەزێ ل کوفرێ و کرنا خرابییێ دکەن یا کو دێ عەزابێ ب سەر هەوە دا ئینت، و هوین باوەرییێ و کرنا باشییان یا کو خێر بۆ هەوە پێڤە دئێت پاش دئێخن؟ بۆچی هوین هەر ژ سەری داخوازا ژێبرنا گونەهان بۆ خۆ ژ خودێ ناکەن، و ل خۆ نازڤرن؛ دا بەلکی دلۆڤانی ب هەوە بێتەبرن. مللەتێ صالحی گۆتێ: مە خێر و ئیفلەحی ژ تە و ژ وان یێن هاتینە د دینێ تە دا نەدیتییە، صالحی گۆتە وان: هەر باشی و خرابییەکا بگەهتە هەوە خودێ بۆ هەوە یا نڤیسی و ئەو دێ هەوە جزا دەت، بەلکی هوین مللەتەکن ب خۆشی و نەخۆشییێ دئێنە جەرباندن. و ل باژێرێ صالح لێ نەهـ زەلام هەبوون، کارێ وان خرابکارییا د عەردی دا بوو، ئەو خرابکارییا چو چاکی د گەل دا نەبت. ڤان هەر نەهان گۆتە ئێک و دو: هوین بۆ ئێک و دو ب خودێ سویند بخۆن: کو ئەم ب شەڤێ و ب خافلەتی ڤە بێین صالحی و مرۆڤێن وی بکوژین، پاشی بێژینە وی یێ داخوازا خوینا وان بکەت ژ مرۆڤێن وی: مە کوشتنا وان ب چاڤ نەدیتییە، و ئەم د گۆتنا خۆ دا دێ دراستگۆ بین. و وان ئەڤ پیلانە گێڕا دا صالحی و خەلکێ مالا وی بکوژن، ئینا مە پێغەمبەرێ خۆ صالح ب سەرئێخست، و مە ب خافلەتی ڤە ئەو گرتن و عەزابدان، بێی ئەو هزرا عەزابا مە بکەن یان کارەکی بۆ بکەن. ڤێجا تو ئەی موحەممەد، بەرێ خۆ بدە دووماهییا غەدرا ڤان د گەل پێغەمبەرێ وان صالحی کانێ مە چ ب سەری ئینا؟ مە ئەو و

مللەتێ وان هەمی تێبرن. مەعنا: ژ بلی ڤەکوشتنا حێشترێ وان کوشتنا صالحی و خەلکێ مالا وی ژی کره دلێ خۆ. و بڕیارا وان ئەو بوو ئەو ب شەڤ هێرشێ بکەنە سەر مالا صالحی و ل بن پەردێ شەڤێ یێ تاری ئەو ب ڤێ تاوانا خۆ ڕابن، و بۆ ب جهئینانا ڤێ تاوانێ وان نەهـ مرۆڤێن ب هێز هلبژارتن، و وان ژڤان ب جهـ و دەمێ کۆمبوونێ دا ئێک و دو.. و بەری ئەو وێ بکەن یا وان دڤێت ئەو چێبوو یا وان هزر بۆ نەکری.

## تێچوون بۆ ثەموودییان بت:

دەمێ سەر داچوونا مللەتێ ثەمودی ژ توخوبیان دەرکەفتی و وان ئەو حێشتر ڤەکوشتی یا خودێ ب ڕەنگەکێ موعجزە دایە وان، و وان پیلان گێڕاین دا کو پێغەمبەرێ خۆ صالحی و خودان باوەرێن د گەل وی دا ژی بکوژن، فەرمانا خودێ ل سەر تێبرنا وان هات. گاڤا وان حێشتر ڤەکوشتی پێغەمبەرێ وان صالحی گۆتە وان: حەتا سێ ڕۆژێن دی خودێ عەزابەکا عام دێ ب سەر هەوە دا ئینت، وەکی د ئایەتەکا پیرۆز دا هاتی: ﴿ فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُواْ فِي دَارِكُمْ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍۖ ذَٰلِكَ وَعۡدٌ غَيۡرُ مَكۡذُوبٖ ۝ ﴾ (هود: ٦٥) صالحی گۆتە وان: سێ ڕۆژان هوین ل وارێ خۆ خۆشییێ ببەن، پشتی وان هەر سێ ڕۆژان مسۆگەر عەزاب دێ ب سەر هەوە دا ئێت، و ئەڤە سۆزەکە ژ خودێ درەو تێدا نینە، و هەر دێ ئێت.

و ل شوینا کو ئەو باوەرییێ ب ڤێ گەفا صالحی بینن و ژ عەزابدانێ بترسن، ئەو ڕابوون بەرگەڕیان کر دا صالحی و بنەمالا وی بکوژن. ئەو هەر نەهـ زەلامێن پەیمان ب کوشتنا صالحی دایە ئێک و دو ب شەڤ ل ژڤانێ خۆ دەرکەفتن، و ل جهەکێ دەسنیشانکری گەهشتنە ئێک، و هەمییان پێکڤە قەستا صالحی کر، بەلێ وان تشتەک دڤیا و خودێ تشتەکێ دی، و هەر گاڤ ئەو تشت چێ دبت یێ خودێ دڤێت.. بارانەکا بەران یا ل نک خودایێ

تە بۆ سەرداچوویان هاتییە ئامادەکرن ل وان هەر نەهـ مرۆڤان باری، و وەکی د هندەک ریوایەتان دا هاتی ئەو بەخترەشێ حێشتر ڤەکوشتی ئێک ژ وان نەهـ کەسان بوو.

رۆژا د دویڤ دا دەمێ بوویە سپێدە رۆژا ئێکێ یا گەفێ دەست پێ کر، و رۆژا دویێ و یا سێیێ ژی ب سەر وان دا بۆری و بەرێ وان لێ بوو کانێ دووماهییا هەڤرکییا وان و صالحی دێ ل سەر چ راوەستت، و ل سپێدەیییا رۆژا چارێ د گەل رۆژهەلاتێ قێرییەکا وەسا ل وان هاتە راهێلان پەردێن گوهێن وان هاتنە دراندن، و د گەل ڤێ قێرییێ وان هند دیت ل بن پیێن وان شلقەکا مەزن ب عەردی کەفت ئەو تێکدا هژاندن: ﴿ فَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا صَٰلِحًا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْىِ يَوْمِئِذٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْعَزِيزُ ۝٦٦ وَأَخَذَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ٱلصَّيْحَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دِيَٰرِهِمْ جَٰثِمِينَ ۝٦٧ كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَآ ۗ أَلَآ إِنَّ ثَمُودَا۟ كَفَرُوا۟ رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّثَمُودَ ۝٦٨ ﴾ (هود: ٦٦-٦٨) ڤێجا دەمێ فەرمانا مە ب تێبرنا ثەموودییان هاتی مە ژ دلۆڤانییا خۆ صالح و ئەوێن د گەل دا باوەری ئینای رزگارکرن، و مە ئەو ژ رەزیلی و شەرمزارییا وێ رۆژێ رزگارکرن. هندی خودایێ تەیە ئەوە خودان هێزێ زال، و ژ زالبوون و هێزدارییا وی بوو وی مللەتێن سەرداچووی تێبرن، و پێغەمبەر و دویکەفتیێن وان رزگارکرن. و دەنگەکێ ب هێز و بلند ثەموودییێن زۆردار گرتن، ڤێجا ئەو ل وارێ خۆ بوونە هندەک کەلەخێن مرار و کەفتنە سەر دەڤی. هەر وەکی ئەو -ژ لەزێن نەمانا وان دا- دەمەکی ل وی جهی نەبووین. نێ هندی ثەموودی بوون وان باوەری ب خودایێ خۆ نەئینا بوو. نێ تێچوون و دویرکەفتنا ژ دلۆڤانییا خودێ بۆ ثەموودییان بت، ڤێجا ئەو چەند درەزیل و دل نەخۆشن!

و ب ڤی ڕەنگێ عەزابێ کافرێن مللەتێ ثەموودی هەمی هاتنە تێبرن، ب تنێ زەلامەک تێ نەبت دگۆتنێ: (ئەبوو رغال) پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ئەو ل حەرەمێ بوو، و گاڤا ژ حەرەمێ دەرکەفتی ئەو هاتە سەرێ وی یا هاتییە سەرێ مللەتێ وی[1].

ل پترین دەمان مرۆڤێن کوتەککار و زرتەک ب هێزا خۆ دئێنە خاپاندن و هزر دکەن چو هێز نینن بشێن خۆ ل بەرانبەر شیان و ڤیانێن وان بگرن، و دەمێ ئەو دگەهنە کلۆڤانکییا ڤێ خاپاندنا خۆ ژ لایەکی ڤە یێ ئەو چو هزرێ بۆ نەکەن عەزابا خودێ ب سەر وان دا دئێت، و د ناڤبەرا چاڤ و بروییان دا ئەو ب زرتەکییا وان ڤە ژ سەر ڕوییێ عەردی دئێنە مالین: ﴿ وَمَكَرُواْ مَكۡرٗا وَمَكَرۡنَا مَكۡرٗا وَهُمۡ لَا يَشۡعُرُونَ ۞ فَٱنظُرۡ كَيۡفَ كَانَ عَٰقِبَةُ مَكۡرِهِمۡ أَنَّا دَمَّرۡنَٰهُمۡ وَقَوۡمَهُمۡ أَجۡمَعِينَ ۞ فَتِلۡكَ بُيُوتُهُمۡ خَاوِيَةَۢ بِمَا ظَلَمُوٓاْۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لِّقَوۡمٖ يَعۡلَمُونَ ۞ وَأَنجَيۡنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَكَانُواْ يَتَّقُونَ ۞ ﴾ (النمل: ٥٠-٥٣) و وان ئەڤ پیلانە گێڕا دا صالحی و خەلکێ مالا وی بکوژن، ئینا مە پێغەمبەرێ خۆ صالح ب سەرئێخست، و مە ب خافلەتی ڤە ئەو گرتن و عەزابدان، بێی ئەو هزرا عەزابا مە بکەن یان کارەکی بۆ بکەن. ڤێجا تو -ئەی پێغەمبەر- بەرێ خۆ بدە دووماهییا غەدرا ڤان د گەل پێغەمبەرێ وان صالحی، کانێ مە چ ب سەری ئینا؟ مە ئەو و مللەتێ وان هەمی تێبرن. ڤێجا ئەوێن هە خانییێن وانە دکاڤلن کەس تێدا نینە؛ ژ بەر وێ زۆرداریيا وان ل خۆ کری، کو شرک ب خودێ کری و باوەری ب پێغەمبەرێ خۆ نەئینای. هندی د وێ تێبرنێ دایە نیشانەک و وجەک بۆ وی مللەتی هەیە یێ پێ ئاگەهدار، و ئەڤە ڕێبازا مەیە د دەر حەقا وان دا یێن باوەرییێ ب پێغەمبەران نەئینن. و مە صالح و ئەوێن باوەری د گەل دا

(١) ئەڤ حەدیسە ئیمامێ ئەحمەد ژ جابرێ کوڕێ عەبدللاهی ڤەدگوهێزت.

ئینای ژ وێ عەزابێ ڕزگارکرن یا ب سەرێ ثەموودییان هاتی، ئەوێن ب باوەرییا خۆ خۆ ژ خودایی پاراستی.

و صالح پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- و خودان باوەرێن د گەل وی دا ژ وێ عەزابێ هاتنە ڕزگارکرن، و دەمێ صالحی پشت دایە مللەتێ خۆ یێ نەگوهدار ب خەمباری ڤە وی دگۆت: ﴿فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُحِبُّونَ ٱلنَّٰصِحِينَ ۝٧٩﴾ (الأعراف: ٧٩) ئەی مللەتێ من ب ڕاستی من ئەو پەیام گەهاندە هەوە یا خودایێ من فەرمان پێ ل من کری، و بۆ شیرەتکرنێ و ترساندنێ یا ژ من هاتی من کر، بەلێ هوین حەز ژ شیرەتکەران ناکەن، هوین گۆتنێن وان دزڤرینن، و هەوە گوهدارییا هەر شەیتانەکێ لەعنەتی یێ هەی کر.

### پێغەمبەرێ ئیسلامێ ل شوینوارێن ثەموودییان:

د کتێبێن حەدیسان هاتییە کو دەمێ پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- چوویە غەزایا تەبووکێ د بەر شوینوارێن مللەتێ ثەموودی ڕا بۆری، و ئەو جهـ نیشا صەحابییێن خۆ دان یێن حێشتر تێرا دهات و دچوو، و وی گۆتە صەحابییێن خۆ: دەمێ هوین دچنە جهێ وان یێن هاتینە عەزابدان ب گری ڤە ببۆرن؛ دا ئەو نەئێتە سەرێ هەوە یا هاتییە سەرێ وان، و دەمێ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- دیتی هەڤالێن وی ئاڤ بۆ خۆ ژ بیرا ثەموودییان یا داگرتی و هەڤیرێ خۆ یێ پێ کری، گۆتە وان: وێ ئاڤێ برێژن و وی هەڤیری بدەنە حێشترێن خۆ.

### دووماهییا صالح پێغەمبەری:

د هندەک گۆتنان دا هاتییە کو پشتی کافرێن مللەتێ صالحی هاتینە تێبرن، و وارێ وان ژ مرۆڤان ڤالا بووی و بوویە کاڤل، پێغەمبەرێ وان صالحی -سلاڤ لێ بن- قەستا مەکەهێ کر و ل حەرەمێ ئاکنجی بوو حەتا

ئەمرێ خودێ کری، و ژ ڤێ چەندێ دئێتە زانین کو حەرەم و بـاژێڕێ مـەکـەهێ هنگی دئاڤابوون، و یا دیارە کو پشتی هنگی کەعبە خراب بووبوو، و بـاژێڕێ مەکـەهێ کاڤـل بووبـوو حـەتا ئیبـراهیم پێغەمبـەر -سـلاڤ لـێ بـن- هـاتی و جارەکا دی کەعبە ئاڤا کری وەکی کـو دێ بـۆ مـە ژ سـەرهاتییا وی ئاشـکەرا بت ئەگەر خودێ حەز بکەت.

و خودێ چێتر دزانت.

## سەرهاتییا ئیبراهیمی

## -سلاڤ لێ بن-

ئیبراهیم، خۆشتڤییێ خودێ (خلیل الله)، ئەوێ ناڤێ وی پتر ژ شێست جاران د قورئانێ دا هاتی[1]، ئەو پێغەمبەرێ خودان قەدرە یێ گەلەک جاران خودایێ مەزن فەرمان ل مە (ئوممەتا موحەممەدی) کری کو ئەم چاڤ ل وی بکەین و ل سەر رێکا وی بچین.. رێکا خۆ تەسلیمکرنا ب هەمی ڤە بۆ خودێ، ڤێ جارێ بەحسێ مە دێ سەرهاتییا ڤی پێغەمبەری بت، ئەگەر خودێ حەز بکەت.

### ئیبراهیم کی بوو؟

وەکی هەر جار ئێکەمین پسیارا ئەم هەل دئێخین ل دەستپێکا ڤەگێرینا سەرهاتییا ڤی پێغەمبەری دێ ئەڤە بیت: ئەرێ ئیبراهیم کی بوو؟

بۆ بەرسڤ دێ بێژین: نە قورئانێ و نەحەدیسێن دورست بەرسڤا ڤێ پسیارێ نەدایە، تشتێ قورئانێ بۆ مە گۆتی ب تنێ ئەڤەیە قورئان ناڤێ بابێ ئیبراهیمی یێ دورست بۆ مە ڤەدگێرت و دبێژت: ﴿ وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ لِأَبِيهِ ءَازَرَ أَتَتَّخِذُ أَصْنَامًا ءَالِهَةً إِنِّيٓ أَرَىٰكَ وَقَوْمَكَ فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٤﴾ ﴾ (الأنعام: ٧٤) یەعنی: تو -ئەی پێغەمبەر- بەحسێ دان و ستاندنا ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- د گەل بابێ وی ئازەری بکە، دەمێ وی گۆتییێ: ئەرێ تو هندەک صەنەمان دکەیە

---

(١) د دوازدە سوورەتێن مەککی دا بەحسێ ئیبراهیمی هاتییە، ئەو ژی ئەڤەنە: (مریم، الشعراء، هود، الحجر، الأنعام، الصافات، الزخرف، الذاريات، النحل، إبراهيم، الأنبياء، العنكبوت) و د پێنج سوورەتێن مەدەنی ژی دا بەحسێ وی هاتییە، ئەو ژی ئەڤەنە: (الحج، البقرة، آل عمران، الممتحنة، التوبة).

خـودا و ژ بلـی خـودێ تـو پـەرستنـێ بـۆ دکـەی؟ ئــەز تــە و مـلـلـەتـێ تــە د بەرزەبوونەکا ئاشکەرا دا دبینم.

د حەدیســەکا دورســت ژی دا نــاڤێ بــابێ ئیبراهیمـی هاتییــە، ئیمـامێ بوخاری ژ ئەبوو هورەیرەی -خودێ ژێ رازی بت- ڤەدگوهێزت، کـو پێغەمبـەری -سلاڤ لێ بن- گۆتییـە: ((يَلْقَى إِبْرَاهِيمُ أَبَاهُ آزَرَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ، وَعَلَى وَجْهِ آزَرَ قَتَرَةٌ وَغَبَرَةٌ..))، ژ بلی ڤێ سیناهییێ قورئان و حەدیس چویێ ژ نەسەبا ئیبراهیمی بۆ مە ناڤەگوهێزن، بەلێ تشتێ گومان تێدا نە ئەوە کـو ئیبـراهیم ژ دوونـدەها نووح پێغەمبەرییە -سلاڤ لێ بن- و پشتی وی ب زەمانەکێ درێژ هاتبوو.

و چـونکی ئیبـراهیم بـاپیرێ یەعقووبییــە، ئــەوێ دبێژنــێ: ئیســرائیل، ئیسرائیلییان پویتەیەکێ مەزن یێ دایە سەرهاتییا وی و بنـەمالا وی د کتێبا خۆ دا ئەوا ئەو ب ناڤێ (کتێبا پیرۆز) ددەنە ناسین، د پشـکا پـەیمانا کـەڤن (العهد القديم) دا[1]، د ڤـێ پـەرتۆکێ دا هاتییـە کـو ئیبـراهیم -یـان: ئـەبرام وەکی ئەو دبێژنێ- کوڕێ تارحییە، و تارح کوڕێ ناحوورییە، و ئەو پێدا دچن حـەتا دگەهنـە بـابێ هەشـتێ کـو ئەرفەکشـادێ کـوڕێ سـامێ کـوڕێ نووحییـە. یـەعنی: ل دویـڤ ریوایـەتا (تـەوراتێ) د ناڤبـەرا تـارحێ بـابێ ئیبراهیمـی و نووحی دا هەشت باب هەنە.

## بابێ ئیبراهیمی و دەیکا وی:

وەکی ژ یـا بـۆری بـۆ مـە ئاشـکەرا بـووی جوداهییـەک د ناڤبـەرا ریوایـەتا قورئان و حەدیسێ و یا (سفر التكوين) دا د دەر حەقا ناڤێ بابێ ئیبراهیمی دا هەیە، قورئان و حەدیس دبێژن: ناڤێ بابێ ئیبراهیمـی ئـازەر بـوو، و (سـفر التكوين) دبێژت: ناڤێ وی تارح بوو.

(١) ب تایبەتی د (سفر التكوين) دا.

و یا غەریب ئەوە گەلەک زانایێن موسلمان بەرگەڕیان کرییە کو ریوایەتا قورئانێ (تەئویل) بکەن، دا د گەل ریوایەتا تەوراتێ بگونجت، هەر وەکی ریوایەتا تەوراتێ بناخەیەکێ باور پێکرییە! لەو دێ بینی ئێک ژ وان لێ دگەڕییێت کو (ئازەری) بکەتە مامێ ئیبراهیمی نە بابێ وی[1]، و هندەکێن دی دبێژن: دیارە ئازەر لەقەبێ وی بوو نە ناڤێ وی بوو.. و هتد.

و چونکی قورئان ژێدەرێ خودایی یێ ئێکانەیە یێ کو ب رەنگەکێ پاراستی گەهشتییە مە، ئەم دبێژین: ریوایەتا وێ -بێی کو تەئویل بکەین- ژ هەر ریوایەتەکا دی یا دورستترە[2]، و ئەوێن خۆ ب تەئویلا ریوایەتا قورئانێ ڤە مژویل دکەن دا ل دویڤ ریوایەتێن دی ببەن، یا باشتر بۆ وان ئەوە ئەو ریوایەتێن دی ل دویڤ ریوایەتا قورئانێ ببنن، ئەگەر وان باوەری هەبت کو قورئان بناخەیە.

تشتێ دی یێ قورئانێ بۆ مە ژ بابێ ئیبراهیمی ڤەگوهاستی و تەوراتێ بەحس ژێ نەکری ئەڤەیە: کو هەڤڕکی سەرا دینێ دورست د ناڤبەرا ئیبراهیمی و بابێ وی دا چێبووبوو، و بابێ ئیبراهیمی ژ وی خواست کو ئەو ژ وی وەلاتی دەرکەڤت یێ ئەو لێ، و ئیبراهیمی ئەڤ داخوازا وی ب جهئینا، و بابێ خۆ هێلا و مشەخت بوو.. و بەروڤاژییا ڤێ چەندێ تەورات ئاشکەرا دکەت کو ئیبراهیم د گەل بابێ خۆ ژ باژێرێ (ئۆر) بەر ب (حەررانێ) ڤە مشەختبوو، وەکی پاشی دێ ڤەگێرین.

---

(١) هندەک ژ وان مەخسەدەکا دی ب ڤێ چەندێ هەیە، ئەو ژی ئەوە بێژن: دەیبابێن پێغەمبەرێ مە -سلاڤ لێ بن- ژ دەیبابێن وی و حەتا دگەهنە ئادەم و حەووایێ هەمی بەحەشتینە، و دا ئازەرێ بابێ ئیبراهیمی گۆتنا وان درەو دەرنەئێخت، ڕابوون ئایەت تەئویل کر و ئازەر حسێب کر مامێ ئیبراهیمی!

(٢) هێژایی گۆتنێیە کو دیرۆکنڤیسێ کەڤن (یۆسیفۆس) دبێژت: ناڤێ بابێ ئیبراهیمی (ئاثەر) بوو، و ئاثەر و ئازەر -وەکی ئاشکەرا- دنێزیکی ئێکن.

و د هندەک ژێدەران دا هاتییە کو ناڤێ دەیکا ئیبراهیمی (عەوشاء) بوو، و هندەک دبێژن: ناڤێ وێ ئەمیلە یان بوونایە، ئەوا د نەسەبا خۆ دا دگەهتە سامێ کورێ نووحی، بەلێ ئەڤان هەمی گۆتنان چو دەلیل ل سەر نینن.

**ئیبراهیم.. دەم و جهـ:**

د بەرسڤا ڤێ پسیارا دو سەری ژی دا دێ بێژین: د چو ئایەتان و چو حەدیسێن دورست دا نەهاتییە کانێ ئیبراهیم ل چ دەمی، و ل کیژ وەلاتی ژیابوو، بەلێ ژ هلکولینێن شوینواران، و ڤەکۆلینێن دیرۆکی، ئاشکەرا دبت کو ئیبراهیم پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دوهزار سالان حەتا هزار و حەفسەد سالان بەری بوونا عیسایی -سلاڤ لێ بن- یێ هاتییە سەر دنیایێ[1]. و ل دۆر جهێ ئیبراهیم لێ بووی، و پشکا ئێکێ ژ ژینا خۆ لێ بۆراندی سێ بۆچوونێن سەرەکی هەنە:

**یا ئێکێ:** یا تەوراتییە، دبێژت: ل باژێرێ (ئۆر)[2] کو ل وی سەردەمی ئێک ژ باژێرێن ناڤدارێن وەلاتێ کلدانییان بوو، و سەر ب بابلێ ڤەبوو، خودێ سێ کورێ دانە تارحی، پشتی ژییێ وی ژ حەفتێ سالییێ بۆری: ئەبرام، و ناحوور، و هاران، و پشتی چەند سالەکان -بێی دەسنیشانکرنا هژمارا وان سالان- تارحی مالا خۆ ژ باژێرێ (ئۆر) ل وەلاتێ کلدانییان

---

(١) ل دویڤ ریوایەتا تەوراتا نوکە ئیبراهیم (١٩٤٨) سالان پشتی ئادەمی یێ بووی ل سالا (٢١٦٦) بەری زایینێ، و (٢١٢٣) سالان پشتی وی یێ مری، و د ناڤبەرا مرنا ئیبراهیمی و بوونا عیسایی دا نێزیکی (١٨٠٠) سال هەنە، و ل دویڤ ڤێ ریوایەتێ دیرۆکا مرۆڤینییێ بۆ (٣٨) قەرنان بەری زایینێ دزڤرت، و ئەڤە بیست قەرن پشتی زایینێ ژی چوون، مەعنا: ئەڤە نێزیکی (٨٥) قەرنایە مرۆڤ ل سەر رووییێ عەردی دژیت.. مە گۆت: ل دویڤ ریوایەتا تەوراتا نوکە!

(٢) دکەڤتە دەڤەرا ژێرییا عیراقا نوکە.

بارکر و ڤیا قەستا وەلاتێ کەنعانییان (ل شامێ) بکەت، بەلێ بەری ئەو بگەهتە شامێ ئەو ل باژێرێ (حەررانێ) یێ کشدانییان ئاکنجی بوو، و ل وێرێ مر، و پشتی مرنا وی ئیبراهیمی مالا خۆ ڤەگوهاستە وەلاتێ کەنعانییان، و ل شەکیم (نابولسا نوکە) ئاکنجی بوو، پاشی پشتی دەمەکی چوو حەبروونێ (ئەلخەلیلا نوکە) و ل وێرێ ما حەتا مری.

**یا دوێ** ئەوە یا دبێژت: ئیبراهیم ل شامێ، ل جهەکێ نێزیکی باژێرێ دیمەشقێ یێ بووی، و پشکا ئێکێ ژ ژییێ خۆ ل وێرێ بۆراندییە.

**یا سییێ** دبێژت: بابێ ئیبراهیمی خەلکێ باژێرێ (حەررانێیە) -کو ئێک ژ باژێرێن کوردستانێ یێن ناڤدارە- و ل ڤی باژێری خودێ ئیبراهیم دابوو، و دەمێ ئەو هێشتا زارۆک بابێ وی مالا خۆ ئینا باژێرێ (ئۆر) و لێ ئاکنجی بوو، و ئیبراهیم ل وێرێ مەزن بووبوو، و پشتی چەند سالەکان ئەڤ مالە زڤری ڤە وەلاتێ خۆ و ل حەررانێ ئاکنجی بووڤە، و ڤەکۆلینێن شوینواران یێن نوی پتر پشتەڤانییا ڤێ بۆچوونێ دکەن.

و ب دورستی نەهاتییە زانین کانێ ئیبراهیم ژ چ میللەت بوویە، و تشتێ بەرعەقل ئەوە بنەمالا ئیبراهیمی ژ وی میللەتی بت یێ هنگی ل حەررانێ دژیا.. و ئاشکەرایە کو خەلکێ دەڤەرا حەررانێ ل وی دەمی ستێرپەرێس بوون، و خەلکێ وەلاتێ بابلێ (و خەلکێ ئۆر ژی د گەل وان دانە) پەرستنا صەنەمان دکر.

## ڕامانا پەیڤا (ئەبرام، ئەبراهام، ئیبراهیم):

پەیڤا (ئیبراهیم) پەیڤەکا عەرەبی نینە، لەو ڤێ پەیڤێ د زمانێ عەرەبان دا چو ڕامان بۆ نینن، و زانایێن زمانان دبێژن: پەیڤا ئیبراهیم -وەکی نوکە ب عەرەبی دئێتە زارکرن- ژ پەیڤا (ئەبراهام) یا سریانی یا هاتییە وەرگرتن، کو ب ڕامانا: ((**بابێ دلۆڤان**)) دئێت.

هندەک دبێژن: ئەڤ پەیڤە یا عبرییە، ژ دو پارچەیان یا لێکدایە: (ئەب: باب)، و (راهام: گەلەک) یەعنی: بابێ گەلەکان؛ چونکی دووندەهەکا بۆش ب دویڤ کەفتبوو.

و سەیدا (عەبباس مەحموود ئەلعەققاد) دبێژت: دەمێ ئیبراهیم بووی بابێ وی ناڤێ وی کربوو (ئیبرام) یەعنی: خۆشتڤییێ خوداوەندان (صەنەمان)، بەلێ پشتی هنگی ناڤێ وی هاتە گوهارتن و بوو (ئیبراهام) یەعنی: خۆشتڤییێ خودێ، و ب ڤێ چەندێ پەیڤا ئیبراهام (یان ئیبراهیم) ب دورستی دکەفتە بەرانبەر پەیڤا (خلیل الله) یا عەرەبی.

و د قورئان و حەدیسان دا هژمارەکا ناسناڤان بۆ ڤی پێغەمبەری هاتینە دانان وەکی: (خلیل الله) خۆشتڤییێ خودێ، و (شیخ الأنبیاء) پیرێ پێغەمبەران، و (أب الأنبیاء) بابێ پێغەمبەران، و (أب المؤمنین) بابێ خودان باوەران.

## ئیبراهیم بەری پێغەمبەرینییێ:

سەرهاتییا ژینا ئیبراهیمی، بەری ئەو ببتە پێغەمبەر، ب فرەهی نەهاتییە زانین؛ چونکی نە د قورئانێ و نە د حەدیسان دا، و نە د تەوراتێ ژی دا، بەحسێ ڤێ قویناغا ژییێ وی ب درێژی نەهاتییەکرن. و ل دویڤ گۆتنێن ژێکجودا د دەر حەقا وی جهی دا یێ ئیبراهیم لێ ژیای مرۆڤ دشێت بێژت: ئیبراهیم -چ ل حەررانێ بت چ ل ئۆر بت- زارۆکینی و جحێلینییا خۆ ل ژێرییا عیراقێ بۆراندییە، د ناڤبەرا ئۆر و بابلێ دا، و دیرۆک بۆ مە ڤەدگێڕت کو ئەو دەمێ ئیبراهیم لێ ژیای، دەستپێکا هزارا دویێ بەری زایینێ شارستانییەکا پێشکەفتی ل وەلاتێ بابل هەبوو، یا پێشکەفتی ژ لایێن علمی و هۆنەری و ئاڤاهییان ڤە، و یا پاشکەفتی ژ لایێ بیر و باوەران ڤە؛ چونکی خەلکێ ڤی وەلاتی خودایێ ب حەق نەدنیاسی و پەرستن

بۆ هندەک خوداوەندێن چێکری پێشکێش دکر، و ل بەر سیبەرا شارستانییا بابلییان کۆلان و دیوانخانە دتژی صەنەم بوون، ئەو صەنەمێن پەرستن بۆ دهاتە کرن، و هندەک دیرۆکڤان دبێژن: ئازەرێ بابێ ئیبراهیمی ب خۆ ئێک ژ وان کەسان بوو یێن ب کارێ چێکرنا صەنەمان ڕادبوو، و دویر نینە ژ بەر زێدە گرێدانا وی ب صەنەمان ڤە وی ناڤێ کوڕێ خۆ یێ نەخری کربتە (ئیبرام) یەعنی: خۆشتڤییێ صەنەمان، وەکی عەققاد دبێژت.

و دبێژن: پشتی ئیبراهیم فامابووی، دەمێ بابێ وی ئازەری صەنەمەک چێ دکر ددا ڤێ و دگۆتێ: هەڕە ببە بازارێ بۆ مە بفرۆشە، و چونکی ئیبراهیم هەر ژ زارۆکینییێ بۆ پێغەمبەرینییێ دهاتە ئامادەکرن، خودێ فطرەتەکا ساخلەم دابوویێ وی پێ دزانی کو ئەڤ دینێ بابێ وی ل سەر دینەکێ بێخێرە، ئیبراهیمی صەنەم دبر د ئاڤێ دهلاند و ب ترانەڤە دگۆتێ: ئاڤێ ڤەخۆ! و گاڤا ئەو دچوو بازارێ گازی دکر: کی دێ ڤی کڕت یێ ژ بلی خوسارەتییێ تشتەکی نەگەهینت؟!

ئەڤ کارێ ئیبراهیمی دەمێ هێشتا زارۆک ل دلێ خەلکی نەدهات؛ چونکی وان ئەڤ کارێ وی حسێب دکر ترانەپێکرن ب دین و صەنەمێن وان، و دویر نینە وان هندەک جاران گازندەیێن خۆ ژ ئیبراهیمی گەهاندبنە بابێ وی ژی، بەلێ وی ئەڤ گازندە ب چو ڤە وەرنەگرت بن، ب هێجەتا هندێ کو ئیبراهیم زارۆکەکێ نەزانە.

د ناڤ ڤی وەلاتێ دویر ژ خودێ دا، و ل نک ڤی بابێ صەنەمپەرێس، خودێ بەنییێ خۆ ئیبراهیم -سلاڤ لێ بن- پاقژ و بژوین ڕاکر، هێشتا خودێ وەحی بۆ وی نەهنارتی نەڤیانا صەنەمپەرێسییێ ئێخستبوو سەر دلێ وی، ئیبراهیمی ب خوڕستییا خۆ دزانی کو خودێ ژ هندێ مەزنترە د بەرەکی یا

دارەکی دا بێتە کۆمکرن، و ئیبراهیم ل سەر ڤێ باوەرییا پاقژ ما حەتا خودێ قەنجییا خۆ ل سەر وی تمام کری و پێغەمبەراتی بۆ هنارتی.

## پێغەمبەرینییا ئیبراهیمی:

ئیبـراهیم ژ لایـێ خـودایێ خـۆ ڤـە بـۆ بـارەکێ گـران و مـەزن -کـو پێغەمبەرینییـە- دهاتـە ئامـادەکرن، لـەو هـەر ژ زارۆکینییـا وی خـودێ خۆرستییەکا پاک و پاقژ دابوویێ، وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿ وَلَقَـدۡ ءَاتَيۡنَـآ إِبۡرَٰهِيمَ رُشۡدَهُۥ مِن قَبۡلُ وَكُنَّا بِهِۦ عَٰلِمِينَ ﴾ (الأنبياء: ٥١) یەعنی: ب ڕاستی مە ئیبراهیم ب وێ هیدایەتا وی ئینابوو سەر ڕێ، یا وی بەری مووسا و هاروونی بەرێ خەلکی ددایێ، و مە دزانی کو ئەو خودانێ وێ چهندێیە.

دەمێ ئیبراهیم گەهشتی و بوویە زەلامەکێ تمام خودێ ئەو هێژایی هندێ دیت بۆ هلگرتنا گازییا خۆ هلبژێرت، و ب ڕاستی مە نەزانییە دەمێ ئەو بۆ پێغەمبەرینییێ هاتییە هلبژارتن کانێ ژییێ وی چەند سال بوو.

ئیبراهیمی -وەکی هەر پێغەمبەرەکێ دی- ملێن خۆ ب دورستی دانە بەر بـارێ پێغەمبـەرینییێ، ل سـەری ژ مـالا خـۆ دەست پـێ کـر، و بـەری هـەر کەسەکی وی گازییا خۆ گەهاندە بابێ خۆ و ژنکا خۆ سارایێ و برازیێ خو لووطی، هەر وەسا وی گازییا خۆ گەهاندە مللەتی خۆ ژی.. و وەکی هەر جـار هژمارەکـا کـێم ژ فـەقیر و ژاران گوهدارییا وی کـر، و پترییـا خـەلکی نەیارەتییا وی کر.

## ئیبراهیم و بەلاڤکرنا گازییا ئیسلامێ:

ئیسلام گازییا ئیبراهیمی بوو، ئەو دین بوو یێ ئیبراهیمی بەرێ خەلکی ددایێ، وەکی خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ وَمَا جَعَلَ عَلَيۡكُمۡ فِي ٱلدِّينِ مِنۡ حَرَجٖۚ مِّلَّـةَ أَبِيكُمۡ إِبۡرَٰهِيمَۚ هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلۡمُسۡلِمِينَ مِن قَبۡلُ ﴾ (الحج: ٧٨) ئەڤ دینێ هۆسا

ب ساناهی دینێ بابێ هەوە ئیبراهیمییە، و خودێیە د کیتابێن بەرێ هاتینە خوارێ دا ناڤێ هەوە کرییە موسلمان.

و د ئایەتەکا دی دا هاتییە کو ئیسلام ئەو دین بوو یێ خودێ بۆ پێغەمبەرێ خۆ هلبژارتی، وەکی گۆتی: ﴿ وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن سَفِهَ نَفْسَهُ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٣٠﴾ إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ قَالَ أَسْلَمْتُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٣١﴾ وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾ ﴾ (البقرة: ١٣٠-١٣٢) کەس پشت نادەتە دینێ ئیبراهیمی -کو ئیسلامە- کێم فامەکێ نەزان نەبت، و ب ڕاستی مە د دنیایێ دا ئەو بۆ پێغەمبەرینییێ هلبژارت، و ئەو ل ئاخرەتێ ژ چاکانە یێن دەرەجێن بلند بۆ وان هەین. و ئەگەرا ڤێ هلبژارتنێ لەزکرنا وی یا بێ دودلی بوو بۆ ئیسلامێ، دەمێ خودایێ وی گۆتییێ: دلێ خۆ بۆ خودایێ خۆ خوری پاقژ بکە. ڤێجا ئیبراهیم د بەرسڤێ هات و گۆت: من خۆ تەسلیمی خۆدایێ هەر تشتەکی کر ب دلسۆزی و ڤیان و لێزڤرین ڤە. و ئیبراهیمی و یەعقووبی کوڕێن خۆ پالدان کو ل سەر ئیسلامێ موکم ببن گۆتن: ئەی کوڕێن مە هندی خودێیە ئەڤ دینە بۆ هەوە هلبژارتییە، کو دینێ ئیسلامێیە، ڤێجا هوین هەمی ژینا خۆ ئەوی نەهێلن، و بلا مرن نەگەهتە هەوە ئەگەر هوین دموسلمان نەبن. و وەکی مە گۆتی دەمێ خودێ ئیبراهیم بۆ گازییا خو هلبژارتی بەری هەر تشتەکی وی ئەڤ گازییە گەهاندە بابێ خو، و چونکی د سەرهاتییا ئیبراهیمی دا د گەل بابێ وی دەرسەکا مەزن بۆ خودان باوەران هەیە قورئانا پیرۆز بۆ مە ڤەگێڕایە، و ئەم ژی ل ڤێرێ دێ بەحس ژێ کەین.

**ئیبراهیم د گەل بابێ خۆ:**

ئازەرێ بابێ ئیبراهیمی مرۆڤەکێ صەنەمپەرێس بوو، و ل دویڤ گۆتنەکێ وی صەنەم چێ دکرن ژی و دفرۆتن، و دەمێ ئیبراهیمی دەست

ب گازییا خۆ کری ژ بابێ خۆ دەست پێ کر -وەکی مە گۆتی- ژ بەر سێ ئەگەران:

**یا ئێکێ:** چونکی ئازەر بابێ ئیبراهیمی بوو، و ئیبراهیم یێ دلۆڤان بوو د گەل بابێ خۆ، وی بەری هەر کەسەکی خێر بۆ وی دڤیا.

**یا دووێ:** چونکی بابێ وی صەنەم چێ دکرن، و ب هاتنا ڤی مرۆڤی بۆ ناڤ ڕێزێن ئیسلامێ دەرگەهەکێ خرابییێ یێ مەزن ل باژێری دئێتەگرتن.

**یا سییێ:** چونکی ئیبراهیم مرۆڤەکێ (داعیە) بوو، و مرۆڤێ (داعیە) بەری هەر تشتەکی ژ مالا خۆ دەست پێ دکەت؛ چونکی تشتەکێ بەرعەقل نینە ئەو پیسییێ د مالا خۆ دا قەبویل بکەت و لێ بگەڕییێت مالێن خەلکی پاقژ بکەت.

قورئانێ د حەفت جهان دا سەرهاتییا ئیبراهیمی د گەل بابێ وی بۆ مە ڤەگێڕایە[1]، ژ وان جهان سوورەتا (مەریمە) ژ ئایەتا (٤١-٥٠)، خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِبۡرَٰهِيمَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقٗا نَّبِيًّا ﴿٤١﴾ ﴾ ئیبراهیم پێغەمبەرەکێ ڕاستگۆ بوو د هەمی گۆتن وکریارێن خۆ دا، و دا ئەو بۆ موسلمانان ببتە جهێ چاڤلێکرنێ تو -ئەی پێغەمبەر- د ڤێ قورئانێ دا بەحسێ سەرهاتییا وی د گەل بابێ وی بۆ مللەتێ خۆ بکە، ئەوی -سلاڤ لێ بن- چ کربوو؟

﴿ إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعۡبُدُ مَا لَا يَسۡمَعُ وَلَا يُبۡصِرُ وَلَا يُغۡنِي عَنكَ شَيۡـٔٗا ﴿٤٢﴾ ﴾ دەمێ وی گۆتییە بابێ خۆ ئازەری: ئەی بابێ من! ب ڤێ پەیڤا نازک؛ دا بیرا وی ل وێ پەیوەندییێ بینتە ڤە یا وان دگەهینتە ئێک کو کوڕینی و بابینییە یا کو هندێ دخوازت هەر ئێک ژ وان د خێرا یێ دی دا بت، ئەی بابێ من، ژ بەر چ تو وان صەنەمان دپەرێسی یێن نەگوهـ ل تشتەکی دبت، و

---

(١) د سوورەتێن: (التوبة، مريم، الأنبياء، الشعراء، الصافات، الزخرف، الممتحنة) دا.

نە چو تشتا دبینن، و ئەگەر خودێ نەبت ئەو نەشێن تشتەکی ژ تە پاشدا ببەن؟ ئاخری پەرستن بۆ هندێیە دا ئەوێ مرۆڤ پەرستنێ بۆ دکەت مفایەکی بگەهینتە مرۆڤی، ئەڤ صەنەمێن هە درەق و هشکن، تشتەکی ژ ڤێ ناکەن!

﴿ يَـٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدْ جَآءَنِي مِنَ ٱلْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَٱتَّبِعْنِيٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا سَوِيًّا ﴿٤٣﴾ ﴾ جارەکا دی: ئەی بابێ من، هندی خودێیە ژ وێ زانینێ یا دایە من یا نەدایە تە، ڤێجا تو وێ ژ من قەبویل بکە، و تو د وی تشتی دا یێ ئەز تە بۆ گازی دکەم دویکەفتنا من بکە، ئەز دێ بەرێ تە دەمە وێ رێکا راست یا تو لێ بەرزە نەبی..

باش هزرا خۆ د گۆتنا ئیبراهیمی دا بکەن، تبیعەتێ مرۆڤی یێ وەسایە گەلەک جاران مرۆڤ ژ خۆ ناگرت گوهێ خۆ بدەتە وێ حەقییێ یا ئێکێ ژ مرۆڤی کێمتر بۆ مرۆڤی بێژت، ڤێجا دا ئەڤ تبیعەتێ نەبیێ دورست غەلەبەتێ ل بابێ وی نەکەت، ئیبراهیمی گۆتە بابێ خۆ: ئەڤا ئەز بۆ تە دبێژم علمەکە خودێ یێ دا یە من، یەعنی: نە ژ شارەزایی و زیرەکییا منە، هلبژارتنەکە خودێ کری، و علمەکە وی یێ دایە من و نەدایە تە، ڤێجا تو دویکەفتنا وێ حەقییێ بکە یا من بۆ تە گۆتی، ئەز دێ بەرێ تە دەمە رێکەکا راست کو رێکا خودێیە.

﴿ يَـٰٓأَبَتِ لَا تَعْبُدِ ٱلشَّيْطَـٰنَ ۖ إِنَّ ٱلشَّيْطَـٰنَ كَانَ لِلرَّحْمَـٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٤﴾ ﴾ ئەی بابێ من، تو د پەرستنا ڤان صەنەمان دا گوهدارییا شەیتانی نەکەن: چونکی شەیتان ئەو بوو یێ بێ ئەمرییا خودایێ پڕدلۆڤان کری و خۆ ژ گوهدارییا وی مەزنتر لێکری ﴿ يَـٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ ٱلرَّحْمَـٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَـٰنِ وَلِيًّا ﴿٤٥﴾ ﴾ ئەی بابێ من، هندی ئەزم ئەز دترسم تو ل سەر کوفرێ بمری، ڤێجا عەزابەک ژ خودایێ پڕدلۆڤان بگەهتە تە، و تو د ئاگری دا بۆ شەیتانی ببییە هەڤال. یەعنی: مەسەلە هەمی ئەڤەیە دلێ من یێ ب تەڤە، و ئەز دترسم ئەگەر تو

دویکەفتنا ڕێکا خودێ نەکەی خودێ عەزابەکا مەزن ب سەر تە دا بینت، و تو ببییە ژ وان یێن دچنە جەهنەمێ، ب ڤێ نەرم و حەلیمییێ ئیبراهیمی گازییا خۆ گەهاندە بابێ خۆ، بەلێ بەرسڤا بابێ وی یا ب چ ڕەنگ بوو؟

قورئان ژ زار دەڤێ وی ڤەدگوهێزت ودبێژت: ﴿ قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُۖ لَئِن لَّمۡ تَنتَهِ لَأَرۡجُمَنَّكَۖ وَٱهۡجُرۡنِي مَلِيّٗا ﴿٤٦﴾ ﴾ بابێ ئیبراهیمی گۆتێ: ئەرێ تو پشت ددەیە پەرستنا خوداوەندێن من ئەی ئیبراهیم؟ بەرسڤەکە زڤراتی ژێ دپەشت.. نەگۆتی: ئەی کوڕێ من، دیسا نەگۆتێ: کا وەرە دا سەحکەینێ ئەو چ دینە تو پێ هاتی، و بۆچی دینێ تە یێ دورستە و یێ من یێ خەلەتە.. (تەعەصوبا) وی بۆ ڕێبازا باب و باپیران ب ڕەنگەکێ وەسا چاڤ لێ تاری کرن وی ئاگەهـ ژ (عاطفا) بابینییێ نەما، دەلیڤە نەدا دان و ستاندنێ کو دەورێ خۆ ببینت، ئێکسەر دەست ب گەڤان کر و گۆت: سویند بت ئەگەر تو هاڤێتنا صەنەمێن مە بەس نەکەی ئەز دێ بەران ل تە بارینم و تە کوژم! و تو ژ نک من هەڕە نەمینە ل وی جهی یێ ئەز لێ، و ئێدی د گەل من نەئاخڤە.

هەمی ڕێک لێ برین: د گەل من نەئاخڤە، و ئەو جهێ کو ئەز لێ تو نەمینە لێ، و د گەل هندێ ژی ئێدی وە نەبت تو بەحسێ صەنەمێن مە ب خرابی بکەی، ئەگەر ئەز ب خۆ دێ تە کوژم.. چاوا؟ دێ بەران ل تە بارینم حەتا تە دکوژم!

ئیبراهیمی چ بەرسڤ دایێ: ﴿ قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيۡكَۖ سَأَسۡتَغۡفِرُ لَكَ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ كَانَ بِي حَفِيّٗا ﴿٤٧﴾ وَأَعۡتَزِلُكُمۡ وَمَا تَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَأَدۡعُواْ رَبِّي عَسَىٰٓ أَلَّآ أَكُونَ بِدُعَآءِ رَبِّي شَقِيّٗا ﴿٤٨﴾ ﴾ ئیبراهیمی گۆتە بابێ خۆ: سلاڤ ژ من ل تە بن نەخۆشییەک ژ من ناگەهتە تە، و پاشی ئەز دوعایێن هیدایەتێ و گونەهـ ژێبرنێ دێ بۆ تە ژ خودێ کەم. هندی خودایێ منە ب حالێ من یێ مهرەبان و دلۆڤانکارە

د بەرسڤا پسیارا من دئێت دەمێ ئەز هاوار دکەمێ. و ئەز دێ خۆ ژ هەوە و وان خوداوەندێن هوین پەرستنێ بۆ دکەن ڤەدەرکەم، و ئەز ژ دل دێ دوعایان ژ خودایێ خۆ کەم، بەلکی ئەز ب دوعایا خودایێ خۆ بەختڕەش نەبم کو ئەو د بەرسڤا پسیارا من نەئێت.

یەعنی: هەر چاوا بت تو بابێ منی، و من خرابی بۆ تە نەڤێت، ئەگەر تو خۆ ژ من سل بکەی و من دەربێخێ ژی، ئەز هەر دێ دوعایا خێرێ بۆ تە کەم، بەلکی خودێ دوعایا من ب جهـ بینت و بەرێ تە بدەتە هیدایەتێ.

و ژ ڤێ دان و ستاندنێ پێڤەتر قورئان چ بەحسێ بابێ ئیبراهیمی ناکەت، بەلێ قورئان -و سوننەت ژی- بۆ مە ئاشکەرا دکەن کو بابێ ئیبراهیمی حەتا مری ژی باوەری ب دینێ دورست نەئینابوو، لەو ڕۆژا قیامەتێ ئەو ئێک ژ جەهنەمییانە، (بوخاری) ژ (ئەبوو هورەیرەی) ڤەدگوهێزت، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((يَلْقَى إِبْرَاهِيمُ أَبَاهُ آزَرَ يَوْمَ الْقِيَامَةِ، وَعَلَى وَجْهِ آزَرَ قَتَرَةٌ وَغَبَرَةٌ، فَيَقُولُ لَهُ إِبْرَاهِيمُ: أَلَمْ أَقُلْ لَكَ لاَ تَعْصِنِي؟ فَيَقُولُ أَبُوهُ: فَالْيَوْمَ لاَ أَعْصِيكَ! فَيَقُولُ إِبْرَاهِيمُ: يَا رَبِّ إِنَّكَ وَعَدْتَنِي أَنْ لاَ تُخْزِيَنِي يَوْمَ يُبْعَثُونَ، فَأَيُّ خِزْيٍ أَخْزَى مِنْ أَبِي الأَبْعَدِ؟ فَيَقُولُ الله تَعَالَى: إِنِّي حَرَّمْتُ الجَنَّةَ عَلَى الْكَافِرِينَ، ثُمَّ يُقَالُ: يَا إِبْرَاهِيمُ، مَا تَحْتَ رِجْلَيْكَ؟ فَيَنْظُرُ فَإِذَا هُوَ بِذِيخٍ مُلْتَطِخٍ، فَيُؤْخَذُ بِقَوَائِمِهِ فَيُلْقَى فِي النَّارِ)) ڕۆژا قیامەتێ ئیبراهیم بابێ خۆ ئازەری دبینت، ل سەر دێمێ وی نیشانێن عێجزی و نەخۆشییێ ددیارن، ئیبراهیم دێ بێژتێ: ما من نەگۆتبوو تە بێ ئەمرییا من نەکە؟ بابێ وی دێ بێژت: ئەڤرۆ ئەز بێ ئەمرییا تە ناکەم، ئینا ئیبراهیم دێ بێژت: یا ڕەببی تە سۆز دابوو من کو تو ڕۆژا قیامەتێ من شەرمزار نەکەی، و ما چ شەرمزاری ژ هندێ مەزنترە بابێ من یێ دویرتر بت، خودێ دێ بێژت: من بەحەشت

ل سەر كـافـران حەرام كرييە، پاشى دێ ئێتە گۆتن: ئەى ئيبراهيم ئەو چييە ل بەر پيييێن تە؟ ئيبراهيم دێ بەرێ خۆ دەتێ حەيوانەكێ كرێت و د خوينێ گەڤاستى دێ بينت، ڤێجا ئەو حەيوان دێ ب پێپكان ئێتە كێشان و دێ بەن هاڤێنە د ئاگرى دا.

## ئيبراهيم و صەنەمپەرێسێن مللەتێ وى:

د گەل ڤێ (دەعوەيا فەردى) يا ئيبراهيمى د گەل بابێ خۆ دكر وى (دەعوەيەكا جەماعى) د گەل مللەتێ خۆ ژى دكر، هەر دەليڤەيەكا بۆ وى هەل دكەفت وى دەنگێ خۆ ب گازييا حەق دگەهاندە وان، د سوورەتا (الشعراء) دا ژ ئايەتا (٦٩-٨٩) خودايێ مەزن دان و ستاندنەكا ئيبراهيمى د گەل مللەتێ وى بۆ مە ڤەدگوهێزت، و دبێژت: ﴿ وَٱتۡلُ عَلَيۡهِمۡ نَبَأَ إِبۡرَٰهِيمَ ۝٦٩ إِذۡ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوۡمِهِۦ مَا تَعۡبُدُونَ ۝٧٠ قَالُواْ نَعۡبُدُ أَصۡنَامٗا فَنَظَلُّ لَهَا عَٰكِفِينَ ۝٧١ ﴾ تو -ئەى پێغەمبەر- بەحسێ ئيبراهيمى بۆ كافران بكە دەمێ وى گۆتييە بابێ خۆ و مللەتێ خۆ: هوين پەرستنا چ دكەن؟ وان گۆت: ئەم پەرستنا هندەك صەنەمان دكەين، ڤێجا ئەم ل سەر پەرستنا وان دمينين.

و دا ئيبراهيم بێ مفايييا ڤى كارێ وان بۆ وان بەرچاڤ كەت پسيارەك ژ وان كر و گۆت: ﴿ قَالَ هَلۡ يَسۡمَعُونَكُمۡ إِذۡ تَدۡعُونَ ۝٧٢ أَوۡ يَنفَعُونَكُمۡ أَوۡ يَضُرُّونَ ۝٧٣ ﴾ ئيبراهيمى بۆ دياركرنا نەحەقييا بۆچوونا وان گۆت: ما وان گوهـ ل دوعايێن هەوە دبن دەمێ هوين گازى وان دكەن، يان ئەو مفايەكى دگەهيننە هەوە دەمێ هوين وان دپەرێسن، يان ژى ئەو زيانەكێ دگەهيننە هەوە ئەگەر هەوە پەرستنا وان هێلا؟

پسيارەكا د جهێ خۆ دايە، هەر كارەكێ مرۆڤ بكەت دڤێت بەرێ خۆ بدەتێ كانێ كرنا وى چ مفايى دگەهينتە خودانى و نەكرنا وى چ زيانێ

دگەهینتێ، و ل دویڤ ڤی ئەنجامی دێ هەلویستەکی ستینت کانێ وی کاری بکەت یان نە، بەرسڤا مللەتێ ئیبراهیمی و بابێ وی ژی د گەل دا چ بوو؟

ئایەت دبێژت: ﴿ قَالُواْ بَلْ وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ۝٧٤ ﴾ وان گۆت: تشتەکێ وەسا چێ نابت، بەلێ پا مە بابێن خۆ دیتبوون وان ئەو دپەرێسین، ڤێجا مە ژی د وی تشتی دا یێ وان دکر چاڤ ل وان کر.. (مەنطقێ) جاهلییەتێ یێ هەمی دەم و هەمی جهانە، بابێن مە ئەڤ کارە یێ کری، ئەم ژی دێ ل سەر رێکا وان چین، ئەگەر خۆ ڤی کاری چو مفا تێدا نەبت و نەکرنا وی چو زیان تێدا نەبت ژی!

- ئەم ڤی کاری هەر دێ کەین، و ئێکێ وەکی تە -ئەی ئیبراهیم- ژ نوی نەشێت مە بگوهۆڕت و بەرێ مە ژ پیرۆزە رێکا باب و باپیران بدەتە پاش!

گاڤا ئیبراهیمی ئەڤ ئیصرارا وان ل سەر کوفرێ دیتی و زانی شیرەت کاری د وان ناکەن، وی ئاشکەرا (موفاصەلە) د گەل وان کر: ﴿ قَالَ أَفَرَءَيْتُم مَّا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ۝٧٥ أَنتُمْ وَءَابَآؤُكُمُ ٱلْأَقْدَمُونَ ۝٧٦ فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَٰلَمِينَ ۝٧٧ ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ ۝٧٨ وَٱلَّذِى هُوَ يُطْعِمُنِى وَيَسْقِينِ ۝٧٩ وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ۝٨٠ وَٱلَّذِى يُمِيتُنِى ثُمَّ يُحْيِينِ ۝٨١ وَٱلَّذِىٓ أَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لِى خَطِيٓـَٔتِى يَوْمَ ٱلدِّينِ ۝٨٢ ﴾ ئیبراهیمی گۆت: ئەرێ هەوە دیتییە تشتێ هەوە و بابێن هەوە یێن کەڤن بەری هەوە دپەرێسین ژ صەنەمێن بێ گوهـ، یێن نە مفای دگەهینن و نە زیانێ؟ هندی ئەو تشتن یێن هوین ژ بلی خودێ دپەرێسن ئەو دوژمنێن منن، و ئەز پەرستنا خودایێ هەمی چێکرییان ب تنێ دکەم. ئەوە یێ ب جوانترین ڕەنگ ئەز ئافراندیم، و ئەوە بەرێ من ددەتە رێکا مەصلحەتا دنیایێ و ئاخرەتێ، و ئەوە یێ ژ قەنجییا خۆ خوارن و ڤەخوارنێ ددەتە من، و ئەگەر نەخۆشییەک گەهشتە من ئەو من ساخ دکەت، و ئەوە یێ من د دنیایێ دا دمرینت و ڕحا من دستینت، پاشی ل ڕۆژا قیامەتێ ئەو من زێندی دکەتەڤە، ژ وی پێڤەتر کەس

نەشێت وێ چەندێ بکەت، و ئەوە یێ ئەز دلـێ خۆ دبـەمێ کـو ڕۆژا جزادانـێ ئەو گونەها من ژێ ببەت.

ب شەڤ و ڕۆژ ئیبراهیمی گازییا خۆ گەهانـدە مللـەتێ خۆ، و ب هـەمی ڕێکان هاتێ کو بەرێ وان بدەتـە دینـێ دورست، بەرسـڤا وان چ بـوو؟ قورئـان دبێـژت: ﴿ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُواْ ٱقْتُلُـوهُ أَوْ حَرِّقُـوهُ ﴾ (العنکبـوت: ٢٤) ڤێجا بەرسڤا مللەتێ ئیبراهیمی بۆ وی ئەو بوو هندەک ژ وان گۆتە هنـدەکان: هوین وی بکوژن یان بسوژن.

## ئیبراهیم ل کۆچکا مەلکێ کافر:

د سـورەتا (البقـرة) دا خـودێ مـەزن سـەرهاتییا ئیبراهیمـی د گـەل مەلکەکێ کافر بۆ مە ڤەدگێڕت، دەمێ وی ئیبراهیم ڤەخواندییە کۆچکا خو دا دان و ستاندنێ د گەل وی بکەت سەرا ڤی دینێ ئەو پـێ هاتییـە هنارتـن، و ژ سیاقێ دان و ستاندنێ دئێتە زانین کو ڤی مەلکی دەعوا خـوداینییێ دکر، و بەری سەرهاتییا ئیبراهیمی د گەل ڤی مەلکی ڤەگێڕین یا د جهێ خۆ دایـە پسیارەکێ بکەین:

ئەرێ ئەڤ مەلکە کی بوو؟ و مەلکاتی ل کیژ وەلاتـی دکر؟ و ئەڤـە ئـەو بوو یێ فەرمان ب هاڤێتنا ئیبراهیمی بۆ ناڤ ئاگرێ دای یان ئێکێ دی بوو؟

بەرسـڤا ڤـێ پسـیارێ ب ڕاسـتی پەیوەنـدی ب مەسـەلەکا دی ڤـە هەیـە: ئەرێ ئەو جهێ ئیبراهیم لێ دژیا کیژ جهـ بوو؟[1]

ئەگەر ئیبراهیم ل باژێڕێ (ئۆر) بت، هزر پتر دێ بـۆ هندێ چت کـو ئـەڤ مەلکە مەلکێ بابل بت؛ چونکی بـاژێڕێ ئـۆر ل وی سـەردەمی پتـرین جـاران تـابعی بابـل بـوو، و دبت ئـەڤ مەلکـە حـاکمێ بـاژێڕێ (ئـۆر) بـت، خەلکی

---

(١) بەری نوکە ئەم ل دۆر ڤێ مەسەلێ ئاخفتینە.

گۆتبتىَ: مەلک؛ چونكى تابعىَ مەلكىَ بابل بت، يان ژى سەربخۆيىيا وى هەبت.

هندەک زانايێن ديرۆكىَ دبێژن: ناڤىَ ڤى مەلكى نەمرۆدىَ كورِىَ كەنعانىَ كورِىَ كۆشى بوو، كو ئێک ژ مەلكێن بابلىَ بوو، پشتى ملل‌ەتىَ ئيبراهيمى ئەو هاڤێتييە د ئاگرى دا ئەڤ دان و ستاندنە وان د گەل ئێک كربوو[1]، بەلىَ ديرۆكا بابلى ئەوا حەتا ئەڤرۆ هاتييە زانين چو مەلک ب ڤى ناڤى نەداينە ناسين، تشتىَ هندىَ دگەهينت كو ئەڤ ناڤلێكرنە دبت يا دورست نەبت، و بۆ زانين د (سفر التكوين) دا ژ (تەوراتىَ) بەحسىَ مەلكەكىَ زۆردار ب ناڤىَ نەمرۆدىَ كورِىَ كۆشى هەيە، و دوير نينە ديرۆكڤانان ئەڤ ناڤە ژ وێرىَ وەرگرت بت[2].

قورئان ب ڤى رِەنگى سەرهاتييا ئيبراهيمى دگەل وى مەلكىَ كافر ڤەدگێرت ودبێژت: ﴿ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِى حَآجَّ إِبْرَٰهِـۧمَ فِى رَبِّهِۦٓ أَنْ ءَاتَىٰهُ ٱللَّهُ ٱلْمُلْكَ ﴾ (البقرة: ٢٥٨) يەعنى: ئەى پێغەمبەر، ما تە ژ حالىَ وى عەجێبتر ديتييە يىَ د خودايني و تەوحيدا خودىَ دا هەڤرِكى د گەل ئيبراهيمى -سلاڤ لىَ بن- كرى؛ چونكى خودىَ ملک دابوويىَ، ڤێجا وى كوتەككارى كرى و ب دفن بلندى ڤە پسيار ژ ئيبراهيمى كرى: كييە خودايىَ تە؟

ئيبراهيمى چ بەرسڤ دايىَ؟ خودىَ دبێژت: ﴿ إِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّىَ ٱلَّذِى يُحْىِۦ وَيُمِيتُ قَالَ أَنَا۠ أُحْىِۦ وَأُمِيتُ ﴾ ئيبراهيمى -سلاڤ لىَ بن- گۆتىَ: خودايىَ من

---

(١) ڤىَ گۆتنىَ زانايىَ ناڤدار (ئبن كەثير) ژ هندەک تەفسيرزانان ڤەدگوهێزت.

(٢) هندەک تەفسيرزان دبێژن: دەمىَ ئيبراهيمى هەڤرِكى د گەل مەلكىَ كافر كرى وگۆتييىَ خودايىَ من ژينىَ و مرنىَ ددەت، وى مەلكى گۆتىَ: تە ب چاڤ ديتييە دەمىَ ئەو ڤىَ چەندىَ دكەت؟ وچونكى ئيبراهيمى ئەو ب چاڤ نەديتبوو نەشيا بێژتىَ: بەلىَ.. ڤێجا پشتى هنگى ئيبراهيمى ئەڤ داخوازە ژ خودايىَ خو كر.

ئەوە یێ چێکرییان زێندی دکەت ڤێجا ئەو دژین، و ژینێ ژ وان دستینت ڤێجا ئەو دمرن، ئەو ب تنێیە یێ ژینێ و مرنێ ددەت، وی گۆت: ئەز خەلکی زێندی دکەم و دمرینم، یەعنی: یێ من بڤێت بکوژم ئەز دکوژم، و یێ من بڤێت بهێلم ئەز دهێلم.. و دبێژن: وی داخواز کر دو مرۆڤان بۆ بینن، ئێک کوشت و ئێک هێلا، پاشی ل ئیبراهیمی زڤری و گۆت: ئەڤە من ژی ئێک ماراند و ئێک زێندی کر!

گاڤا ئیبراهیمی ئەڤ چەندە ژ وی دیتی زانی ئەو چاوا هزر دکەت، لەو بەرێ دان و ستاندنێ ب لایەکێ دی ڤە وەرگێڕا: ﴿ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَأْتِي بِٱلشَّمْسِ مِنَ ٱلْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ ٱلْمَغْرِبِ ﴾ ئیبراهیمی گۆتێ: هندی ئەو خودایە یێ ئەز وی دپەرسێم ئەو ڕۆژێ ژ ڕۆژهەلاتێ دئینتەدەر؟ ئەرێ تو دشێی ڤێ سوننەتا خودایی بگوهۆڕی و وێ ژ ڕۆژئاڤایێ بینییەدەر؟ ئینا ئەڤ کافرە حێبەتی ما و چو هێجەت د دەستان دا نەمان.

ئیبراهیمی دەمێ دەلیلێ ئێکی بۆ مەلکی ئینای، یێ مراندن و زێندیکرنێ، مەخسەدا وی پێ ڕاستییا مراندن و زێندیکرنێ بوو، بەلێ مەلکی بۆ هەڤڕکی و ژ قەستا بەرێ موناقەشێ ژ (حەقیقەتێ) وەرگێڕا (مەجازێ)، ئیبراهیم دشیا بێژتە مەلکی: ئەگەر مراندن و زێندیکرن ئەڤە بت، ئەم هەمی دشێین ڤی کاری بکەین، ڤێجا بۆچی تو خودێ بی و ئەم نە؟! و هنگی ژی مەلک دا ڕەق ڕاوەستت، بەلێ دویر نینە هنگی (حەقیقەت و مەجاز) ل بەر هندەک کەسێن حازر تێکەلی ئێک ببا، لەو وی نموونە گوهاڕت، و مرۆڤێ (داعیە) دڤێت ڤێ دەرسێ بۆ خۆ ژ ئیبراهیمی وەرگرت: گاڤا ئەو ترسیا ژ بەر نموونەیەکێ مەسەلە ل بەر (جمهووری) بەرزە بت دڤێت ئەو نموونەیەکا دی بینت، ئیبراهیمی نموونەیا هەلاتن و ئاڤابوونا ڕۆژێ ئینا چونکی چو (مەجاز) د ڤێ مەسەلێ دا نینن، ئەڤە ژ لایەکی ڤە،

و ژ لایەکێ دی ڤە دئێتە زانین کو مللەتێ ئیبراهیمی (و مەلک ئێک ژ وان بوو) د گەل صەنەمپەرێسییێ عیبادەتێ هەر حەفت کەوکەبان ژی دکر (کو رۆژ یان ئیلاهـ سن وەکی وان دگۆتێ ئێک ژ وانە، بەلکی یا ژ هەمییان مەزنترە) ئەگەر مەلکی گۆتبا: ئەز رۆژێ دهەلینم و ئاڤا دکەم و دشیا وە بێژت! هنگی ئەو د گەل خەلکێ دیوانا خۆ دا کەفتە هەڤرکییێ، و گرفتارییەکا سیاسی دا بۆ وی چێ بت، ئەرێ چاوا رۆژ خوداوەندا ژ هەمییان مەزنتر بت و مەلک وێ بینت و ببەت؟ مللەت ڤێ قەبویل ناکەت، ڤێجا مەلک چ بێژت؟ یا باشتر بۆ وی ئەو بوو کو ئەو نەئاخڤت؛ چونکی نەبەرسڤدانا وی بۆ ئیبراهیمی چێترە ژ هندێ کو مللەت دژی وی رابت!! ب ڤی رەنگی ئەو بێ دەنگ بوو: ﴿ فَبُهِتَ ٱلَّذِى كَفَرَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٥٨﴾ ﴾ (البقرة: ٢٥٨).

## ئیبراهیم و سەرهاتی یا ساخکرنا تەیران:

ئەڤە ئێک ژ وان سەرهاتییێن تژی (ئیعجازە) یێن قورئانێ بۆ مە ڤەگێراین، خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِى كَيْفَ تُحْىِ ٱلْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِن ۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِى ۖ قَالَ فَخُذْ أَرْبَعَةً مِّنَ ٱلطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ ٱجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ ٱدْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا ۚ وَٱعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦٠﴾ ﴾ (البقرة: ٢٦٠) تو -ئەی پێغەمبەر- بەحسێ داخوازا ئیبراهیمی بکە دەمێ وی ژ خودایێ خۆ خواستی کو نیشا وی بدەت کانێ چاوا ئەو مرییان ساخ دکەت، ئینا خودێ گۆتێ: ئەرێ ما تە باوەری نەئینایە؟ وی گۆت: بەلێ، بەس ئەز وێ چەندێ داخواز دکەم دا باوەرییا من پتر لێ بێت، وی گۆت: پا دێ چار تەیران بینە نک خۆ، و وان ڤەکوژە و پارچە پارچە بکە، پاشی تو ل سەر هەر چیایەکی پارچەیەکێ ژ وان بدانە، پاشی گازی وان بکە ئەو ب لەز دێ ئێنە نک تە. ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- وە کر، و گازی وان کر،

هنگی هەر پارچەیەک زڤڕی جهێ خۆ، و ب لەز هاتن. و تو بزانە هندی خودێیە یێ زالە کەس نەشێتێ، د گۆتن و کریار و شریعەت و قەدەرا خۆ دا یێ کاربنەجهە.

د ڤێ ئایەتێ دا خودایێ مەزن بیرا مە ل وێ چەندێ دئینت دەمێ ئیبراهیم پێغەمبەری داخواز ژ خودایێ خو کری کو ئەو ل بەرچاڤ نیشا وی بدەت کانێ ئەو چاوا مریبیان ساخ دکەت، و خودێ داخوازا وی ب جهئینای.. و دەمێ مرۆڤ ڤێ سەرهاتییێ دخوینت ئێکەمین پسیارا ئەو ژ خۆ دکەت دێ ئەڤە بت:

ئەرێ ئەڤە چ داخواز بوو ئیبراهیمی کری؟ ما گومانەک د دلێ وی دا هەبوو کو خودێ دشێت مریبیان ساخ بکەتەڤە؟

بەرسڤ -وەکی ئیبراهیمی ب خۆ دای-: نەخێر! بەلێ ئیبراهیمی شەوق و ئارەزۆیەک د دلی دا هەبوو کو ڤێ نهێنییێ د چێکرییێن خودێ دا ببینت، ئەڤ شەوقە نەخواستنا دەلیلەکییە بۆ موکمکرنا باوەرییێ، نە.. ئەڤە ئارەزۆیەکە هندەک جاران د دلێ مەزنترین خودان باوەری دا پەیدا دبت کو ئەو نهێنییا چێکرن و زێندیکرنێ ب چاڤ ببینت دەمێ چێ دبت.

د تەعلیقەکێ دا ل سەر ڤێ سەرهاتی یێ پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((نحن أحق بالشك من إبراهيم إذ قال: ﴿ وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِـۧمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِ ٱلْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَ لَمْ تُؤْمِن ۖ قَالَ بَلَىٰ وَلَٰكِن لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِي ۖ ﴾))[1]، مەعنا ڤێ حەدیسێ ئەوە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ئەم ژ ئیبراهیمی هەژیترین کو شک بۆ مە چێ ببت، ڤێجا ئەگەر شک بۆ مە چێ نەبت، مەعنا ئێکجار ئەو بۆ ئیبراهیمی چێ نەبوویە.. و ئەڤ حەدیسە ژی هندێ دگەهینت کو ئەڤ

(١) ئەڤ حەدیسە بوخاری و موسلم ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن.

پسیارا ئیبراهیمی کری نە ژ بەر چو گومانان بوویە کو ل نک وی پەیدا بووینە.

## ئیبراهیم و شکاندنا صەنەمان:

پشتی ئیبراهیمی هەمی رێک ب کارئینایین دا بەرێ مللەتێ خو بدەتە دینێ خودێ یێ دورست و بێخێرییا صەنەمپەرێسییێ بو وان بەرچاڤ بکەت، و مللەتێ وی بەردەوامی ل سەر کافرییا خو کری، ئیبراهیمی ڤیا ئسلووبێ خۆ بگوهۆرت، و ب رەنگەکێ (نوی) بۆ مللەتێ خۆ ئاشکەرا بکەت کو ئەو دینێ ئەو ل سەر دچن یێ بێ مفایە، رەنگەکێ وەسا کو کریار ژی د گەل دا بت..

ئەو مللەتێ ئیبراهیم د ناڤ دا دژیا ل سالێ رۆژەک وان هەبوو کەیف تێدا دکر، جەژنەکا وان یا سالانە بوو، ل وێ رۆژێ هەمی پێکڤە هویر و گر، ژن و مێر، ژ باژێری دەردکەفتن و بۆ کەیف و سێرانێ دچوونە چۆلی، هەر ژ سپێدێ دەردکەفتن و حەتا رۆژ ئاڤادبوو دمانە ل وێرێ، و تشتەکێ دی ژی هەبوو وان دکر: ل رۆژا جەژنێ هەر مالەکێ هندەک خوارن چێ دکر و سپێدێ دبر ددانا بەر صەنەمان، و دەردکەفتن، دەمێ ئێڤاری دزڤرینەڤە دا چن وێ خوارنێ زڤریننە مال و هەمی هزرا وان ئەو بوو ئەڤ خوارنە یا پیرۆزبووی!

ل شەڤا جەژنێ دەمێ خەلکی کارێ خۆ دکر، مرۆڤێن ئیبراهیمی گۆتێ: تو ژی سوباهی د گەل مە وەرە جەژنێ، ئیبراهیمی چ بەرسڤ دا وان؟ قورئان دبێژت: ﴿ فَنَظَرَ نَظْرَةً فِي ٱلنُّجُومِ ۞ فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٌ ۞ ﴾ (الصافات: ٨٨-٨٩) ئیبراهیمی ب لایێ ستێران ڤە بەرێ خۆ دا وگۆت: ئەزێ نەخۆشم[١]، و بۆچی وی بەرێ خۆ دا ستێران و ئەڤ گۆتنە گۆت؟

(١) دبت مەخسەدا ئیبراهیمی ب نەخۆشییێ نەخوشییا (نەفسی) بت نە یا (لەشی)، بەلێ چونکی ئەڤ گۆتنا وی رەنگەکێ درەوێ د گەل دا بوو د حەدیسەکێ دا یا (موسلم) ژ ئەبوو

دبت ژ بەر هندێ بت چونکی مللەتێ وی هزر دکر ستێر نەخۆشییێ دگەهیننە مرۆڤی، ڤێجا دەمێ ئیبراهیمی بەرێ خۆ دایە ستێران و ئەڤ گۆتنە کری، وان هزرکر ئیبراهیم یێ دبێژت: ستێران ئەزێ نەخۆش کریم، لەو وان باوەری ب گۆتنا وی ئینا و ل دویڤ درێژ نەکر.

سپێدێ خەلک ژ باژێری دەرکەفتن، و دەمێ ئەو دوبرکەفتین ئیبراهیمی ب دەنگەکێ نزم ڤە سویندخوار کو چی گاڤا ئەو دەرکەفتن ئەو دێ چت صەنەمێن وان شکێنت، و ب نیشانان ڤە هندەک مرۆڤان ژ وان وێ گاڤێ گوهـ ل دەنگێ وی بووبوو بەلێ ژ لەزان دا وان چو پویتە نەدابوو گۆتنا وی، پشتی باژێر ژ مرۆڤان ڤالابووی، ئیبراهیمی ئێکسەر و ب لەز قەستا بوتخانەیا باژێری کر.. و وی ب ترانەڤە گۆتە وان: ئەرێ ما هوین ڤێ خوارنێ ناخۆن یا خزمەتکارێن هەوە بۆ هەوە ئینای؟ هەوە چییە بۆچی هوین نائاخڤن و بەرسڤا پسیارکەران نادەن؟ پاشی وی دەست دایێ و ب دەستێ خۆ صەنەم هەمی شکاندن؛ دا بۆ مللەتێ خۆ ئاشکەرا بکەت کو ئەو دخەلەتن دەمێ ئەو عیبادەتی بۆ وان دکەن، و دا ئەو وان تێ بێخت وی صەنەمێ مەزن هێلا نەشکاند، و بڤرێ خۆ دانا سەر ملێ وی.

ئێڤاری دەمێ ئەو زڤڕینە باژێری، وەکی هەر جار ئەو چوونە نک صەنەمێن خۆ دا خوارنا خۆ یا پیرۆز د گەل خۆ ببەنە مالێن خۆ، بەلێ چەند حێبەتی یا وان یا مەزن بوو دەمێ وان دیتی صەنەمێن وان هەمی دهویرهویر کرینە، و گاڤا وان صەنەمێن خۆ د ڤی کراسێ رەزیل دا دیتین، هندەک ژ وان پسیار ژ هندەکان کر: ئەرێ کێ ئەڤە د گەل خوداوەندێن مە کری یە؟

---

هورەیرەی ڤەدگوهێزت هاتییە: ((لم یکذب إبراهیم علیه السلام قط إلا ثلاث کذبات..)) وەکی پاشی دێ ل جهەکێ دی بەحس ژێ کەین.

ب ڕاستی ئەو دێ مرۆڤەکێ زۆردار بت، چاوا وی بستەیی ل سەر خوداوەندێن مە یێن مەزن کرییە!

ئەوێن گوهـ ل ئیبراهیمی بووی دەمێ وی سویندخواری کو دێ صەنەمان شکێنت گۆتن: مە گوهـ لێ بوو وی خۆرتێ دبێژنێ: ئیبراهیم، بەحسێ صەنەمێن مە ب خرابی دکر. مەزنێن وان گۆت: پا دێ هوین ئیبراهیمی ل بەر چاڤێن مرۆڤان بینن؛ دا ئەو ل سەر ئعترافا وی ببنە شاهد، و دا هێجەتا مە خۆشتر لێ بێت.

ب ڕاستی پسیارەکا غەریب بوو وان کری! ئەو ب خۆ یێن دبێژن: خودایێن مە، و یێن دبێژن: کێ وە لێ کرییە؟ ئەرێ ئەو چ خودانە یێن کەسەکێ دی هەبت بشێت وان بپەلخینت!

وان ئیبراهیم ئینا.. و ب نیشانان ڤە ئیبراهیم هنگی هێشتا یێ جحێل بوو، لەو وان گۆت: ئەو خۆرتێ دبێژنێ ئیبراهیم[1]، پشتی ئیبراهیم ل دیوانا وان حازربووی وان پسیار ژێ کر: ئەرێ تویی یێ تە خوداوەندێن مە شکاندین؟

تشتێ ئیبراهیمی دڤیا ژ دیارکرنا بێ عەقلییا وان ب جهـ هات، لەو ئیبراهیمی -دا کو بێ عەقلییا وان ئاشکەرا بکەت- گۆت: نەخێر، یێ ئەو شکاندین ئەڤ صەنەمێ مەزنە، ئەوێ بڤر ل سەر ملی، پسیارا وی بکەن، کانێ دێ شێت ئاخڤت یان بەرسڤا هەوە دەت! ئینا مەسەلە کەفتە لەپێن وان، و سەرداچوونا وان بۆ وان ئاشکەرا بوو؛ چاوا ئەو پەرستنا وان دکەن و ئەو دبێزارن، نەدشێن خرابییێ ژ خۆ بدەنە پاش، و نەدشێن بەرسڤا

---

(١) قورئان ژ زار دەڤێ وان دبێژت: ﴿ قَالُواْ سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبْرَٰهِيمُ ۝٦٠ ﴾ (الأنبياء: ٦٠) و ئاشکەرایە کو پەیڤا (فتی) د زمانێ عەرەبان دا بۆ وی جحێلی دئێتە گۆتن یێ بیست حەتا سیهـ سالی بت.

پسیارکەرێ خۆ بدەن؟ و وان ئعتراف ب زۆرداریێ و شرکێ ل سەر خۆ دا. پاشی پشتی ئەو هاتینە ڕاوەستاندن هەر زوی هەڤڕکییا وان زڤڕی ڤە، و ئەو ل نەحەقییێ ڤەگەڕیان، و وان بەرانبەر ئیبراهیمی ئەو هێجەت بۆ خۆ گرت یا کو دبتە هێجەت ل سەر وان، وان گۆت: چاوا پسیارا وان بکەین، و تو دزانی ئەو نائاخڤن؟ ئیبراهیمی بۆکێمکرنا بهایێ صەنەمێن وان گۆت: چاوا هوین پەرستنا وان صەنەمان دکەن یێن ئەگەر پەرستنا وان هاتەکرن ئەو چو مفایی ناگەهینن، و ئەگەر پەرستنا وان هاتە هێلان ژی ئەو چو زیانێ ناگەهینن، نەهوین بن و نە ئەو صەنەمێن هوین ژ بلی خودێ دپەرێسن! ئەرێ ما هوین ب عەقل ناکەڤن و نزانن چ کارەکێ کرێتە هوین ل سەر؟ هوین صەنەمێن ڕەق و هشک دپەرێسن، و پەرستنا خودایێ خۆ یێ هوین و کریارێن هەوە ژی ئافراندین دهێلن؟ دەمێ هێجەتا وان پویچبووی و حەقی ئاشکەرابووی، وان نەڤیا خۆ ب دەست ئیبراهیمی ڤە بەردەن؛ چونکی نەعەدەتێ جاهلیەتێیە دەڤی ژ نەحەقییا خۆ بەردەت ئەگەر خۆ نەحەقییا وێ بو هویر و گران یا ئاشکەرا ژی بت.. گاڤا کەفتییە لەپێن وان، وان دەست هاڤێتە حوکم و دەستهەلاتا خۆ، و وان گۆت: هوین ئیبراهیمی ب ئاگری بسۆژن؛ وەک تۆلڤەکرن بۆ خوداوەندێن خۆ یێن هەوە پشتەڤانی بۆ کری. و جاهلییەتێ دەست دا (ئیرهابێ) چەکێ خۆ یێ هەر و هەر..

## ئیبراهیم د ناڤ ئاگری دا:

پشتی کافرێن مللەتێ ئیبراهیمی چو دەلیل د دەست دا نەماین، هەڤڕکییا وی پێ بکەن، ڕابوون دەست ب گەڤ و گوران کر، و هندی هند کەربا وان یا دژوار بوو، وان هزرا ڕەنگەکێ وەسا یێ کوشتنێ کر کو کەسێ بەری وان هزر بۆ نەکر بت، و ئەڤەیە (ئیبداعا جاهلییەتێ) دەمێ شەنبۆز دبت!

وان نەگۆت: سەرێ ئیبراهیمی ب شیری لێ دەن، یا وی بهلاویسن، یان بهاڤێنە د بنێ زیندانێ دا.. نە! ئەڤ ڕەنگێن کوشتنێ یێن کلاسیکی دلێن وان هین ناکەن، وان فەرمان دا ئاگرەکێ مەزن بێتە هلکرن، و ل پێش چاڤێن خەلکی هەمییێ ئیبراهیم ب ساخی بێتە هاڤێتن د ناڤ وی ئاگری دا؛ دا باش بێتە سۆتن، بەلکی هنگی پیچەکێ دلێن وان هین ببن! مەلکی بڕیار دا چالەکا کویر و مەزن بێتە کۆلان، پاشی مللەت هەمی پشکدارییێ د کۆمکرنا داران دا بکەن، حەتا ئەو چال ژ داران بێتە تژیکرن..

بۆچی مللەت هەمی؟

چونکی مەسەلە نە مەسەلەکا شەخصییە د ناڤبەرا ئیبراهیمی و مەلکی دا، مەسەلە پاراستنا (تەناهییا نەتەوەیی)یە، بەرەڤانییا ژ رێبازا پیرۆزا باب و باپیرانە دژی بزاڤا گەنجەکێ (سەرگەرم و خاپاندی)، لەو دڤێت مللەت هەمی پشکدارییێ د ڤێ (مەشرووعی) دا بکەت!

و حەتا چال بێتە کۆلان و کارێ سۆتنا ئیبراهیمی بێتەکرن، وان ئیبراهیم گرت و هاڤێتە د زیندانێ دا.. و چال هاتە کۆلان، و ژ لایێ مللەتی ڤە ب داران هاتە تژی کرن، ئەڤی کاری چەند ڤەکێشا؟

هندەک دبێژن: پتر ژ چار هەیڤان خەلکی هەمییێ د ڤی (مەشروعی) دا کار دکر، حەتا دبێژن: ل وی دەمی ئەگەر ژنەک نساخ ببا یان عەیالەکێ وێ ئێشەک هاتبایێ، دا نەزرکەت کو چی گاڤا ئەو یان نساخێ وێ ڕابتەڤە، ئەو بارەکێ داران بۆ سۆتنا ئیبراهیمی دێ کۆم کەت!

و پسیارا ل ڤێرێ دئێتەکرن ئەڤەیە: ئەرێ ئەو چالا کافران بۆ ئیبراهیمی کۆلای ل کیڤەبوو؟

چو بەرسڤێن بنبڕ بۆ ڤێ پسیارێ د دەست مە دا نینن؛ چونکی نە قورئانێ و نە حەدیسێ ئەڤ چەندە بۆ مە ئاشکەرا نەکرییە، و تەوراتێ هەما

ئێکجار ئەڤ سەرهاتییە نەڤەگێڕایە، بەلێ نوکە ل دەڤەرا حەررانێ چالەکا مەزن هەیە دبێژن: ئەڤ چالە ئەوە یا کافران ئیبراهیم هاڤێتییە تێدا.. و خودێ چێتر دزانت.

پشتی چال هاتییە کۆلان وان ئەو تژی دار کر، و ئاگرەکێ مەزن تێدا هلکر، ئاگرەکێ وەسا بوو دبێژن: طەیر ل عەسمانی ژ بەر گەرماتییا وی دکەفتن! بەلێ ئاگرەکێ وەسا شاریای چاوا دێ شێن خۆ نێزیک کەن و ئیبراهیمی هاڤێتنە تێدا؟

مرۆڤەک ژ وان[1] ب چێکرنا ئامیرەتەکێ وەسا ڕابوو کو ئیبراهیمی بکەنە تێدا، و ژ دویر ڤە وی بهاڤێنە د نیڤا ئاگری دا، ئەو ئامیرەتێ دبێژنێ: (مەنجەنیق). و ڕۆژا ژڤانێ هاڤێتنا ئیبراهیمی بۆ ناڤ ئاگری هاتی بڕیار هاتەدان خەلک هەمی کۆم ببن؛ دا ڤێ ئاهەنگا مەزن ببینن، ئەو ئاهەنگا ئەڤە چار هەیڤە دەولەت و مللەت پێکڤە خۆ بۆ کار دکەن.. و وان ئیبراهیم کرە د مەنجەنیقێ دا و هاڤێتە د چالێ دا.

چو نیشانێن ترسێ ل سەر دێمێ ئیبراهیمی پەیدا نەبوون؛ چونکی خەما وی دنیا نەبوو، و بەرێ وی ل کنارێ خودێ ب تنێ بوو، ئەزمانێ وی ب زکرێ خودێ ڤە یێ موژیل بوو، (بوخاری) ژ (عەبدوللاهێ کوڕێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت، دبێژت: گۆتنا ئیبراهیمی یا دووماهییێ -بەری بهاڤێتە د ئاگری دا- ئەو بوو وی گۆت: ((**حسبي الله ونعم الوكيل**)).

---

(١) د هندەک ریوایەتێن زەعیف دا هاتییە کو ئەو مرۆڤ زەلامەکێ کورد بوو، ناڤێ وی (هزن) بوو، و ژ بەر ڤی کارێ وی خودێ خەسف لێ کر و ئەو عەردی دا برە خوارێ.. و ئەگەر ئەم بێژین: ئەڤ ریوایەتە یا دورستە، دڤێت بێژین: ئیبراهیم کورد بوو؛ چونکی ئەوێن ئیبراهیم هاڤێتییە د ئاگری دا مللەتێ وی بوون.

دەمێ تەنگاڤی گەهشتییە دووماهییێ، فەرمان ژ لایێ خودێ ڤەهات: ﴿ قُلۡنَا يَٰنَارُ كُونِي بَرۡدٗا وَسَلَٰمًا عَلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ ۝٦٩ وَأَرَادُواْ بِهِۦ كَيۡدٗا فَجَعَلۡنَٰهُمُ ٱلۡأَخۡسَرِينَ ۝٧٠ ﴾ (الأنبياء: ٦٩-٧٠) خودێ دبێژت: مە گۆتە ئاگری: بۆ ئیبراهیمی سار ببە و ببە تەناهی، ڤێجا چو نەخۆشی تێدا نەگەهشتێ. و وی مللەتی تێچوون بۆ ئیبراهیمی ڤیا، ئینا خودێ فەند و فێلا وان خراب کر، و ئەو کرنە یێن نزم و شکەستی.

و ئەو ئاگرێ خودێ هێزا سوژاندنێ دایێ، هەر وی خودایی فەرمان لێ کر کو سۆتنێ نەکەت، و وی فەرمان ب جهئینا.. سیهـ ڕۆژان حەتا چلان -وەکی هندەک دیرۆکڤان دبێژن- ئاگر ما هل، خەلکی هزر کر ئیبراهیم یێ بوویە کشلاخ، بەلێ سەهمێ سەرێ وان گرت دەمێ وان دیتی ئیبراهیم ب ساخی ژ ناڤ ئاگری دەرکەفت، و نێزیک بوو ئەو باوەر ژ چاڤێن خۆ نەکەن.. یا بەرعەقل ئەو بوو پشتی وان ئەڤ (موعجزە) ب چاڤ دیتی، وان هەمییان باوەری ب ئیبراهیمی ئینابا، بەلێ وان ئەو نەکر، و ل شوینا باوەری ئینانێ وان گۆت: ئەڤە سێرەبەندێیەکە ئیبراهیمی کری!

## ئیبراهیم و سارا و لووط:

بابێ ئیبراهیمی ئازەری برایەک هەبوو دگۆتنێ : (هاران) و کورەک ژی هەبوو دگۆتنێ هاران، و دیارە وی ناڤێ برایێ خۆ ڕاکربوو، برایێ وی هارانی کچەک هەبوو دگۆتنێ: (سارا)[1] شوی ب پسمامێ خۆ ئیبراهیمی کربوو، و

(١) زانایێ ناڤدار (ئبن کەثیر) ڤێ بۆچوونێ دورستتر دبینت، و هندەک دبێژن: سارا کچا مەلکێ حەررانێ بوو، و د حەدیسا معراجێ دا ئەوا (موسلم) ڤەدگوهێزت، پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- بەحسێ یووسفی دکەت دبێژت: خودێ نیڤا جوانییێ دابوو وی و دەیکا وی.. و مەخسەد ب دەیکا وی سارایە -وەکی زانا دبێژن- کو دبتە دەیکا باپیرێ وی، و د ریوایەتەکێ دا یا بوخاری ڤەدگەهێزت هاتییە: کەسێ ل وی زەمانی جوانی یا سارایێ نەبوو، و پەیڤا سارا وەکی زمانزان دبێژن ب رامانا (میر) و (مەهـ) دئێت.

برایێ ئیبراهیمی (هارانی) کوڕەک هەبوو دگۆتنێ: (لـووط)[1]، سارا و لـووط ژ وان کەسان بوون یێن باوەری ب پێغەمبەرینییا ئیبراهیمی ئینای، و هندەک دبێژن: هەما وان هەر دویان ب تنێ باوەری ب وی ئینابوو. پشـتی ئیبـراهیم ژ ئاگری هاتییەدەر و ژ ملـلەتێ خۆ بێ هیڤی بووی کو باوەرییێ پێ بینن، و ل دویڤ فەرمانا خودێ، وی وەلاتێ بابلێ هێلا و قەستا دەڤەرا شامێ کر، و ل سەری چوو قەستا باژێڕێ حەررانێ کر.

## ئیبراهیم ل حەررانێ:

ئیبـراهیم و ژنکـا خـۆ و برازایـێ خـۆ چوونـە دەڤـەرا شـامێ و ل بـاژێڕێ حەررانێ ئاکنجی بـوون، و ئاشکەرایە کـو خـەلکێ حـەررانێ پەرسـتنا سـتێران دکر، و چونـکی ئـیبـراهـیـم پێغەمبەر بوو کارێ وی بەلاڤکرنا ئیسـلامێ بـوو د نـاڤ خـەلکی دا، گاڤـا وی خـەلـک ل سـەر ڤـی دینـێ بـێـخێـر دیتـی وی دەسـت ب بـەلاڤکرنا ئیسـلامێ کـر و بـەرێ خـەلکی دا تەوحیـدێ و پەرسـتنا خودێ..

د قورئـانێ دا ئیشـارەت بـۆ ئێـک ژ دان و سـتاندێن ئیبراهیمـی د گـەل ستێرپەرێسـان هەیـە، و هـزر پتـر بـۆ هنـدێ دچـت کـو ئـەڤ دان و سـتاندنا ئیبراهیمی د گەل کافران ل حەررانێ چێ بت؛ چونکی خەلکێ وێ -وەکی مـە گـۆتی- پەرسـتنا سـتێران دکـر. و ئـەو ئسـلووبێ ڤـێ جـارێ ئیبراهیمـی د گـەل کافران ب کارئینای یێ جودا بـوو ژ وی ئسـلووبێ وی ل دەڤـەرا بـابلێ د گـەل وان ب کارئینای، ڤێ جارێ وی (مەنهەجێ تەجریبی) د گـەل وان ب کارئینـا دا وان ل بێخێرییا پەرستنا ستێران ئاگەهدار بکەت، قورئان دبێژت: ﴿ وَكَذَٰلِكَ نُرِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلۡمُوقِنِينَ ۝٧٥ ﴾ حەتا: ﴿ وَتِلۡكَ حُجَّتُنَآ

---

(١) لـووط پشتی هنگی بووبوو پێغەمبەر و بۆ خەلکێ (سەدوومێ) هـاتبوو هنـارتن، وەکـی دێ بۆ مە دیار بت.

ءَاتَيۡنَٰهَآ إِبۡرَٰهِيمَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٞ ﴿٨٣﴾ (الأنعام: ٧٥-٨٣).

ئەو مرۆڤێن ب كارێ پەروەردەكرنێ ڕادبن دزانن كو گەلەک جاران ڕێكا ژ هەمییان ڕاستتر بۆ پێشچاڤكرنا كارەكی كانێ یێ دورستە یان نە، ئەوە مرۆڤێ پەروەردەكار ب ڕەنگەكێ (عەمەلی) وی كاری بێختە بەرچاڤ، بۆ نموونە: بچویكەكێ ساڤا دەمێ خۆ نێزیكی قۆرییێ ئاڤا كەل دكەت، ئەگەر تو وی پاشدا ببەی پتر دێ ڕەغبەت بۆ وی چێ بت كو ئەو خۆ نێزیكی وی قۆری بكەت، بەلێ ئەگەر تە هێلا حەتا ئەو خۆ نێزیک بكەت و دەستێ خۆ بگەهینتێ و ئەو ب خۆ ب تاما سۆتنێ بحەسییێت، سۆتنەكا سڤک و بێ زیان، ئێدی جهێ قۆری لێ بت ئەو خۆ نێزیک ناكەت، ئەگەر خۆ یێ سار ژی بت، بۆچی؟ چونكی وی یێ جەرباندی.. ئەڤەیە ئەو مەنهەجێ دبێژنێ: مەنهەجێ تەجریبی.

ئیبراهیمی ئەڤ مەنهەجە ڤێ جارێ جەرباند، گۆت: بەلكی عەقلەک بێتە سەرێ ڤان ستێرپەرێسان، بەلێ ڤێ ژی د گەل وان فایدە نەكر.. قورئان دبێژت: كانێ چاوا مە د مەسەلا عیبادەتی دا بەرێ ئیبراهیمی دا هیدایەتێ وەسا ئەم وێ یا كو ل عەسمانان و عەردی هەی ژ ملكی و شیانا مەزن نیشا وی ددەین، و دا ئەو ببتە ژ وان یێن د باوەرییا خۆ دا دموكم. دەمێ شەڤ ب سەر ئیبراهیمی دا تاریبووی وی دان و ستاندن د گەل مللەتێ خۆ كر؛ دا بۆ وان دیار بكەت كو دینێ وان یێ پویچە، ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- ستێرەک دیت، و دا ئەو مللەتێ خۆ بەر ب تەوحیدێ ڤە ببەت وی گۆت: ئەڤە خودایێ منە، ڤێجا دەمێ ئەو ستێر ئاڤابووی، وی گۆت: ئەز حەز ژ وان خودایان ناكەم یێن ئاڤا دبن. ئیبراهیمی ب ڤێ چەندێ دڤیا بێژتە وان: چەند دینەكێ عەجێبە هەوە هەی، چاو هوین پەرستنا تشتەكی دكەن ئاڤا دبت.

و شەڤا د دویڤ دا دەمێ ئیبراهیمی دیتی هەیڤ دەرکەفت -بۆ کێشانا هەڤرکان ب لایێ خۆ ڤە- وی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەڤە خودایێ منە، دەمێ ئەو ژی ئاڤابووی، وی -وەک خۆ هەوجەکرن بۆ هیدایەتا خودایێ خۆ- گۆت: ئەگەر خودایێ من د مەسەلا تەوحیدا خۆ دا بەرێ من نەدەتە ڕاستییێ ئەز دێ بمە ژ وی مللەتی یێ ژ ڕێکا ڕاست بەرزەبووی، و پەرستنا تشتەکێ دی ژ بلی خودێ کری. و دەمێ وی دیتی ڕۆژ یا هەلاتی وی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەڤە خودایێ منە، ئەڤە ژ ستێر و هەیڤێ مەزنترە، ڤێجا دەمێ ئەو ژی ئاڤابووی، وی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەزێ بەریمە ژ وێ شرکا هوین دکەن، کو هوین ژ بلی خودێ پەرستنا ستێر و صەنەمان دکەن. هندی ئەزم من بەرێ ڕوییێ خۆ د پەرستنێ دا یێ دایە خودێ ب تنێ، و ئەوە یێ عەسمان و عەرد ئافراندین، و من بەرێ خۆ ژ شرکێ یێ وەرگێڕایە تەوحیدێ، و ئەز نە ژ وانم یێن شریکان بۆ خودێ ددانن.

یەعنی: ئیبراهیمی ب تەجروبە بۆ مللەتێ خۆ دیار کر کو ئەڤ خوداوەندێن ژ قەستا یێن ئەو پەرستنێ بۆ دکەن دبێ مفانە، بەلێ وان گوهدارییا ئیبراهیمی نەکر، لەو ئیبراهیمی -وەکی مە گۆتی- ب ڕەنگەکێ ئاشکەرا بەرائەتا خۆ ژ دینێ وان دا، و گاڤا ئیبراهیمی ب ڤی ڕەنگی (تەحەددیا) وان کری مللەتێ وی د تەوحیدا خودێ دا هەڤڕکی د گەل وی کر، وی گۆتە وان: ئەرێ هوین د تەوحیدا خودێ دا هەڤڕکییێ د گەل من دکەن، و وی بەرێ من یێ دایە زانینا تەوحیدا خۆ، ڤێجا ئەگەر هوین من ب خوداوەندێن خۆ دترسینن کو ئەو زیانێ بگەهیننە من ئەز ژ وان ناترسم و ئەو چو زیانێ ناگەهیننە من، ب وی تشتی نەبت یێ خودایێ من حەز کری کو بگەهتە من. خودایێ من هەمی تشت ب زانینا خۆ ڤەگرتینە، ئەرێ ڤێجا ما هوین بیرا خۆ لێ نائیننەڤە دا بزانن ئەو ب تنێ یێ هێژای پەرستنێ؟ و

چاوا ئەز ژ صەنەمێن هەوە بترسم و هوین ژ خودایێ من ناترسن یێ هوین ئافراندین، و ئەو صەنەم ژی ئافراندین یێن هوین بۆ وی -د عیبادەتی دا- دکەنە هەڤپشک، بێی کو هەوە هێجەتەک ل سەر وێ چەندێ هەبت؟ ڤێجا کی ژ هەردو دەستەکان: دەستەکا بوتپەرێسان و دەستەکا خودانێن تەوحیدێ پتر هێژایی تەناهییی و سەلامەتییا ژ عەزابا خودێیە؟ ئەگەر هوین ڕاستییا گۆتنا من دزانن بێژنە من.

## ئیبراهیم و بنەمالا وی ل شامێ:

پشتی ئیبراهیم و بنەمالا خۆ چەندەکێ ماینە ل حەرڕانێ، ل دویڤ فەرمانا خودێ وی وەلاتێ خۆ هێلا و بەر ب شامێ ڤە چوو، قورئان دبێژت: ﴿ وَنَجَّيْنَٰهُ وَلُوطًا إِلَى ٱلْأَرْضِ ٱلَّتِي بَٰرَكْنَا فِيهَا لِلْعَٰلَمِينَ ﴿٧١﴾ ﴾ (الأنبياء: ٧١) یەعنی: مە ئیبراهیم و لووط ڕزگارکرن، و مە بەرێ وان دا عەردێ شامێ یێ مە بەرەکەت بۆ خەلکی هاڤێتییێ.

ل دویڤ فەرمانا خودێ ئیبراهیم ژ وەلاتێ خۆ مشەختبوو و چوو قەستا دەڤەرا (فلسطینێ) کر. و ئەو و ژنکا خۆ سارا و برازایێ خۆ لووط ل لایێ ڕۆژهەلاتا (بەیتولمەقدسێ) ئاکنجی بوون، و ئەڤ دەڤەرە ل وی دەمی وەلاتێ کەنعانییان بوو.. و ل وێرێ ئیبراهیم ئاکنجیبوو، و ژینا خۆ برە سەری.

سال بۆرین و ڕۆژ بۆ ڕۆژێ ئیبراهیم و ژنکا وی سارا ب ناڤ سال ڤەدچوون و تشتێ تاما خۆشا ژینا وان تێک ددا ب تنێ ئەو بوو هێشتا خودێ ل وان نەهاتبوو کەرەمێ و چو زارۆک نەدابوونە وان، و وەسا یا دیارە کو ئەگەر ژ سارایێ بوو و وێ بچویک نەدبوون.

پشتی چەند سالەکان ژ مانا ئیبراهیمی ل شامێ دبێژن: جارەکێ ژ بەر نەهاتنا بارانێ خەلا ل شامێ پەیدابوو ئینا وی قەستا (مصری) کر..

## ئیبراهیم ل مصرێ:

بوخاری ژ ئەبوو هورەیرەی ڤـەدگوهێزت، دبێـژت: پێغەمبـەری -سلاڤ لـێ بن- گۆت: ((ئیبراهیم -سلاڤ لێ بن- و سارا پێکڤـە مشـەختبوون، و چوونـە جهەکی مەلکـەک لـێ هـەبوو، ئینا ل وی جهـی بـوو دەنـگ کـو ئیبـراهیم یـێ هـاتـی و جوانترین ژنـک یـا د گـەل، وی -یەعنی: مەلکی- هنارتە ب دویڤ وی ڕا و گۆتێ: ئەی ئیبراهیم، ئەو کییە د گەل تـە؟ وی گـۆت: ئـەو خویشـکا منە[1]، پاشی ئیبراهیم زڤڕی نک سـارایێ و گـۆتێ: مـن یـێ گۆتییـە وان تـو خویشکا منی، ڤێجا من درەوین دەرنەئێخە[2]، و ئەز ب خودێ کەمـە ژ بلـی من و تە خودان باوەرەک ل عەردی نینـە[3]، ئینـا وی سـارا هنـارت، و دەمـێ ئـەو مـەلک هـاتییێ، وێ دەسـنڤێژا خـۆ گـرت و نڤێژکـر، و گـۆت: یـا ڕەببـی ئەگەر مـن بـاوەری ب تـە و پێغەمبـەرێ تـە ئینابـت، و نامویسـا خـۆ پاراسـت بت، تو ڤی کافری ل من زال نەکە، ئینا وەسا بێنـا وی تـەنـگ بـوو حـەتا وی پیبیێن خۆ ڕاهاڤێتن)).

---

(١) ئیبراهیمی ئەڤ گۆتنە گۆت؛ چونکی عەدەتێ وی مللەتی بـوو ئەگـەر ژنکـەکا ب مێـر هاتبـا وێرێ وان مێرێ وێ دکوشت و ژنک بۆ خۆ دبر، ژ خۆ ئەگەر ئەو ژن یا ب مێـر نـەبا وان چـو نەخۆشی نەدگەهاندنە مرۆڤێن وێ.

(٢) و ئەڤە گۆتنا ئیبراهیمی یا سیییێ بـوو ئـەوا ب سـەرڤە وەکـی درەوێ، یا ئێکـێ: دەمـێ وی گۆتییە مللەتێ خۆ: ئەز یێ نەخۆشم، و یا دوییێ: دەمـێ وی گۆتییـە مللـەتێ خـۆ: صـەنەمێ مەزن صەنەمێن هەوە شکاندینە، و یا سیییێ ئەڤە گۆتنە بوو.. و ژ بەر ڤان هەر سێ گۆتنـان ڕۆژا قیامەتێ دەمێ خەلک دچنە نک وی دا ئەو مەهدەرێ بۆ خەلکێ مەحشـەرێ بکـەت ئـەو دبێژتـە وان: هەڕنـە نـک ئێکـێ دی مـن سـێ درەو کرینـە لـەو ئـەز نـەوێرم ئـەڤرۆ داخـوازا مەهدەرێ بۆ هەوە ژ خودێ بکەم.

(٣) دبت مەخسەدا ئیبراهیمی ب عەردی عەردێ وی وەلاتـی بـت؛ چـونکی لـووطـی ژی بـاوەری ب خودێ هەبوو، و هنگی یێ ساخ بوو، و دبت ژ ڤێ حەدیسێ بێتە زانین کـو لـووط د گـەل مامێ خۆ نەچووبوو وی وەلاتی.

هەر چەندە د ڤێ حەدیسێ دا نەهاتییە کو ئەو عەردێ ئیبراهیم چوویێ مصر بوو، بەلێ د هندەک حەدیسێن دی دا هاتییە پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((هوین دێ مصرێ ڤەکەن، ڤێجا ئەگەر هەوە ئەو ڤەکر هوین ب شیرەتا من د دەر حەقا قبطییان دا بکەن؛ چونکی وان مرۆڤاینی د گەل مە هەیە))[1] و مەخسەدا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ب مرۆڤاینییێ ئەو بوو کو هاجەرا دەیکا ئیسماعیلی قبطی بوو.

ژ حەدیسا بۆری دیار دبت کو دەمێ ئیبراهیم چوویە مصرێ ئەو و ژنکا خۆ سارا، مەلکێ مصرێ یێ وی سەردەمی یێ کافر[2] ڤیا خرابییێ بگەهینتە ژنکا ئیبراهیمی، بەلێ چونکی ئەو ژنکەکا دەهمەن پاقژ و خودان باوەر بوو وێ هەوارێن خۆ گەهاندنە خودێ کو ئەو وێ ژ خرابییا ڤی کافری بپارێزت، و خودێ داخوازا وێ بۆ ب جهئینا، دەمێ مەلکی خۆ نێزیک دکر خودێ بێنا وی وەسا تەنگ دکر ئەو نەدشیا ژ جهـ بلڤت، لەو وی پییێن خۆ رادهاڤێتن، و دگۆتە سارایێ: بەس تو دوعایەکێ بۆ من بکە کو ئەز وەکی بەرێ لێ بێم ئەز چو ل تە ناکەم، سارایێ دوعا بۆ وی کرن ئەو چێبوو، پشتی چێبووی جارەکا دی ئەو ل گۆتنا خۆ لێڤەبوو و چوو سارایێ، ئینا جارەکا دی وە ل وی هات.. سێ جاران ئەڤە ب سەری هات، جارا چارێ گازی ئێلچییێن خۆ کر و گۆتێ: ئەڤە نە مرۆڤەکە هەوە بۆ من ئینای، ئەڤە شەیطانە! پاشی گاڤا وی ئەڤ چەندە ژ سارایێ دیتی و زانی ئەو ژنەکا پاقژە رابوو جارییەک ژ جاری یێن خۆ دا سارایێ، کو هاجەر بوو، و وی ئەو بۆ

---

(١) وەکی موسلم ڤەدگوهێزت.

(٢) پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- د حەدیسا خۆ دا دبێژت: مەلکەک هەبوو، و نابێژتە ڤی مەلکی: فیرعەون، و تەورات دەمێ ڤێ سەرهاتییێ ڤەدگێرت دبێژتە ڤی مەلکی: فیرعەون.

زەلامێ وێ زڤڕاند، و پشتی چەندەکێ ئەو ماینە ل مصرێ جارەکا دی ئەو زڤڕینە جهێ خۆ یێ ژێ هاتین کو وەلاتێ شامێ بوو.

## جارەکا دی ل شامێ:

پشتی ئیبراهیم و ژنکا خۆ سارا -و د گەل وان دا جارییا سارایێ هاجەرا قبطی- ژ مصرێ ڤەگەڕیاین، جارەکا دی ئەو ل شامێ ئاکنجیبوون، و چەند سالەکان مانە ل وێرێ..

ل ڤی دەمی خودێ وەحی بۆ برازایێ ئیبراهیمی لووطی هنارت، و ئەو بۆ خەلکێ دەڤەرا (سەدوومێ) ل ئوردنێ هنارت، و وی پشتی دەستویری ژ مامێ خۆ خواستی چوو قەستا وێ دەڤەرێ کر.. [(١)].

پشتی زڤڕینا ئیبراهیمی ژ مصرێ ب چەند سالەکان دەمێ ژنکا وی سارایێ دیتی ئەو یا بەر ب پیراتییێ ڤەدچت و چو هیڤی نینن کو وێ چو عەیال ببن، ئەو ڕابوو جارییا خۆ هاجەر کرە دیاری بۆ زەلامێ خۆ؛ دا بەلکی خودێ زارۆکەکی ژێ بدەتێ و دووندەها وی پێ بمینت.. و ئەو بوو خودێ هاتە کەرەمێ و کوڕەک ژ هاجەرێ دا ئیبراهیمی ناڤێ وی کرە: ئیسماعیل، و پشتی هنگی خودێ کەرەم د گەل سارایێ ژی کر و کوڕەک دایێ ناڤێ وی کرە: ئیسحاق، و ب ڤان هەردو کوڕان -ئەوێن پشتی هنگی بووینە پێغەمبەر- خودێ دووندەهەکا بۆش ئێخستە دویڤ پێغەمبەرێ خۆ ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن-[(٢)]. و هەردو ژنکێن ئیبراهیمی سارا و هاجەر بەری وی مربوون، سارا ل شامێ و هاجەر ل مەکەهێ، و دبێژن: ژ بلی ڤان هەردو ژنان

(١) سەرهاتییا وی د گەل وی خەلکێ ئەو بۆ هاتییە هنارتن پشتی سەرهاتییا ئیبراهیمی -ئەگەر خودێ حەز بکەت- دێ ڤەگوهێزین.

(٢) سەرهاتییا ئیسماعیلی و دەیکا وی، و ئیسحاقی و دەیکا وی ژی پاشی ب درێژی دێ ڤەگوهێزین.

ئیبراهیمی دو ژنێـن دی ژی ئینابوون، پێنج کـورێ ژ ئێکێ هـەبوون، و شـەش ژ یا دی، و ئەگەر ئەڤ گۆتنە یا دورست بت مەعنا ئیبراهیمی سێزدە کورێ دێ هەبن، بەلێ هزر پتر بۆ هندێ دچت کو ئەڤ گۆتنە یا دورست نەبت.

### صوحوفێن ئیبراهیمی:

ژ قورئـانێ و حەدیسـان بـۆ مـە ئاشـکەرا دبت کـو خـودایێ مـەزن هندەک نڤیسـین بـۆ خۆشـتڤییێ خـۆ ئیبراهیمـی هنـارتبوون، و قورئـان نـاڤێ ڤـان نڤیسـینان دکەتـە: (صـوحوف) وەکـی د ئایەتـەکێ دا هـاتی: ﴿إِنَّ هَـٰـذَا لَـفِي ٱلصُّحُفِ ٱلْأُولَىٰ ۝ صُحُفِ إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ ۝﴾ (الأعلى: ١٨-١٩) هندی ئەوە یا د ڤـێ سـوورەتێ دا بـۆ هـەوە هاتییـە گـۆتن ئـەو ئـەوە یـا ڕامانـا وێ د وان کیتابان دا هاتی یێن بەری قورئانێ هاتینە خوارێ، و ئەو صوحوفێن ئیبراهیم و مووساینە -سلاڤ لێ بن-. و د وێ حەدیسێ دا یا ژ (ئەبوو ذەرری) دئێتە ڤەگوهاستن هاتییە، پێغەمبەر -سلاڤ لێ بـن- دبێـژت: خودێ دەهـ صـەحیفە بۆ ئیبراهیمی هنارتبوون هەمی مەتەل بوون.

### مرنا ئیبراهیمی:

ئیبراهیم -سلاڤ لێ بن- ل شـامـێ یـێ ئاکنجـی بـوو، ل وی بـاژێرێ ب ناڤێ (حەبروونێ) دهاتە نیاسین، و نوکە دبێژنێ: باژێرێ (ئەلخەلیل)؛ و دکەفتە ژێریـیا ئۆرشەلیمێ (قـودسێ)، و هەر ل ڤـی بـاژێری ژی وی وەغـەر ژ دنیـایێ کربـوو.. د هنـدەک ریوایـەتان دا هاتییـە کـو بـەری ئیبـراهیم بمـرت نساخییەک ب سەر دا هاتبوو، و دەمێ ژی یێ وی بوویە دوسەد سال خودێ ئێمانـەتێ خـۆ ژێ سـتاند، ژ ئـەبوو هـورەیرەی دئێتـە ڤەگوهاسـتن[1]، دبێـژت: ((ئیبراهیمی خۆ سوننەت کـر و ژییـێ وی سـەد و بیسـت سال بـوو، و پشـتی

---

(١) ئەڤ خەبەرە ب ڕێکێن دورست یێ هاتییـە ڤەگوهاسـتن، بوخاری د (الأدب المفـرد) دا و (ئبن أبی شیبة) و (ئبن حبان) و (حاکم) ڤەدگوهێزن.

هنگی ئەو حەشتێ سالان ژیابوو))، ژ ڤێ ریوایەتێ دئێتە زانین کو دەمێ ئیبراهیم -سلاڤ لێ بن- مری ژییێ وی دوسەد سال بوون.

پشتی مرنا وی هەردو کورێن وی: ئیسماعیل و ئیسحاقی پشکداری د ڤەشارتنا وی دا کر، و هەر چەندە جهێ قەبرێ وی ب دورستی نەهاتییە زانین کانێ ل کیڤەیە، بەلێ گومان تێدا نینە کو ئەو ل باژێرێ ئەلخەلیل یێ هاتییە ڤەشارتن، ل نک ژنکا وی سارایێ.

## سەرهاتییا لووطی

## -سلاڤ لێ بن-

سەرهاتییا لـووط پێغەمبـەری ژی -سلاڤ لـێ بـن- یا تژییـە ژ دەرس و عیبرەتێن مەزن، لەو قورئانـا پیـرۆز د چاردە سوورەتان دا سەرهاتییا وی بـۆ مە ڤـەدگـێـڕت[1]، و سـەرهـاتـیـیـا لـووطـی د گەل مللەتێ وی بەحسـی ئێـک ژ مەزنترین وان کـەفتنا دکـەت یـێن کـو د دیرۆکـا مرۆڤینییـێ دا پەیـدابووین، ئەو کەفتنا بوویە ئەگەرا تێبرنا مللەتکێ تمام، و مەخسەدا مە ب وێ کـەفتنا ئەخلاقییـە.. و پێتڤییـە ل سـەر مرۆڤـان خـۆ ب ڤـان ڕەنگـە سـەرهاتییان ئاگەهدار بکەن و مفایی بۆ خۆ ژێ وەربگرن.

### لووط کی بوو؟

هەر چەندە بارا پتر ژ بەرسڤا ڤێ پسیارێ یا د گـەل مـە بۆری ژی دەمـێ مە سـەرهاتییا ئیبراهیمی ڤـەگێڕای، بـەلێ دا کـو مەسـەلە ل بـەر مـە پتـر یا ئاشکەرا بت دوبـارە دێ بێـژین: لـووط کـورێ هـارانێ کـورێ ئازەرییـە، و ئـەو دبتە برازایێ ئیبراهیمی -سلاڤ لـێ بـن- لـووط وەکـی مـامێ خۆ ئیبراهیمی خەلکێ عیراقییە، و هندەک دبێژن: هێڤێنێ وان ژ باژێرێ حەررانییە.

### لووط بەری پێغەمبەرینییێ:

ژیانا لووطی بەری پێغەمبەرینییێ هەر ژ دەمێ هاتییـە سـەر دنیـایێ، و حـەتا بـوو پێغەمبـەرینییێ هاتییـە هلبـژارتن مـە ب فرەهی نەزانییـە؛ چـونکی قورئـانێ ئیشـارەت نەدایـە ڤـێ چەنـدێ، ب تنـێ د ئایەتـەکێ دا ژ سـوورەتا

---

(١) ئـەو سـوورەت ئەڤنـە: (الـنجم، ق، القمـر، الأعـراف، الفرقـان، الشـعراء، النمـل، هـود، الحجر، الصافات، الذاريات، الأنبياء، الحاقة، العنكبوت).

(العنكبوت) دەمێ خودایێ مەزن بەحسێ ئیبراهیمی دکەت بەری ئەو مشەخت ببتە شامێ دبێژت: ﴿ فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٞۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٢٦ ﴾ (العنكبوت: ٢٦) یەعنی: لووطی باوەری ب ئیبراهیمی ئینا و دویکەفتنا دینێ وی کر. و ئیبراهیمی گۆت: هندی ئەزم ئەز جهـ و وارێ مللەتێ خۆ دێ هێلم و دێ قەستا عەردێ پیرۆز کەم کو شامە، هندی خودێیە ئەوە زالێ کەس نەشێتێ یێ کاربنەجهـ د رێڤەبرنا خۆ دا.

ژ ڤێ ئایەتێ -و ژ سیاقێ چیرۆکا ئیبراهیمی- ئاشکەرا دبت کو لووط ژی وەکی مامێ خۆ ئیبراهیمی ل عیراقێ دژیا، و ئەم دویر نابینین کو لووط ل وی جهی هاتبتە سەر دنیایێ؛ چونکی باپیرێ وی ئازەر هێشتا بەری بوونا لووطی ژ وەلاتێ خۆ مشەختبووبوو، و قەستا دەڤەرا بابل کر بوو، و ل وێرێ دژییا، و هەر ل وێرێ بنەمالا وی زێدە بووبوو، و ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ ئازەری سێ کوڕ هەبوون: ئیبراهیم، و هارانێ بابێ لووطی، و ناحوور.

پشتی کوڕێن ئازەری مەزن بووین و بووینە زەلام و ب ژن کەفتین، ئەو بوونە خودان مال و حال، ئیبراهیمی دۆتماما خۆ سارا بوو خۆ ئینا، و برایێن وی یێن دی ژی ب ژن کەفتن، و برایێ وی هارانی کوڕەک بوو ناڤێ وی کرە لووط.

لووط هەر ژ زارۆکینییا خۆ مرۆڤەکێ پاقژ و بژوین بوو، و خودێ ئەو ژ وی دینێ بێخێر پاراستبوو یێ مللەتێ وی ل سەر؛ چونکی ئەو بۆ پێغەمبەرینییێ دهاتە ئامادەکرن، و ژ لایەکێ دی ڤە چونکی ئەو ل سەر دەستێ پێغەمبەرەکێ مەزن و خودان قەدر کو ئیبراهیم بوو -سلاڤ لێ بن- دهاتە پەروەردەکرن.

ژ بەر ڤێ چەندێ لووطی هەر ژ زارۆکینییا خۆ عەبدینییا خودایێ ب حەق دکر و باوەری ب دینێ ئیبراهیمی ئینابوو.

دەمێ ئیبراهیم ژ دەڤەرا عیراقێ مشەختبووی لووط ژی د گەل خۆ بر، و پشتی ئەو چەندەکێ ل حەررانێ ماین وان پێکڤە قەستا وەلاتێ شامێ کر، و ل جهەکێ نێزیکی دەڤەرا قودسێ ئاکنجیبوون[1]، و ل وێرێ و پشتی لووط بوویە زەلامەکێ تمام، خودێ وەسا حەز کر لووطی ژی بۆ پێغەمبەرینییێ هلبژێرت، و بهنێرتە دەڤەرا سەدوومێ ل ژێرییا وەلاتێ شامێ؛ دا بەرێ وان بدەتە دینێ دورست، و وان ژ شرکێ و بێ ئەخلاقییێ بدەتە پاش، لەو خودێ فەرمان ل پێغەمبەرێ خۆ ئیبراهیمی کر کو ئەو دەستویرییا برازایێ خۆ لووطی بدەت کو بچتە سەدوومێ.

و ئەگەر پسیار بێتەکرن: ئەرێ هنارتنا لووطی بۆ خەلکێ سەدوومێ پشتی چوونا ئیبراهیمی و سارایێ بۆ مصرێ بوو، یان بەری هنگی بوو؟

دێ بێژین: هندەک دیرۆکڤان ل وێ باوەرێنە کو هنارتنا لووطی بەری چوونا ئیبراهیمی بوو بۆ شامێ، لەو دەمێ ئەو چوویە مصرێ ئەو و ژنکا خۆ ب تنێ بوون، و لووط د گەل وان نەبوو.

## لووط و پێغەمبەرینی:

پشتی لووط -سلاڤ لێ بن- بۆ پێغەمبەرینییێ هاتییە هلبژارتن، خودێ فەرمان لێ کر ئەو بچت قەستا دەڤەرا سەدوومێ بکەت[2]، و سەدووم وەکی پایتەختێ بوو بۆ شەش حەفت باژێرەکێن مەزن، و هژمارەکا نە یا کێم ژ گوندان، و خەلکێ ڤی جهی هەمی ژ ئێک مللەتی بوون، و هەمی ل سەر ئێک دین بوون، کو صەنەمپەرێسی بوو.

پشتی لووط هاتییە سەدوومێ، و ل وێرێ ئاکنجی بووی، و وەسا دیارە کو وی ل وێرێ ژن ئینابوو، و ژنا وی ژ خەلکێ وێ دەڤەرێ بوو، و ئەو ژی

---

(١) وەکی بۆری د گەل مە دەمێ مە سەرهاتییا ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- ڤەگوهاستی.

(٢) ئەو جهـ نوکە دکەفتە دەڤەرا (ئوردنێ) ل ژۆرییا گزیرتا عەرەبان.

ل سەر دینێ وان بوو، وەکی دێ بۆ مە ئاشکەرا بت.. پشتی لووط بوویە ئێک ژ وان و خزمایینی د ناڤبەرا وی و وان دا پەیدابووی، و وان زانی کو لووط مرۆڤەکێ پاقژ و بژوینە، لووطی دەست ب بەلاڤکرنا دینێ خودێ یێ ڕاست و دورست کر، و نێزیکی سیه و پێنج سالان ئەو د ناڤ وان دا ما و بێ وەستیان وی بەرێ وان دا ڕێکا خودێ.

## ملللەتێ لووطی:

ئەو ملللەتێ لووط بوو هاتییە هنارتن د سەرداچوون و (ئنحرافا) خۆ دا ملللەتەکێ عەجێب بوو، ملللەتەک بوو هەمی پێکڤە: ژن و مێر، هویر و گر، بچویک و مەزن ل سەر کرنا فاحیشێ و خرابییێ و تاوانێ کۆم بووبوون، و ئەڤە تشتەکە دبت د دیرۆکێ هەمییێ دا ل نک ملللەتەکێ دی بەری ڤی ملللەتی پەیدا نەبت.

ملللەتەک ئەگەر چەند یێ خراب بت و حەز ژ خرابییێ ژی بکەت، هەر دێ هندەک مرۆڤەک د ناڤ وان دا هەبن ب ڤی کارێ وان نەدرازی، بەلێ کو ملللەتەک هەبت هەمی پێکڤە ل سەر کرنا خرابییێ کۆم ببن، و خرابی ل بەر وان ببتە تشتەکێ عەدەتی، ئەڤە تشتەکێ غەریبە! و یا ژ ڤێ ژی غەریبتر ئەوە ئەڤ خرابییە د خرابییێ ب خۆ دا کارەکێ (شاذ) بت، وەکی کو ل نک ملللەتێ لووطی پەیدا بووی!

(شذووذا) ملللەتێ وی چ بوو؟

قورئان ب ڕەنگەکێ ئاشکەرا ل سەر ڤی ملللەتی تۆمار دکەت کو ئەڤ ڕەنگێ نەعەدەتی د خرابییێ دا ب خۆ کارەک بوو ژ داهێنانا ڤی ملللەتی بوو، قورئان دبێژت: ﴿ وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٠﴾ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ ٱلنِّسَآءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨١﴾ ﴾ (الأعراف: ٨٠-٨١) یەعنی: تو بەحسێ لووطی بکە دەمێ وی گۆتییە

مللەتی خۆ: ئەرێ هوین وێ کرێتییا زێدە کرێت دکەن؟ کەسێ ژ چێکرییان بەری هەوە ئەو نەکرییە. هندی هوینن هوین -ژ گڕدارییا خۆ- دچنە نک زەلامان، و هوین بەرێ خۆ نادەنە کرێتییا ڤی کاری، و هوین وان ژنێن خودێ بۆ هەوە حەلالکرین دهێلن، هوین مللەتەکن هەوە زێدەگاڤی ل سەر توخوبێن خودێ کرییە.

ئەڤە بوو ئەو کارێ کرێتێ مللەتێ لووطی کری: کو زەلام وجا خۆ ب زەلامی بقەتینت و پشت بدەتە ژنێ!

و سەرەکانییا ڤی دەردی و هەمی دەردێن دی ژی یێن کو د ناڤ ڤی مللەتی دا هەین ئەو بوو ڤی مللەتی خودێ نەدنیاسی، تەوحیدێ ڕێکا خۆ ل نک وان نەدیتبوو، و هەر مللەتەکێ خودێ ب دورستی نەنیاست (ئێکجار باوەرییێ پێ نەئینت، یان شریکان بۆ وی د پەرستنێ دا بدانت، یان باوەرییێ ب هندەک ناڤ و سالۆخەتێن وی نەئینت) ژێ عەجێبگرتی نەبە ئەگەر هەمی ڕەنگێن ئنحرافێ د ناڤ دا پەیدابوون.. دین دوژمنی و دویراتییا ژ خودێ ژێدەرێ هەمی ئێشێن جڤاکی و ئەخلاقی و ئابۆرییە.

گاڤا لووط هاتییە د ناڤ ڤی مللەتی دا و بوویە ئێک ژ وان، بەری هەر تشتەکی وی ئەو ل سەرەکانییا دەردی هشیارکرن، و داخواز ژ وان کر کو ئەو تەقوا خودێ بکەن و گوهدارییا پێغەمبەرێ وی بکەن:

﴿ كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٦٠﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٦١﴾ إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٢﴾ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٣﴾ وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦٤﴾ ﴾ (الشعراء: ١٦٠-١٦٤) یەعنی: مللەتێ لووطی پێغەمبەر درەوین دەرێخستن، دەمێ برایێ وان لووطی گۆتییە وان: ما هوین ژ عەزابا خودێ ناترسن؟ هندی ئەزم ئەز پێغەمبەرەکم ژ نک خودایێ هەوە ڤە بۆ هەوە هاتیم، ئەز ل سەر گەهاندنا پەیاما وی بۆ هەوە یێ دەسپاکم، ڤێجا هوین خۆ

ژ عەزابا خودێ بپارێزن و گوهدارییا من د وی تشتی دا بکەن یێ ئەز بەرێ هەوە ددەمێ، و سەرا گازییا خۆ بۆ ڕێنیشادانا هەوە ئەز چو کرێیەکێ ژ هەوە ناخوازم، هندی کرێیا منە هەما ب تنێ ل سەر خودایێ هەمی چێکرییانە.

مەعنا **مەسەلا ئێکێ** یا لووطی بەرێ مللەتێ خۆ دایێ تەوحیدا خودێ بوو، کو ئەو باوەرییێ ب خودانییا خودێ بینن، و پەرستنێ بۆ وی ب تنێ بکەن، و گوهدارییا پێغەمبەرێ وی ژی بکەن.

**مەسەلا دوێ** ئەو بوو یا بەری نوکە مە بەحس ژێ کری، کو ئەو وێ خرابییا کرێت و (شاذ) یا وان ژ نوی دەرێخستی نەکەن، و خۆ ژێ دویر بکەن.. هەر چەندە ئەڤ هەرد مەسەلە ژێک نائێنە جوداکرن؛ چونکی ئەو کەسێ خودایێ خۆ ب دورستی بنیاست دێ بەرێ خۆ دەتە وان ڕێ و ڕێبازان یێن خودێ بۆ ژینێ داناین، و ژ وان ڕێبازان لا نادەت.

ڕۆژا خودێ مرۆڤ ئافراندی، وی وەسا حەزکرییە کو نفشێ ڤی مرۆڤی ل سەر دو پشکان لێکڤە بکەت: نێر و مێ، و ژ وان ڕێبازان یێن کو خودێ بۆ زێدەهی و بەردەوامبوونا نفشێ مرۆڤی داناین ئەوە: نێر و مێ بگەهنە ئێک، و د ئەنجام دا دووندەهـ ب دویڤ وان بکەڤت، و دا کو ئەڤ گەهشتنە یا دورست بت خودێ -ژ لایێ لەشی و دەروونی ڤە- هەردو لا ب ڕەنگەکێ وەسا دان کو ب کێر هندێ بێن بگەهنە ئێک، و ئەڤ گەهشتنە ل بەر هەردو لایان شرینکر؛ دا ئەو ببنە ئامیرەتێ ب جهئینانا ڤێ قەدەرا خودێ.

ئەڤە ڕێبازەکە ژ وان ڕێبازان یێن خودێ مرۆڤ ل سەر داین، و تۆڤەکە وی د خورستییا مرۆڤی دا چاندی؛ دا ژین ب ڕەنگەکێ سورشتی ب ڕێڤە بچت، و هەر جارەکا مرۆڤی خۆ ژ بیرکر و خودایێ خۆ ب دورستی نەنیاسی دێ ژ ڤێ خورستییێ لادەت و پێ ل ڤێ ڕێبازێ دانت.

ملله‌تێ لوطی ئێک ژ وان ملله‌تان بوو یێن خودێ ب دورستی نه‌نیاسی، له‌و به‌ری هه‌ر تشته‌کی وان پێ ل وێ خورستییێ دانا یا خودێ مرۆڤ ل سه‌ر ئافراندی، و ئه‌و گه‌هشتنه ده‌ره‌جه‌یه‌کێ وان خۆشییا خۆ د هندێ را ددیت ئه‌و د په‌یوه‌ندییێن خۆ یێن (جنسی) دا د(شاذ) بن، و زه‌لام وجا خۆ ب زه‌لامی بقه‌تینت، و پشت بده‌ته ژنێ![1]

و چونکی ئه‌ڤ کرێتییا وان دکر ل به‌ر وان بووبوو تشته‌کێ عه‌ده‌تی مه‌سه‌له گه‌هشتبوو وێ ده‌ره‌جێ وان ئه‌ڤ کاره ب دزی ڤه نه‌دکر، به‌لکی ل پێش چاڤ و ب شانازی ڤه وان ئه‌و دکر، و که‌سه‌ک د ناڤ وان دا نه‌بو بێژته وان ئه‌ڤه کاره‌کێ خرابه:

﴿ وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلْفَـٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَـٰلَمِينَ ۝٢٨ أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِى نَادِيكُمُ ٱلْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ۝٢٩ ﴾ (العنكبوت: ٢٨-٢٩) تو به‌حسێ لوطی بکه ده‌مێ وی گۆتییه ملله‌تێ خۆ: هندی هوینن هوین وێ کرێتییێ دکه‌ن یا که‌سێ به‌ری هه‌وه نه‌کری، ئه‌رێ هوین بۆ خرابییێ دچنه نک زه‌لامان، و هوین ب کارێ خۆ یێ پیس رێکێ ل رێڤنگان دگرن، و هوین د دیوانێن خۆ دا کریارێن کرێت دکه‌ن وه‌کی ترانه‌پێکرنا ب خه‌لکی، و تێوه‌رکرنا به‌رتفکان د وان یێن ب رێڤه دچن، و گه‌هاندنا نه‌خۆشییێ بۆ وان ب گۆتن و کریارێن سه‌قه‌ت؟ به‌رسڤا ملله‌تێ لوطی ل سه‌ر گۆتنا وی ب تنێ ئه‌و بوو وان گۆت: کانێ عه‌زابا خودێ بۆ مه بینه ئه‌گه‌ر تو راست دبێژی، و یێ ل دویڤ سۆزا خۆیی.

---

(١) د جاهلییه‌تا غه‌ربی یا نوی ژی دا ئه‌ڤ ره‌نگێ (شذووذێ) یێ به‌لاڤه، و هێدی هێدی یێ دبته تشته‌کێ عه‌ده‌تی، نه به‌س هنده به‌لکی ل هنده‌ک (وه‌لاتێن پێشکه‌فتی) که‌نیسه ژی یا ئعترافێ پێ دکه‌ت و ره‌نگه‌کێ شه‌رعییه‌تێ دده‌تێ!

ژ ڤێ ئایەتا بۆری ئاشکەرا دبت کو رێگری و ترانەپێکرنا ب رێڤنگان ژی ئێک ژ وان کرێتە کاران بوو یێن مللەتێ لووطی دکرن.. و د ناڤ ڤێ گێلەشووکا بێ ئەخلاقییێ دا لووط ب تنێ رابووڤە و دەنگێ خۆ ب حەقییێ بلندکر، وی خواست بەرێ پێلێ وەرگێرت، خودایێ حەق ب خەلکی بدەتە ناسین، و مللەتێ خۆ ژ خەوا بێ ئاگەهییێ راکەتەڤە، و بەرێ وان بدەتە ئەخلاقی و پاقژییێ، بەلێ ئەو مللەتێ د خرابییێ را ستویربووی، و ب شیرێ جاهلییەتێ هاتییە ب خودانکرن زوی ب زوی ل راستییێ نازڤرت.

سیه و پێنج سالان لووطی رۆژ و شەڤێن خۆ کرنە ئێک، مرۆڤەکێ ب تنێ ژی باوەری پێ نەئینا.. وان چ گۆت؟

جار گۆتن: ئەی لووط! بەلا خۆ ژ مە و رێبازا مە ڤەکە.. ئەم وەکی خۆ و تو وەکی خۆ.. و جار گۆتن: دا بۆ تە بێژین: ئەگەر تو دەڤ ژ گازییا خۆ بەرنەدەی ئەم دێ تە ژ وەلاتێ خۆ دەرێخین.. و جار ژی وان ترانە بۆ خۆ ب لووطی کرن و گۆتن: تو چەند مرۆڤەکێ پاقژ و بژوینی! ئەم و تو ب کێر ئێک نائێین، یا باش ئەوە ئەم تە ژ وەلاتێ خۆ دەربێخین؛ دا ئەم ژی رحەت ببین و تو ژی رحەت ببی.

## د ناڤبەرا لووطی و مللەتێ وی دا:

پشتی مللەتێ لووطی پشتراست بووین کو لووط دەڤ ژ گازییا خۆ بەرنادەت، رابوون دەست دانە گەفان، ل سەری وان گەف ل لووطی کرن کو ئەگەر ئەو خۆ بێ دەنگ نەکەت، ئەو دێ نەچار بن وی ژ وەلاتێ خۆ دەرێخن، مانێ ئەو مرۆڤەکێ بیانییە ژ دەرڤەی وەلاتی یێ هاتی!

لووط لێڤە نەبوو.. رابوون رەنگەکێ حصارێ دانا سەر وی، گۆتنێ: ئەی لووط! وە نەبت کو کەسەکێ مێڤان بکەی، یان تو ببییە مێڤان ل نک کەسەکێ، ل مالا خۆ روینە تە شولە ژ مە نەبت، ئەم دێ وێ کەین یا مە

بڤێت، ل نک ته خرابی بت یان نه.. ئەم وێ نزانین یا تو دبێژی، بێ ئەخلاقی چیه؟ ئەڤە ناڤەکە تو ل سەر کارێ مە ددانی، ئەو تشتێ ل نک تە بێ ئەخلاقی، ل نک مە بێ ئەخلاقی نینە، ئەم دبێژینێ: ئازادییا کەسی!

لووطی گۆت: ئەی مللەتێ من! دلێ من یێ ب هەوە ڤە، ئەز دترسم ئەڤ کارێ هوین دکەن ببتە ئەگەرا هندێ هوین بچنە هیلاکێ، و خودێ غەزەبا خۆ ب سەر هەوە دا بینت. جارەکا دی وان یاری بۆ خۆ ب لووطی کرن و گۆتن: غەزەبا خودێ و هیلاک؟! کانێ کەرەم بکە وێ عەزابا خودێ ب سەر مە دا بینە یا تو گەفێ پێ ل مە دکەی.

## قاصدێن عەزابێ:

گاڤا هەڤرکی گەهشتییە ڤی حەددی.. ئەمرێ خودێ ل سەر هندێ پێکهات کو دووماهی بۆ ڤی مللەتی بێتەدانان، ئینا خودایێ مەزن ئەمر ل جبریلی -سلاڤ لێ بن- کر کو ئەو د گەل ئسرافیلی و میکائیلی ژۆردا بێنە خوارێ؛ دا دو مزگینییا بۆ دو پێغەمبەرێن وی بیننە خوارێ:

- بۆ ئیبراهیمی کو خودێ د گەل وی هاتە کەرەمێ و کورەکی ژ ژنکا وی سارایێ دێ دەتێ.

- و بۆ لووطی کو خودێ مللەتێ وی یێ کافر دێ بەتە هیلاکێ.

قورئان دبێژت: ﴿ وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوا۟ سَلَٰمًاۖ قَالَ سَلَٰمٌۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيذٍ ۝٦٩ فَلَمَّا رَءَآ أَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ إِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةًۚ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمِ لُوطٍ ۝٧٠ وَٱمْرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنَٰهَا بِإِسْحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسْحَٰقَ يَعْقُوبَ ۝٧١ قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٌ وَهَٰذَا بَعْلِى شَيْخًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ۝٧٢ قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِۖ رَحْمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ۝٧٣ فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَجَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ لُوطٍ ۝٧٤ إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ۝٧٥ يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآۖ إِنَّهُۥ قَدْ جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ

غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٦﴾ (هود: ٦٩-٧٦) یەعنی: ب ڕاستی ملیاکەت هاتبوونە نک ئیبراهیمی؛ دا مزگینییێ ب بوونا ئیسحاقی و یەعقووبی د دویڤ وی دا بدەنە وی و ژنکا وی، ئینا وان گۆت: سلاڤ ل تە بن، وی د بەرسڤا وان دا گۆت: سلاڤ ل هەوە بن، و ئەو ب لەز چوو و گۆلکەکا قەلەو و سۆرکری بۆ وان ئینا دا ئەو ژێ بخۆن. ڤێجا دەمێ ئیبراهیمی دیتی ئەو دەستێن خۆ درێژ ناکەنێ و ژێ ناخۆن، ئەو چەندە ل دلێ وی نەهات، و ئەو د دل دا ب ترسێ حەسیا و د وان دا کەفتە گومانێ، ملیاکەتان دەمێ دیتی ئیبراهیم یێ دترست گۆتن: نەترسە ئەم ملیاکەتێن خودایێ تەینە ئەم بۆ مللەتێ لووطی یێن هاتینە هنارتن دا وان تێ ببەین. و ژنکا ئیبراهیمی ئەوا ل پشت پەردەی ژ پییان ڤە ڕاوەستای گوهـ ل ئاخفتنێ دبوو، ژ مەندەهۆشییا وی تشتی دا یێ وێ گوهـ لێ بووی وێ کرە کەنی، ئینا مە ل سەر ئەزمانێ ملیاکەتان مزگینی دا وێ کو دێ وێ ژ ئیبراهیمی کوڕەک بت ناڤێ وی دێ ئیسحاق بت، و دێ وێ نەڤییەک ژ وی کوڕی هەبت کو یەعقووبە. دەمێ مزگینی ب بوونا ئیسحاقی بۆ سارایێ هاتییەدان وێ ژ مەندەهۆشی گۆت: وەی بۆ من! چاوا دێ من کوڕەک بت و ئەز یا پیربوویم، و ئەڤە زەلامێ من ژی یێ پیربووی و ب ناڤ سال ڤە چووی؟ هندی بوونا بچویکەکییە ژ ئێکا وەکی من و زەلامێ من ل پیراتییێ تشتەکێ عەجێبە. ملیاکەتان گۆتە وێ: ئەرێ تو ژ حوکم و فەرمانا خودێ یا حێبەتییی؟ دلۆڤانی و پیرۆزییا خودێ ل سەر هەوە بنەمالا پێغەمبەرینییێ هەیە. هندی ئەوە سالۆخەت و کریارێن وی جهێ مەدح و سوپاسییێنە، و ئەو د وان سالۆخەت و کریاران دا خودانێ بلندی و مەزنییێیە. ڤێجا دەمێ ترس ژ ئیبراهیمی چووی ژ بەر نەخوارنا مێهڤانێن وی بۆ خوارنێ، و مزگینی ب ئیسحاق و یەعقووبی بۆ وی هاتییەدان، ئەو ما دان و ستاندن د دەر حەقا تێبرنا مللەتێ لووطی دا د گەل هنارتییێن مە

کر. هندی ئیبراهیمە گەلەک پێ ئارامە حەز ژ هندێ ناکەت لەز د عەزابدانێ دا بێتەکرن، گەلەک خۆ بۆ خودێ دشکێنت و هەوار دکەتێ، و ئەو د هەمی کارێن خۆ دا ل خودێ دزڤڕت. هنارتییێن خودێ گۆت: ئەی ئیبراهیم تو دەڤ ژ ڤێ هەڤڕکییێ بەردە و داخوازا دلۆڤانییێ بۆ مللەتێ لووطی نەکە؛ چونکی وان یا خۆ هێژای عەزابێ کری، و فەرمانا خودایێ تە هاتییە کو وان تێ ببەت، و هندی ئەون عەزابەکا نەئێتە زڤڕاندن ژ خودایێ وان دێ گەهتە وان.

ب ڤی ڕەنگی ئەو هەر سێ ملیاکەتێن خودێ یێن خۆ ئێخستینە سەر قالبێ سێ جحێلێن جوان و تازە هاتن دا خەلکێ سەدوومێ یێ کافر ببنە هیلاکێ وەکی وان خواستی، و چونکی وان مزگینییەک بۆ ئیبراهیمی ژی هەبوو، ئەو بەراهییێ هاتنە نک وی، و پشتی وان مزگینی دایێ، ئیبراهیمی پسیار کر: ئەرێ مەسەلا هەوە چییە، و خودێ هوین بۆ چ هنارتینە؟ وان گۆت: ئەم یێن هاتینە هنارتن دا مللەتێ لووطی ببەینە هیلاکێ، ئینا ئیبراهیم د گەل وان کەفتە دان و ستاندنێ، دا پشتڕاست ببت کو برازایێ وی نە ژ وانە یێن خودێ فەرمان ب تێبرنا وان دای، و پشتی وان ملیاکەتان ئیبراهیم پشتڕاست کری کو ب تنێ ئەو بۆ تێبرنا کافران یێن هاتینە هنارتن، وان دەستویری ژێ خواست و ب لایێ سەدوومی ڤە چوون..

## قاصدێن خودێ ل مالا لووطی:

دبێژن: ل ئێڤەرەکا درەنگ ئەو قاصدێن خودێ ئەوێن خۆ ئێخستینە سەر ڕەنگی سێ جحێلێن خوشکۆک گەهشتنە بەر پەڕێ باژێڕی، کچەکا لووطی بۆ ئاڤکێشانێ دەرکەفتبوو، وان سلاڤ کرێ و گۆتێ: ئەرێ ئەم دێ لووطی ل کیڤە بینین؟ دەمێ وێ هەر سێ جحێل دیتین وێ ب ڕەنگێ وان زانی ئەو دبیانینە، ترسا وێ ئەو بوو ئەگەر ئەو بێنە ناڤ باژێڕی و بێ ئەخلاقێن سەدوومێ پێ بحەسیێن بێن نەخۆشییێ بگەهیننە وان، و چونکی وێ دزانی

سەر و گرگرێن کوفرێ یا مەنعەکری کو لـووط مێڤانـان بحـەوینت، وێ گۆتـە وان: نوکـە لـووط ل مالـە، و ئـەز کچا ویمـە، ل ڤێـرێ بمیـنن و نەئێنـە نـاڤ باژێری حەتا ئەز دچم بێژمە بابێ خۆ، و وەسا چێبوو. و گاڤا لـووط ب هاتنـا وان حەسیای ئەو گەلەک تەنگاڤ بوو، بەلێ ئەو نەچار بوو بچت وان ب دزی ڤە بینتە مالا خۆ؛ دا کەس پێ نەحەسیێت.

قورئان دبێـژت: ﴿ وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ٧٧ ﴾ (هـود: ٧٧) یـەعنی: دەمـێ هنـارتیێن مـە هاتینـە نـک لـووطی هاتنا وان بۆ وی یا خۆش نەبوو و ئەو ژێ تەنگاڤ بوو؛ چونکی وی نـەدزانی کو ئەو هنارتیێن خودێنە، ڤێجا ئەو ژ بەر مللەتێ خۆ ژ وان ترسیا، و گـۆت: ئەڤە رۆژەکا دژوار و نەخۆشە. یا نەخۆش بوو چونکی ترسا وی ئەو بوو د گەل وان شەرمزار بت.

﴿ وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن قَبْلُ كَانُواْ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ٧٨ قَالُواْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِى بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ٧٩ قَالَ لَوْ أَنَّ لِى بِكُمْ قُوَّةً أَوْ ءَاوِىٓ إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ٨٠ ﴾ (هـود: ٧٨-٨٠) دەمـێ هنـارتیێن مـە هاتینـە نـک لـووطی هاتنا وان بۆ وی یا خۆش نەبوو و ئەو ژێ تەنگاڤ بوو؛ چونکی وی نـەدزانی کو ئەو هنارتیێن خودێنە، ڤێجا ئەو ژ بەر مللـەتێ خـۆ ژ وان ترسـا، و گـۆت: ئەڤە رۆژەکا دژوار و نەخۆشە. و مللـەتێ لـووطی ب غـار هاتنـە نـک وی بـۆ داخوازییا کرنا خرابییێ، و بەری هنگی وان خرابی د گەل زەلامـان دکـر، ئینـا لـووطی گۆتـە مللـەتێ خـۆ: ئەڤـە کچـێن مـنن وان مـارە بکـەن ئـەو بـۆ هـەوە پـاقژترە ژ وێ یـا هـوین دخـوازن -وی گـۆت: کچـێن مـن؛ چـونکی هـەر پێغەمبەرەک بۆ ئوممەتا خـۆ وەکی بابێیـە بـۆ عـەیالی- ڤێجـا هـوین ژ خـودێ بـترسـن و خۆ ژ عەزابا وی بپارێزن، و هوین شەرما مـن نەبـەن و تەعـداییێ

ل مێهڤانێن من نەکەن، ئەرێ ما زەلامەکێ سەرڕاست د ناڤ هەوە دا نینە، بەرێ هەوە ژ کرنا خرابییێ بدەتە پاش؟ مللەتێ لووطی گۆتنە وی: بەری نوکە ژی تە یێ زانی کو مە چو پێتڤی ب ژنان نینە، و هندی تویی تو دزانی کانێ مە چ دڤێت!

ئەگەر پسیار بێتەکرن: ئەرێ چاوا وان زانی هندەک مێڤان بۆ لووطی یێن هاتین، مادەم ئەو ب دزی ڤە هاتبوون؟ دێ بێژین: د هندەک گۆتنان دا هاتییە کو ژنا لووطی یا کافر، دەمێ زانی هندەک مێڤان بۆ زەلامێ وێ یێن هاتین، و زەلامێ وێ ئەو یێن حەوانـدین و گوهدارییا مللەتێ وێ نەکرییە، ئەو وێ مەغرەبییێ  چوو جاب گەهاندە مللەتێ خۆ کو سێ جحێلێن خوشکۆک یێن هاتینە مالا لووطی وەرنێ!!

ل ڤێرێ دو راوەستیانێن کورت د گەل ڤێ سەرهاتییێ مە هەنە:

**یا ئێکێ:** هزر بکەن بێ ئەخلاقییا ڤی مللەتی گەهشتبوو چ دەرەجە، ژنکەک (تەبەروعێ) بکەت؛ دا خەبەرەکێ ب ڤی ڕەنگی بگەهیننتە بێ ئەخلاقێن مللەتێ خۆ!

**یا دوێ:** هنگی دورست بوو بۆ زەلامێ موسلمان ژنا کافر ل نک بت، و پشتی ئیسلام هاتی بۆ دەمەکی ئەڤ شریعەتە مابوو، پاشی ئیسلامێ ئەڤ شریعەتە راکر و ئەڤ کارە حەرام کر.

دەمێ ژنا لووطی سوحبەتا مێڤانان گەهاندییە بێ ئەخلاقێن مللەتێ خۆ، د گاڤێ دا ڕەڤدەیەکا وان ب نک مالا لووطی ڤە هات، و ئەو دان و ستاندن د ناڤبەرا لووطی و وان دا چێبوو یا ئایەتا بۆری بۆ مە ڤەگێرای، و دیارە ئەو دان و ستاندنا وان ل بەر دەرێ مالێ بوو، و دەنگێ وان گەهشتە مێڤانان، لەو مێڤانان -دا کو لووطی ژ ڤی حالێ نەخۆش بیننە دەرێ- گۆتن: ﴿ قَالُواْ يَٰلُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوٓاْ إِلَيۡكَۖ فَأَسۡرِ بِأَهۡلِكَ بِقِطۡعٖ مِّنَ ٱلَّيۡلِ وَلَا يَلۡتَفِتۡ

مِنكُمۡ أَحَدٌ إِلَّا ٱمۡرَأَتَكَۖ إِنَّهُۥ مُصِيبُهَا مَآ أَصَابَهُمۡۚ إِنَّ مَوۡعِدَهُمُ ٱلصُّبۡحُۚ أَلَيۡسَ ٱلصُّبۡحُ بِقَرِيبٖ ﴿٨١﴾ (هود: ٨١) فریشتەیان گۆت: ئەی لووط هندی ئەمین ئەم هنارتییێن خودایێ تەینە وی ئەم یێن هنارتین دا ئەم وان تێ ببەین، و ئەو ناگەهنە تە، ڤێجا تو و مرۆڤێن خۆ ل دووماهییا شەڤێ ژ ڤی گوندی دەرکەڤن، و کەس ژ هەوە ل خۆ نەزڤرت؛ دا عەزابێ نەبینت و نەگەهتێ، بەلێ ژنا تە ئەوا ب کوفرێ و نفاقێ خیانەت ل تە کری ئەو دێ گەهتە وێ یا گەهشتییە مللەتێ وێ، هندی سپێدەیە ژڤانێ تێبرنا وانە، و سپێدە دەمەکێ نێزیکە.

ئەو ل بەر دەری بوون، و لووط د رێکا وان دابوو؛ دا ئەو ب ژور نەکەڤن، گاڤا لووطی راستییا وان زانی ژ نوی پشتراست بوو، و وی رێ دا ملیاکەتان کو ب نک وان کافرێن مللەتێ وی ڤە بچن، دبێژن: هنگی جبریلی چەنکێ خۆ ل ناف چاڤێن وان دا هەمی کۆرەکرن، ئەو ب لەپەقوتی زڤرینەڤە، و ئێکی دگۆتە یێ دی: ئەڤە چیە؟ ئەو چ سێرەبەندی بوو لووطی ل مە کری؟ پاشی وان ملیاکەتان گۆتە لووطی: ئەڤ شەڤە، دەمێ شەڤ بەر ب دووماهییێ ڤە دچت تو و مرۆڤێن مالا خۆ ژ بازێری دەرکەڤن، ژنا تە تێ نەبت، ئەو بلا بمینت، دا د گەل خەلکێ بازێری بچتە هیلاکێ و ژڤانێ تێبرنا وان سپێدەیە، ڤێجا کەس ژ هەوە خۆ گیرۆ نەکەت و نەزڤرت، ئەگەر ئەو ژی دێ مینتە د گەل وان.. و لووطی گۆتنا وان ب جهئینا، و ئەو و خەلکێ مالا خۆ دەرکەفتن.

### تێبرنا مەزن:

دەمێ لووط ژ مللەتێ خۆ بێ هیڤی بووی وی دوعا ژ خودایێ خۆ کر و گۆت: خودایێ من، تو من و مرۆڤێن من ژ وێ گونەها کرێت بپارێزە یا مللەتێ من دکەت، و مە ژ وێ عەزابێ ژی بپارێزە یا کو تو دێ ب سەر وان دا ئینی. هنگی خودێ دوعایا وی بۆ ب جهئینا، و ئەو و مرۆڤێن وی و هەر

کەسەکێ باوەری ب گازییا وی ئینای ڕزگارکرن. گاڤا بوویە سپێدە ژڤانێ تێبرنا مللەتێ کافر هات، خودێ وەسا حەز کر بەر ژ عەسمانی -وەکی بارانێ- ل وان ببارن و ئەو پێ تێ بچن: ﴿ فَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا جَعَلۡنَا عَٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمۡطَرۡنَا عَلَيۡهَا حِجَارَةٗ مِّن سِجِّيلٖ مَّنضُودٖ ۝٨٢ مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَۖ وَمَا هِيَ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ بِبَعِيدٖ ۝٨٣ ﴾ (هود: ٨٢-٨٣) فریشتەیان گۆت: ئەی لووط هندی ئەمین ئەم هنارتییێن خودایێ تەینە وی ئەم یێن هنارتین دا ئەم وان تێ ببەین، و ئەو ناگەهنە تە، ڤێجا تو و مرۆڤێن خۆ ل دووماهییا شەڤێ ژ ڤی گوندی دەرکەڤن، و کەس ژ هەوە ل خۆ نەزڤرت؛ دا عەزابێ نەبینت و نەگەهتێ، بەلێ ژنا تە ئەوا ب کوفر و نفاقێ خیانەت ل تە کری ئەو دێ گەهتە وێ یا گەهشتییە مللەتێ وێ، هندی سپێدەیە ژڤانێ تێبرنا وانە، و سپێدە دەمەکێ نێزیکە. ڤێجا دەمێ فەرمانا مە ب هاتنە خوارا عەزابێ ل سەر وان هەمییان هاتی مە ژۆرییا وی گوندێ ئەو لێ دژیان کرە ژێری و دەرنشیفکر، و مە ئەو بەرێن ژ تەقنا ڕەق و هشک هاتینە دورستکرن ل وان باراندن. ئەو بەر ب ڕێزکری بوون، و ل نک خودایێ تە ددەسنیشانکری بوون نە وەکی بەرێن عەردی بوون، و ئەڤ بەرێن خودێ ل مللەتێ لووطی باراندین ژ کافرێن قورەیشییان د دویر نینن کو ل وان ژی بێنە باراندن.

خودێ فەرمان ل جبریلی کر هەر حەفت باژێرێن وان ب گوند ڤە راکەتەڤە، حەتا دگەهینتە بەر عەسمانی، پاشی دورنشیڤ بکەت، و بەران لێ ببارینت، و کتێ ژ وان نەهێلت، و جبریلی فەرمان ب دورستی ب جهئینا. و دبێژن: شوینوارێن باژێر و گوندێن مللەتێ لووطی دکەڤنە د بن وێ دەریایێ ڤە یا دبێژنێ: (دەریایا لووطی) یان: (دەریایا مری)، و هنگی ئەڤ جهە یێ هشک بوو، و زانایێن شوینواران دبێژن: ژ نیشانان وەسا دئێتە زانین کو د بن ئاڤا دەریایا مری ڤە شوینوارێن هندەک گوند و باژێران هەنە، تشتێ

هندێ دگەهینت کو ل دەمەکی ئەڤ عەردە یێ هشک بوو. و هندەک دبێژن: ژ بەر وێ هژیانا ب عەردی کەفتی دەمێ مللەتێ لووطی چوویە هیلاکێ ئاڤ ژ عەردی زا، و وەکی گۆلەکا مەزن چێبوو، و دووماهییێ بوو ئەڤ دەریایە یا نوکە ئەم دبینن.

## دووماهییا لووطی:

پشتی پێغەمبەرێ خودێ لووط و بنەمالا خۆ ژ دەڤەرا سەدوومێ دەرکەفتین، کیڤە چوون؟ وچ ب سەری هات؟

ئەڤ چەندا هە قورئانێ بۆ مە نەگۆتییە، د حەدیسەکا دورست دا یا (حاکم) ژ (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت هاتییە کو لووط دەمێ ژ باژێرێ خۆ دەرکەفتی ئەو و سێ کچێن خۆ ب تنێ دەرکەفتبوون (هەمی بنەمالا وی ئەڤە بوون) و کو وی قەستا دەڤەرا شامێ کر، و ب رێڤە کچا وی یا مەزن مر، پاشی پشتی چەند قویناغەکان کچا وی یا بچویک ژی مر، و ئەو د گەل کچا خۆ یا ناڤێ ب تنێ ما. و دویر نینە وی قەستا شامێ کر بت؛ دا بچتە نک مامێ خۆ ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن-.

ل دۆر مرنا لووطی، کانێ ل کیڤە بوو؟ و کانێ ژیێ وی چەند بوو دەمێ مری؟ ئەڤە مە نەزانییە؟[1]

(١) د (سفر التكوين) دا هژمارا (١٩) بێبەختییەکا مەزن ب پێغەمبەرێ خودێ لووطی و کچێن وی ڤە هاتییە رادان، کو هەردو کچێن وی ئەو سەر خۆش کر، و ئێکا هند کر کو ئەو خرابییێ د گەل وان بکەت!! تشتێ هندێ د گەهینت کو ئەڤ کتێبە ب دەستێن هندەک مرۆڤێن نەزان یا هاتییە نڤیسین، ئەو کتێبا خودانێن وێ دبێژنێ: کیتابا پیرۆز!

## سەرهاتییا شوعەیبی

## -سلاڤ لێ بن-

دەهـ جاران ب ئاشکەرایی ناڤێ ڤی پێغەمبەری د قورئانێ دا هاتییە، و سەرهاتییا وی د گەل مللەتێ وی د چار سوورەتێن قورئانێ دا هاتییە[١]، و ئەو پێغەمبەرەکە دەمێ مرۆڤ ئەڤرۆ سەرهاتییا وی دخوینت هزر دکت هەر وەکی ئەو بۆ مرۆڤێن جیهانا مە یا ئەڤرۆ یێ هاتییە هنارتن؛ چونکی ئەو خواری و وەربادانێن شوعەیبی دخواست چارەسەر بکەت هەر ئەو گرفتارینە یێن جیهانا مە یا ئەڤرۆ ژێ دنالت.

ڤێجا یا فەرە ئەم ب هزرەکا ڤەکری سەرهاتییا ڤی پێغەمبەری ژی بخوینین؛ دا بۆ خۆ دەرس و عیبرەتان ژێ وەربگرین.

### شوعەیب کی بوو؟ و کەنگی ژیابوو؟

د دەر حەقا نەسەبا شوعەیبی دا -سلاڤ لێ بن- گەلەک گۆتنێن ژێکجودا هەنە، و نە د قورئانێ و نە د حەدیسێن دورست دا چو گۆتن ل دۆر نەسەبا وی نەهاتینە، و ئەو تەوراتا نوکە ل بەر دەست ژی چو بەحسێ شوعەیبی تێدا نینە.

هندەک دیرۆکڤان دبێژن: شوعەیب نەڤیچرکێ کورێ ئیبراهیمییە ئەوێ دبێژنێ: (مەدیەن). زانایێ ناڤدار (ئبن عەساکر) دبێژت: ((دبێژن: دەیکا شوعەیبی -یان پیرا وی- کچا لووطی بوو..))، و ل جهەکێ دی ژ تاریخا خۆ (ئبن عەساکر) ژ (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت کو شوعەیب پشتی یووسفی بوو.

---

(١) ئەو سوورەت ئەڤەنە: (الأعراف، الشعراء، هود، العنكبوت).

هندەکێن دی دبێژن: شوعەیب زاڤایێ لووطی ب خۆ بوو، و ل سەردەمێ ئیبراهیمی ژیابوو، و ژ وان بوو یێن باوەری پێ ئینای، و د گەل وی مشەختبووینە شامێ.

و چونکی چو دەلیلێن بنبڕ د دەست مە دا نینن ئەم نەشێین چو ژ ڤان گۆتنان دورست دەربێخین، یان (تەرجیح) بکەین.. بەلێ هەر چاوا بت تشتێ مسۆگەر ئەوە شوعەیب پشتی لووطی ب دەمەکێ نە یێ درێژ هاتبوو هنارتن؛ چونکی قورئان ژ زار دەڤێ شوعەیبی ڤەدگوهێزت کو وی مللەتێ خۆ ژ وێ دووماهیییێ ترساندبوون یا ب سەرێ مللەتێ لووطی هاتی ئەوێ نەیێ دویر ژ وان، وەکی دبێژت: ﴿وَيَٰقَوۡمِ لَا يَجۡرِمَنَّكُمۡ شِقَاقِيٓ أَن يُصِيبَكُم مِّثۡلُ مَآ أَصَابَ قَوۡمَ نُوحٍ أَوۡ قَوۡمَ هُودٍ أَوۡ قَوۡمَ صَٰلِحٖۚ وَمَا قَوۡمُ لُوطٖ مِّنكُم بِبَعِيدٖ ٨٩﴾ (هود: ٨٩).

و ژ بەر ڕەوانبێژییا شوعەیبی یا بەرچاڤ و زیرەکییا وی د ئاخفتنێ دا ژ هندەک زانایێن صەحابییان دئێتە ڤەگوهاستن کو شوعەیب ب ناسناڤێ: خوتبەخوینێ پێغەمبەران (خطيب الأنبياء) دئێتە ناسین.

چو زانینێن وەسا د دەر حەقا شوعەیبی دا بەری ببتە پێغەمبەر د دەست مە دا نینن، کانێ کەنگی و ل کیڤە هاتییە سەر دنیایێ، و ژییێ وی چەند بوو دەمێ ئەو بوویە پێغەمبەر.. ئەڤە مە نەزانییە.

## مللەتێ شوعەیبی:

د پتر ژ جهەکی دا دەمێ خودایێ مەزن بەحسێ وی مللەتی دکەت یێ شوعەیب بۆ هاتییە هنارتن ب ئاشکەرایی بەرچاڤ دکەت کو ئەو مللەت خەلکێ مەدیەنێ بوون.. وەکی گۆتی: ﴿وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ وَلَا تَنقُصُواْ ٱلۡمِكۡيَالَ وَٱلۡمِيزَانَۖ إِنِّيٓ أَرَىٰكُم بِخَيۡرٖ وَإِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيۡكُمۡ عَذَابَ يَوۡمٖ مُّحِيطٖ ٨٤﴾ (هود: ٨٤). و د جهەکێ دی دا خودایێ مەزن مللەتێ شوعەیبی ب سالۆخەتێ: (أصحاب الأيكة) یەعنی: خودانێن دارا

مـەزن، یـان خـودانـێـن وی جـهـێ ب دار و بار، ددەتە نیاسین وەکـی دبێـژت: ﴿ كَذَّبَ أَصۡحَٰبُ لۡـَٔيۡكَةِ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ۝١٧٦ إِذۡ قَالَ لَهُـمۡ شُـعَيۡبٌ أَلَا تَتَّقُـونَ ۝١٧٧ ﴾ (الشـعراء: ١٧٦-١٧٧).

و هنـدەک دیرۆکـزان دبێـژن: خـودێ ئـەڤ ناسـناڤە بـۆ مللـەتێ شـوعەیبی دانایە چونکی ل وەلاتێ وان دارەکا مەزن و ب خەمل هەبوو وان پەرسـتن بۆ دکر و ب چاڤەکێ پیرۆز بەرێ خۆ ددایێ.

و (مەدیـەن) وەکـی زانـاییێن جـوغرافییێ دبێـژن: بـاژێڕەک بـوو دکەفتـە نێزیکـی کەنـداڤێ (العقبـە) د ناڤبـەرا (حجـاز) و (فلسـطینێ) دا[1]، و خەلکێ ڤی جهی یێن عەرەب[2] ناڤێ خۆ ژ ناڤێ باژێڕێ خۆ وەرگرتبوو، لـەو دگۆتنێ: ئویجاخا مەدیەن.

## بناخەییێن گازییا شوعەیبی:

خودایێ مەزن بەنییێ خۆ یێ چاک شوعەیب بۆ خەلکێ مەدینێ یێ کـافر هلبـژارت؛ دا ئـەو بـەرێ وان بدەتـە ڕێکـا خـودێ یـا ڕاسـت و دورسـت، ڕێکـا تەوحیـدێ، و وان ژ شـرکێ و صەنەمپەرێسـییێ بدەتـە پـاش.. و گازییـا شوعەیبی ژی خەلـەکەکا بەرچاڤە د زنجیرا گازییا حەق دا، گازییا (لا إلـە إلا اللە).

---

(١) ئەڤ باژێڕە ئەو بوو یێ پشتی هنگی ب چەند سەد سالەکان مووسا پێغەمبـەر -سلاڤ لـێ بـن- هـاتییێ دەمـێ ژ ترسـێن فیرعـەونی دا ڕەڤـی پشـتی کـو زەلامـەکێ وی بـێ دەسـتی کوشتی.. وەکی دێ د سەرهاتییا مووسای دا ڤەگێڕین ئەگەر خودێ حەز بکەت.

(٢) دەمێ مە سەرهاتییا هوودی -سلاڤ لـێ بـن- ڤـەگێڕای، مـە ئـەو حـەدیس ئینـابوو یـا (ئـبن حبان) ژ (ئەبوو ذەرری) ڤەدگوهێزت ئەوا تێدا هاتی کو پێغەمبەر -سلاڤ لـێ بـن- بەحسـێ وان پێغەمبەران دکەت یێن ژ عەرەبان هاتینە هلبژارتن و دبێژت: ئەو چارن هوود و شـوعەیب و صالح و پێغەمبەرێ تە ئەی ئەبوو ذەر.

و مرۆڤ دەمێ سەرهاتییا شوعەیبی د قورئانێ دا دخوینت دشێت چار بناخەیێن سەرەکی بۆ گازییا وی بدانت، ئەو ژی ئەڤەنە:

**بناخەیێ ئێکێ:**

تەوحیدا خودێ د (خودایینی) و (پەرستنێ) دا، کو بناخەیێ سەرەکی یێ گازییا ئیسلامییە، گازییا هەمی پێغەمبەران.. خودایێ مەزن دەمێ سەرهاتییا شوعەیبی د گەل مللەتێ وی ڤەدگوهێزت، دبێژت: ﴿ وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ﴾ (الأعراف: ٨٥) یەعنی: مە بۆ ئویجاخا مەدیەن برایێ وان شوعەیب -سلاڤ لێ بن- هنارتبوو، ئینا وی گۆتە وان: ئەی مللەتێ من عەبدینییا خودێ ب تنێ بکەن؛ چونکی ژ وی پێڤەتر هەوە چو خودایێن دی یێن هێژای پەرستنێ نینن.

و دبێژت: ﴿ كَذَّبَ أَصْحَٰبُ لْـَٔيْكَةِ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٦﴾ إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٧﴾ إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٨﴾ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٧٩﴾ ﴾ (الشعراء: ١٧٦-١٧٩) خودانێن وی عەردێ ب دار و بار پێغەمبەرێ خۆ شوعەیب درەوین دەرێخست، دەمێ شوعەیبی گۆتییە وان: ئەرێ ما هوین ژ عەزابا خودێ ناترسن کو ئەو هەوە سەرا گونەهێن هەوە عەزاب بدەت؟ هندی ئەزم ئەز ژ نک خودێ بۆ هەوە یێ هاتیمە هنارتن دا بەرێ هەوە بدەمە هیدایەتێ، و ئەز پارێزەرێ وێ وەحییێمە یا خودێ بۆ من هنارتی، ڤێجا هوین ژ عەزابا خودێ بترسن، و دویکەفتنا وێ هیدایەتێ بکەن یا ئەز ژ نک خودێ بۆ هەوە پێ هاتیم.

و هەر چەندە ئەو خرابکارییێن کو د ناڤ مللەتێ شوعەیبی دا هەین گەلەک بوون، و فەسادێ پترییا لایێن ژینا وان ڤەگرتبوو ژی، بەلێ وی ژی وەکی هەمی پێغەمبەرێن دی ژ فەسادا عەقائدی دەست پێ کر، ل دەستپێکێ وی خودێ ب ڕەنگەکێ دورست ب مللەتێ خۆ دا ناسینێ؛ چونکی وی دزانی ئەو مللەتێ بیر و باوەرەکا خراب د دەر حەقا خودێ دا هەبت هەمی لایێن

ژینا وی یێن دی دێ خراب بن. شوعەیبی نەگۆته مللەتێ خۆ: باوەرییێ بینن کو خودێ یێ هەی، و ئەو ڤێ دنیایێ ب رێڤە دبەت؛ چونکی وان ئەڤ باوەرییە هەبوو.. شوعەیبی گۆت: پەرستنا خودێ بکەن؛ چونکی هەوە ژ وی پێڤەتر چو خوداییێن دی نینن. گرفتارییا وان د ڤێرێ را بوو: وان باوەری ب (ربووبییەت) و خوداینییا خودێ هەبوو، بەلێ وان هندەک رەنگێن عیبادەتی وەکی: دوعا و هەوارکرنێ، و هیڤی خواستنێ، و مافێ شریعەت دانانێ.. بۆ هندەک (خوداییێن دی) ژی پێشکێش دکرن، ڤێجا ڤێ چەندا هە ئەو ژ خانەیا (ئیسلامێ) دەرێخستن و هێژای ناڤێ (شرکێ) کرن، و شوعەیبی دیت یا فەر ئەوە ئەو بەری هەر تشتەکی ڤێ (ئنحرافا) وان سەرراست بکەت؛ دا پشتی هنگی ئەو ئامادە ببن کو گۆتنا حەق وەرگرن.

**بناخەیێ دووێ:**

گرێدانا دەولەتێ و پەیوەندییێن سیاسی و جڤاکی و مالی ب دینێ خودێ ڤە، و بنەجهکرنا رامانا عیبادەتی یا بەرفرەهـ د هزر و بیرێن خەلکی دا. شوعەیبی چ گۆتە مللەتێ خۆ؟

قورئان دبێژت: ﴿ وَإِلَىٰ مَدۡيَنَ أَخَاهُمۡ شُعَيۡبٗاۚ قَالَ يَٰقَوۡمِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرُهُۥۖ قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ ﴾ (الأعراف: ٨٥) شوعەیبی گۆتە وان: ئەی مللەتێ من، عەبدینییا خودێ ب تنێ بکەن؛ چونکی ژ وی پێڤەتر هەوە چو خوداییێن دی یێن هێژای پەرستنێ نینن، ب راستی نیشانەکا ئاشکەرا ژ خودایێ هەوە ل سەر راستییا وێ یا ئەز بۆ هەوە پێ هاتیم هاتییە، ئەڤە بناخەیێ ئێکێ بوو: تەوحیدا خودێ د پەرستنێ دا.. پاشی گۆت: ﴿ قَدۡ جَآءَتۡكُم بَيِّنَةٞ مِّن رَّبِّكُمۡۖ فَأَوۡفُواْ ٱلۡكَيۡلَ وَٱلۡمِيزَانَ وَلَا تَبۡخَسُواْ ٱلنَّاسَ أَشۡيَآءَهُمۡ وَلَا تُفۡسِدُواْ فِي ٱلۡأَرۡضِ بَعۡدَ إِصۡلَٰحِهَاۚ ذَٰلِكُمۡ خَيۡرٞ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ٨٥ ﴾ (الأعراف: ٨٥) ڤێجا هوین مافێ مرۆڤان ب رەنگەکێ پێکهاتی بدەنێ و پیڤان و کێشانێ

ب تمامی پێک بینن، و هوین چویێ ژ مافێ وان ب زۆرداری کێم نەکەن، و هوین  ب کوفر و زۆرداریێ خرابکاریێ د عەردی دا نەکەن پشتی کو ئەو ب شریعەتێن پێغەمبەرێن بەرێ -سلاڤ لێ بن- چاک بووی. ئەڤە یا من بەرێ هەوە دایێ د دنیایێ و ئاخرەتێ دا بۆ هەوە چێترە، ئەگەر هوین باوەرییێ ب وێ بینن یا ئەز بەرێ هەوە ددەمێ، و کاری ب شریعەتێ خودێ بکەن.. ئەڤە بناخەیێ دووێ.

و یا ئاشکەرایە کو ئێک ژ پێتڤییێن تەوحیدا خودێ د پەرستنێ دا ئەوە مرۆڤ د هەمی کار و بارێن ژینا خۆ دا خۆ ب دەست ئەمرێ خودێ ڤە بەردەت، و عیبادەت -وەکی زانایێ ناڤدار (ئبن تەیمیە) دبێژت - ناڤەکێ کۆمکەرە بۆ هەر تشتەکێ خودێ حەز ژێ بکەت و یێ پێ ڕازی بت ژ گۆتن و کریارێن ئاشکەرا و نەپەنی.

شوعەیبی، پشتی مللەتێ خۆ ل تەوحیدێ هشیارکری، ئاگەهدارییا وان کر کو ژ پێتڤییێن ب جهئینانا ڤێ تەوحیدێیە ئەو سەر و بەرێ ژینا خۆ ب هەمی ڤە ب مەنهەجێ خودێ ڤە گرێ بدەن؛ چونکی دینێ خودێ یێ دورست کانێ چاوا بۆ هندێ هاتییە دا پەیوەندییێن مرۆڤی د گەل خودایێ وی دورست بکەت، وەسا یێ هاتی دا پەیوەندییێن مرۆڤی د گەل مرۆڤان ژی ڕێک بێخت و دورست بکەت، و عەبدینییا مرۆڤی بۆ خودێ هندێ دخوازت مرۆڤ جڤاکا خۆ (ژ لایێ سیاسی و جڤاکی و ئابۆری ڤە) ل سەر بناخەیێ ئیسلامێ ڕێک بێخت و دورست بکەت.

ژ بەر ڤێ چەندێ شوعەیبی باوەری و نەباوەرییا مللەتێ خۆ ب هندێ ڤە گرێدا کانێ ئەو چەند دێ پێگیرییێ ب فەرمانا خودێ کەن د ڤێ مەسەلا (مالی) دا یا مللەتێ وی هەوجەیی پێ هەی، شوعەیبی گۆت: ئەی مللەتێ من! هوین مافێ مرۆڤان ب ڕەنگەکێ پێکهاتی بدەنێ و پیڤان و کێشانێ

ب تمامی پێک بینن، و چویێ ژ مافێ وان کێم نەکەن، و ب کوفر و زۆرداریێ خرابکاریێ د عەردی دا نەکەن، ئەگەر هوین د خودان باوەر بن دێ ڤێ کەن یا ئەز دبێژمە هەوە.

مللەتێ شوعەیبی چ بەرسڤ کرە د دەستان دا؟

قورئان دبێژت: ﴿ قَالُواْ يَٰشُعَيْبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأْمُرُكَ أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوْ أَن نَّفْعَلَ فِىٓ أَمْوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلْحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ﴿٨٧﴾ ﴾ (هود: ٨٧) وان گۆت: ئەی شوعەیب ئەرێ ئەو نڤێژا تو دکەی فەرمانێ ل تە دکەت کو ئەم پەرستنا وان صەنەمان بهێلین یێن بابێن مە پەرستن بۆ دکر، یان ئەم وان فەند و فێلێن مە دڤێن د مالێ خۆ دا بکەین؟ و وان بۆ ترانەپێکرن گۆتە وی: ب ڕاستی هندی تویی تو مرۆڤەکێ ئارام و سەرڕاستی.

هەر ئەو گۆتنە یا حەتا ئەڤرۆ ژی داخوازکەرێن (علمانییەتێ) دبێژنە خودان باوەران: ئەرێ دینداریا هەوە شۆلە ژ سیاسەت و ئابۆرا مەیە؟ دین ل کیڤە و سیاسەت و ئابۆر ل کیڤە!

**بناخەیێ سییێ:**

بەرگریا هەمی ڕەنگێن زۆرداریێ، و ب تایبەتی زۆرداریا خودانێن مالی ل هەژار و بەردەست تەنگان.. ئەو مللەتێ شوعەیب بۆ هاتی تشتێ ژ هەمییان طەبیعیتر د ناڤ دا زولم و زۆرداری بوو، چ ئەو زۆرداری بت یا مەزن و کاربدەستان ل مللەتی دکر، چ ئەو بت یا زەنگین و دەولەمەندان ل هەژاران دکر.. بازارا وان ل سەر حیلێ و ڕیبایێ و کەیسێ یا ڕاوەستای بوو، تەرازییێن وان هەردەم د خوار و ڤیچ بوون، ئەگەر ئێک ژ وان تشتەک کڕیبا ب عەلبەکێ دپیڤا، و ئەگەر فرۆتبا ب عەلبەکا دی دپیڤا، بەرێ وان بەس ل هندێ بوو بەریکێن خۆ تژی بکەن ژ وێرێ وێڤە مللەت بمینت یان بمرت ئەو گرفتاریا وان نەبوو!

شوعەیبی بیاڤەکێ بەرفرەهـ ژ گازییا خۆ دا ڤێ مەسەلا گرنگ ئەوا قەت یا دویر نە ژ مەسەلا باوەرییا ب خودێ، وی گۆتە مللەتێ خۆ: ((هوین مافێ هەمی مرۆڤان ب ڕەنگەکێ پێکهاتی و دورست بدەنێ، و پیڤان و کێشانێ ب تمامی پێک بینن، و حیلێ ل ئێک و دو نەکەن، و هوین ب کوفرێ و زۆرداریییێ خرابکاریییێ د عەردی دا نەکەن، ئەڤە یا من بەرێ هەوە دایێ د دنیایێ و ئاخرەتێ دا بۆ هەوە چێترە، ئەگەر هوین باوەرییێ ب وی دینی بینن یێ ئەز بەرێ هەوە ددەمێ، و هوین ل سەرێن ڕێکان نەڕوینن گەفا ب کوشتنێ ل خەلکی بکەن دا ئەو مالێ خۆ بدەنە هەوە، ئەڤە زۆرداریییە، و هوین بەرێ خەلکی ژ ڕێکا خودێ نەدەنە پاش. و هوین بیرا خۆ ل قەنجییا خودێ بینن ڤە دەمێ هژمارا هەوە یا کێم ئینا وی هوین زێدەکرن، و مال و عەیال دا هەوە، ڤێجا ب ڤێ چەندێ هوین سەرفەراز بوون و ب هێزکەفتن، و بەرێ خۆ بدەنێ کانێ دووماهییا خرابکاران د عەردی دا یا چاوا بوو، و چ تێچوون و نەمان هاتە سەرێ وان؟ ئەی مللەتێ من! هوین مافێ مرۆڤان د پیڤان و کێشانێ دا کێم نەکەن، هندی ئەزم ئەز دبینم هوین د ژینەکا بەرفرەهـ و دەولەمەند دا دژین، و هەوە چو منەت ب هندێ نینە هوین حیلێ ل ئێک و دو بکەن، نێ ژ بەر کێمکرنا هەوە بۆ کێشان و پیڤانان ئەز دترسم عەزابا ڕۆژەکا وەسا ب سەر هەوە دا بێت کو دۆرێ ل هەوە بگرت و هوین ژێ قورتال نەبن..

ئەی مللەتێ من! ئەو مفایێ حەلال یێ بۆ هەوە دمینت پشتی هوین کێشان و پیڤانێ ب دورستی پێک بینن بۆ هەوە چێترە ژ وی مالێ حەرام یێ هوین ب حیلە ب دەست خۆ دئێخن، ڤێجا ئەگەر ب دورستی هەوە باوەری ب خودێ هەبت، هوین دێ پێگیرییێ ب فەرمانا وی کەن و خۆ ژ زۆرداریییێ دەنە پاش)).

**بناخەیێ چارێ:**

پەروەردەکرنا خەلکی ب ڕێکا پەیداکرنا نموونەیێن چاک بۆ چاڤلێکرنێ، و ئاشکەرایە کو نموونەیێن ژ هەمییان تمامتر د ناڤ مرۆڤان دا ئەو پێغەمبەرن یێن خودێ بۆ بەنییێن خۆ دهنێرت.

شوعەیب ئێک ژ خەلکێ مەدیەنێ بوو، و وی ژی وەکی پتریا خەلکێ بازێڕی مالەکێ بۆش هەبوو، و خودێ هند دابوویێ کو ئەو ژی وەکی وان بازرگانییێ ب مالێ خۆ بکەت، ئایەتا (٨٨)ێ ژ سوورەتا (هوود) ژ زار دەڤێ شوعەیبی ڤەدگوهێزت کو وی گۆتە مللەتێ خۆ: ((ئەی مللەتێ من، هوین چ دبێژن ئەگەر ئەز ل سەر ڕێکەکا ئاشکەرابم ژ خودایێ خۆ د وێ گازییێ دا یا ئەز دگەهینمە هەوە، کو هوین پەرستنا خودێ ب تنێ بکەن، و حیلێ د مالی دا نەکەن؟ و هوین دزانن کو خودێ ژ کەرەما خۆ رزقەکێ بەرفرەهـ و حەلال و باش یێ دایە من؟ و من نەڤێت ئەز هەوە ژ تشتەکی بدەمە پاش، پاشی ئەز ب خۆ د پشت هەوە ڕا بچم وی تشتی بکەم، و من ب ڤی کارێ خۆ هەما ب تنێ باشی و چاککرن دڤێت و چو ددی نە..)).

یەعنی: هەر وەکی شوعەیبی دڤیا بێژتە وان: هوین هزر نەکەن ئەزێ دبێژمە هەوە خۆ ژ حیلێ بدەنە پاش؛ دا فایدێ سویکی هەمی بۆ من بمینت، ڕاستە ئەز ژی وەکی هەوە یێ خودان مالم، بەلێ ئەو فەرمانا خودێ یا ئەز ل هەوە دکەم ئەز ب خۆ بەری هەوە د مالێ خۆ دا ب جهـ دئینم.. شوعەیبی ئەڤە گۆت، و ئەڤە کر، لەو چو هەڤڕکێن وی نەشیا مەجالێ طانێ ببینت و بێژت: شوعەیبی دڤێت مە بخاپینت دا بازار بۆ وی بمینت!

**بەرسڤا مللەتێ شوعەیبی:**

ئەڤە گازییا شوعەیبی بوو، و وەکی یا ئاشکەرا گازییا وی د خێرا وان هەمییان دابوو، بەلێ د گەل هندێ ژی بەرسڤا وان بۆ شوعەیبی بەرسڤەکا

کرێت و نە ژ هەژی بوو، ل دەستپێکێ وان گوهێن خۆ ژ گازییا وی گرتن، و ب دورستی گوهداری بۆ نەکر، بۆچی؟ هێجەتا وان ئەڤە بوو: ئەو دینێ شوعەیب پێ هاتی تشتەکێ نوییە، و ل سەر دەمێ باب و باپیرێن وان نەبوو، قورئان ژ زار دەڤێ وان ڤەدگوهێزت:

﴿ قَالُواْ يَٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيرًا مِّمَّا تَقُولُ ﴾ (هود: ٩١) وان گۆت: ئەی شوعەیب ئەم د گەلەکێ ژ وێ ناگەهین یا تو دبێژی؛ چونکی تشتەکێ نوییە ل بەر مە.

پاشی گاڤا وان دیتی شوعەیب ل گازییا خۆ یێ مجدە، وان ژ بێبەختی گۆتێ: تو مرۆڤەکی سێرەبەندییا ل تە هاتییەکرن، ﴿ قَالُوٓاْ إِنَّمَآ أَنتَ مِنَ ٱلْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٥﴾ وَمَآ أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿١٨٦﴾ فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾ ﴾ (الشعراء: ١٨٥-١٨٧) وان گۆت: هندی تویی ئەی شوعەیب، هەما تو ژ وانی یێن سێرەبەندییێ کارەکێ دژوار تێکری، و عەقل بۆ نەهێلای، و هەما تو ژی وەکی مە مرۆڤی، ڤێجا چاوا پێغەمبەرینی بۆ تە ب تنێ دێ ئێت؟ و هەما هەمی هزرا مە ئەوە کو تو د ڤێ گۆتنا خۆ دا ژ درەوینانی. ڤێجا ئەگەر تو ڕاست دبێژی کو تو پێغەمبەری، پا کانێ دوعایەکێ ژ خودێ بکە دا ئەو پرتێن عەزابێ ژ عەسمانی ب سەر مە دا بینت و مە ببرینت.

و تشتێ ژ هەمییان غەریبتر ل بەر وان ئەو بوو شوعەیبی دخوازت سیاسەتا وان یا ئابۆری ژی ل دویڤ مەنهەجەکێ خودایی بت:

﴿ قَالُواْ يَٰشُعَيْبُ أَصَلَوٰتُكَ تَأْمُرُكَ أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ ءَابَآؤُنَآ أَوْ أَن نَّفْعَلَ فِىٓ أَمْوَٰلِنَا مَا نَشَٰٓؤُاْ إِنَّكَ لَأَنتَ ٱلْحَلِيمُ ٱلرَّشِيدُ ﴿٨٧﴾ ﴾ (هود: ٨٧) وان گۆت: ئەی شوعەیب ئەرێ ئەو نڤێژا تو دکەی فەرمانێ ل تە دکەت کو ئەم پەرستنا وان صەنەمان بهێلین یێن بابێن مە پەرستن بۆ دکر، یان ئەم وان فەند و فێلێن مە دڤێن

د مالێ خۆ دا بکەین؟ و وان بۆ ترانە گۆتە وی: ب راستی هندی تویی تو مرۆڤەکێ ئارام و سەرراستی.

و گەفا وان بۆ شوعەیبی و دویکەفتیێن وی یا ئاڤاکری بوو ل سەر دو (ئیجرائاتێن دژوار):

**یا ئێکێ:** دەربێخستنا ژ وەلاتی و نەفیکرن: ﴿ قَالَ ٱلْمَلَأُ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ لَنُخْرِجَنَّكَ يَٰشُعَيْبُ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَآ أَوْ لَتَعُودُنَّ فِى مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَٰرِهِينَ ﴿٨٨﴾ ﴾ (الأعراف: ٨٨) وان رێبەر و مەزنێن خۆ ژ باوەری ئینانا ب خودێ و دویکەفتنا پێغەمبەرێ وی شوعەیبی -سلاڤ لێ بن- مەزنتر دیتی ژ مللەتێ شوعەیبی گۆتن: ئەی شوعەیب سویند بت ئەم تە و هەچییی د گەل تە باوەری ئینای ژ گوندێ خۆ دەربێخین، یان ژی هوین دێ ل دینێ مە زڤرن، شوعەیبی ب مەندەهۆشی ڤە گۆت: ئەرێ ئەم دویکەفتنا هەوە د دینێ هەوە یێ پویچ دا بکەین، ئەگەر خۆ مە نەڤێت ژی ژ بەر کو ئەم دزانین ئەو دینەکێ پویچە؟

**یا دووێ:** بەر لێ باراندن: ﴿ قَالُوا۟ يَٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيرًا مِّمَّا تَقُولُ وَإِنَّا لَنَرَىٰكَ فِينَا ضَعِيفًا ۖ وَلَوْلَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنَٰكَ ۖ وَمَآ أَنتَ عَلَيْنَا بِعَزِيزٍ ﴿٩١﴾ ﴾ (هود: ٩١) وان گۆت: ئەی شوعەیب، ئەم د گەلەکێ ژ وێ ناگەهین یا تو دبێژی، و هندی ئەمین ئەم تە د ناڤ خۆ دا لاواز دبینین و تو نە ژ مەزن و سەرۆکێن مەیی، و ئەگەر ژ بەر ئویجاخا تە نەبا -کو ئەو ژی ل سەر دینێ وان بوون- ئەم دا بەران ل تە بارینین، و تە چو رێز و بهایێ خۆ ل نک مە نینە.

### ئەنجامێ هەڤرکییێ:

دەمێ شوعەیبی ملل‌ەتێ خۆ ژ دووماهییا بێ ئەمرییا خودێ دترساند، وان دگۆتێ: ﴿ فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿١٨٧﴾ ﴾ (الشعراء: ١٨٧) شوعەیب! کانێ دوعایەکێ ژ خودێ بکە دا ئەو پرتێن

عەزابێ ژ عەسمانی ب سەر مە دا بینت و مە ببرینت، ئەگەر تو ژ ڕاستگۆیانی کو خودێ دێ عەزابێ ب سەر مە دا ئینت.

و گاڤا بێ منەتییا وان گەهشتییە ڤی حەددی شوعەیبی گۆتە وان: ﴿ وَيَٰقَوۡمِ ٱعۡمَلُواْ عَلَىٰ مَكَانَتِكُمۡ إِنِّي عَٰمِلٞۖ سَوۡفَ تَعۡلَمُونَ مَن يَأۡتِيهِ عَذَابٞ يُخۡزِيهِ وَمَنۡ هُوَ كَٰذِبٞۖ وَٱرۡتَقِبُوٓاْ إِنِّي مَعَكُمۡ رَقِيبٞ ﴿٩٣﴾ ﴾ (هود: ٩٣) ئەی مللەتێ من هەر کارەکێ ژ هەوە بێت هوین د جهێ خۆ دا بکەن، هندی ئەزم ئەز دێ ل سەر ڕێکا خۆ کاری کەم و بەرێ هەوە دەمە تەوحیدێ، پاشی هوین دێ زانن کانێ کی ژ مە عەزابەکا وەسا دێ ب سەری ئێت کو وی شەرمزار بکەت، و کانێ کی ژ مە د گۆتنا خۆ دا یێ درەوینە، ئەز یان هوین؟ و هوین چاڤەرێیی وێ بن یا کو دێ ب سەرێ هەوە ئێت ئەز د گەل هەوە ژ زێرەڤانامە.

پاشی خودێ دەستویری دا ئەو عەزاب ب سەر وان دا بێت یا وان داخوازا هاتنا وێ کری و شوعەیبی گەف پێ ل وان کری.. خودێ دبێژت: ﴿ فَأَخَذَتۡهُمُ ٱلرَّجۡفَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دَارِهِمۡ جَٰثِمِينَ ﴿٩١﴾ ﴾ (الأعراف: ٩١). و ل جهەکێ دی دبێژت: ﴿ وَلَمَّا جَآءَ أَمۡرُنَا نَجَّيۡنَا شُعَيۡبٗا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مَعَهُۥ بِرَحۡمَةٖ مِّنَّا وَأَخَذَتِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُواْ ٱلصَّيۡحَةُ فَأَصۡبَحُواْ فِي دِيَٰرِهِمۡ جَٰثِمِينَ ﴿٩٤﴾ كَأَن لَّمۡ يَغۡنَوۡاْ فِيهَآۗ أَلَا بُعۡدٗا لِّمَدۡيَنَ كَمَا بَعِدَتۡ ثَمُودُ ﴿٩٥﴾ ﴾ (هود: ٩٤-٩٥). و ل جهەکێ دی دبێژت: ﴿ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمۡ عَذَابُ يَوۡمِ ٱلظُّلَّةِۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَذَابَ يَوۡمٍ عَظِيمٍ ﴿١٨٩﴾ ﴾ (الشعراء: ١٨٩).

و بۆ کۆمکرنێ د ناڤبەرا مەعنایێن ڤان ئایەتان دا تەفسیرزان دبێژن: دەمێ خودێ ڤیای خەلکێ مەدیەنێ ببەتە هیلاکێ گەرمەکا مەزن ب سەر وان دا ئینا، حەفت ڕۆژان خودێ با ژ وان بڕی، ژ گەرم و بێنتەنگییێ دا ئەو دڕەڤینە بەر هەر سیبەرەکا هەی، دوماهییێ وە لێ هات ئەو ژ گەرمان دا ڕەڤینە چۆلی و خانییێن خۆ بەردان.. د ڤێ دەلیڤەیێ دا وان هند دیت هندەک پرتێن عەوری ل عەسمانی کۆم بوون، وان هزرکر دێ باران ژ ڤان

عـەروان بـارت، كـەیفا وان گەلـەک هـات، هـەمی پێکڤـە چوون خـۆ دانـە بـەر سیبەرا وان عـەوران، بـەلێ خودێ دەسـتویری دا وان عـەوران ئـەو ببنـە پـرتێن عەزابێ و ب سەر وان دا بێن، وەکی وان داخوازکری! ئـەو عـەور بوونـە گـوڕی و ب سەر وان دا هاتنە خوارێ، و هەر د وێ دەلیڤەیێ دا دەنگەکێ زێدە بلند پەردەیێن گوهێن وان دڕاندن، و عـەرد ژی ل بـن پییـێن وان هژیـا.. و ب ڤـی ڕەنگی هـەمی چوونـە هیلاکـێ، و ب تنـێ شـوعـەیب و دویکـەفتییێن وی مانـە ساخ.

### شوعەیب پشتی نەمانا مللەتێ خۆ:

زانـایێ ناڤـدار (ئـبن کـەثیر) ژ (وەهـەبێ کـوڕێ مـەنبـەهی) ڤـەدگوهێزت، دبێژت: پشتی نەمانا مللەتێ شوعـەیبی ئەو و خودان باوەرێن د گەل دا چوونە مەکەهێ و ل وێرێ ئاکنجی بوون، حـەتا شـوعـەیب ل ویـرێ مـری، و گـۆڕا وی دکەفتە ڕۆژئاڤایا کەعبێ.. و خودێ چێتر دزانت!

# سەرهاتییا ئیسماعیلی

## -سلاڤ لێ بن-

ئیسماعیل پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- کوڕێ خۆشتڤییێ خودێ ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- و هاجەرا قبطییە، و بەری نوکە دەمێ مە سەرهاتییا ئیبراهیمی ڤەگێڕای، مە بەحسێ چوونا ئیبراهیمی و ژنکا وی سارایێ بۆ مصرێ کربوو، و کانێ چاوا مەلکی ئێک ژ جارییێن خۆ یێن قبطی -کو هاجەر بوو- دابوو سارایێ پشتی وی پاقژی و بژوینییا سارایێ دیتی..

دەمێ ئیبراهیم و سارا زڤڕینە شامێ وان هاجەر ژی د گەل خۆ ئینا، و هاجەر بوو ئێک ژ ئەندامێن مالا وان، و پشتی چەند سالەک ب سەر سارایێ دا چووین، و ئەو ژ خۆ بێ هیڤی بووی کو ئێدی عەیالەک ببت، و وێ دیت زەلامێ وێ ئیبراهیم هێدی هێدی یێ بەر ب پیراتییێ ڤە دچت، ڕابوو جارییا خۆ هاجەر دا زەلامێ خۆ، گۆت: بەلکی خودێ زارۆکەکی ژێ بدەتێ.. و ب ڤی ڕەنگی جارییا سارایێ هاجەر بۆ هەویا وێ.

### دەیکا ئیسماعیلی:

دەمێ مەلکێ مصرێ هاجەر دایە سارایێ هاجەر کچەکا جحیل بوو، ژییێ وێ د بن بیست سالییێ دا بوو، پشتی ئەو د گەل خاتوینا خۆ و زەلامێ وێ هاتییە شامێ چەند سالەکان ما حەتا ژییێ وێ گەهشتییە دورێن سیهـ سالییێ، ئەو بوو خاتوینا وێ سارایێ ئەو دا زەلامێ خۆ، و پشتی هاجەرێ شوی ب ئیبراهیمی کری هەر زوی خودێ هاتە کەرەمێ و هاجەر پێ حەسیا هەر وەکی بچویکەک د هناڤان دا یێ دئێتە دورستکرن، کەیفا

هاجەرێ ب ڤێ چەندێ هات و وێ ئەڤ مزگینییە دا زەلامێ خۆ، و وی ژی زێدە کەیف ب ڤێ مزگینییێ هات.

بەلێ تشتێ غەریب ئەڤە بوو سارا ئەوا هاجەر دایە ئیبراهیمی دا خودێ عەیالەکی ژی بدەتێ، گاڤا زانی هاجەر یا ب (حەملەیە) غیرەت بۆ چێبوو، و کەربێن خۆ هاڤێتنە هاجەرێ.. د حەدیسەکا خۆ دا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: بۆ جارا ئێکێ ژنکان شیتک ل پشتا خۆ گرێداین دەیکا ئیسماعیلی بوو، وێ شیتکەک ل پشتا خۆ دشداند؛ دا سارا نیشانێن حەملێ وێ نەبینت.

تەورات[1] وەسا ئاشکەرا دکەت کو دەمێ هاجەر ب حەملە کەفتی وێ خۆ ل سەر سەرێ سارایێ مەزن کر، و ئەڤ چەندا هە بۆ سارایێ نەخوش بوو، لەو وێ بەرگەریان کر کو نەخۆشییێ بگەهیننە هاجەرێ. و چ ژ بەر ڤێ ئەگەرێ بت یان ژ بەر ئەگەرەکا دی بت، پەیوەندییێن هاجەرێ و سارایێ گەهەشتنە وێ دەرەجێ سارایێ ژ زەلامێ خۆ خواست ئەو هاجەرێ ژ بەر چاڤێن وێ ببەت و نەهێلتە ل وی جهی یێ ئەو لێ، و هاجەرێ زانی نەڤیانا هەویا وێ بۆ وێ یا گەهشتییە چ حەددی لەو ترسیا سارا نەخۆشییەکێ بگەهیننە وێ یان زارۆکێ وێ، لەو مەسەلە گەهشتە هندێ هاجەر ژ مالێ رەڤی، و پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: دەمێ هاجەر رەڤی دەهمەنێن کراسێ خۆ ب عەردی را خشاندن؛ دا شوین پییێن وێ ل عەردی نەمینن، حەتا سارا نەزانت کانێ ئەو کیڤە چوویە.

### بوونا ئیسماعیلی:

ل شامێ خودێ ئیسماعیل ژ هاجەرێ دا ئیبراهیمی، و ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ ژییێ ئیبراهیمی هنگی هەشتێ و شەش سال بوون، و پشتی بوونا

---

(١) د (سفر التكوين) دا هژمارا (١٦)ێ.

ئیسـماعیلی -وەکـی مـە گـۆتی- د ناڤبـەرا هاجـەرێ و سـارایێ دا نەخۆشـی چێبوو، و بـۆ حیـکـمـەتـەکـا خـودێ پـێ دزانـی چارەسـەرییا ڤـێ نەخۆشیییێ ب ئیبراهیمی ڤە نەهات، و ئیبراهیم د ناڤبەرا هەردو ژنکێن خۆ دا حێبەتی ما، ئێک دۆتماما وی یا خۆشتڤی بوو، ئەوا ل سەر خاترا وی و دینێ وی جهـ و وار و مرۆڤێن خۆ هەمی هێلاین و مشـەختبوویە غـەرییییان، و یا دی دەیکا کورێ وییە، ئەو کورێ پشتی چاڤەرێییەکا دویر و درێژ ژ نوی هاتی..

پاشی خودێ وەحی بۆ پێغەمبەرێ خۆ ئیبراهیمی هنارت کو ئیسـماعیلی و دەیکا وی ژ وی جهێ سارا لێ ببەت، ئینا ئیبراهیمێ گوهـدار فـەرمـان ب جهئینا و کورێ خۆ یێ ساڤا د گەل دەیکا وی ژ شامێ برن..

بۆ کیڤە؟ خودێ گۆتێ: ببە دەڤـەرا (فـارانێ)، وەکـی تـەورات نـاڤی لـێ ددانت، و فاران ئەو جهە یێ بازێرێ (مەکەهێ) نوکە دکەفتێ.

### ئیسماعیل ودەیکا خۆ ل مەکەهێ:

قورئان، و پێغەمبەر ژی -سلاڤ لێ بن- د حەدیسەکا خۆ دا[1] ئاشکەرا دکەت کو ئیبراهیمی ژنکا خۆ هاجەر، د گەل کورێ وێ ئیسـماعیلی، برنە مەکەهێ و ل وێرێ دانان و ئاکنجیکرن.

قورئان ل سەر ئەزمانێ ئیبراهیمی دبێـژت: ﴿ رَّبَّنَآ إِنِّيٓ أَسۡكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ غَيۡرِ ذِي زَرۡعٍ عِندَ بَيۡتِكَ ٱلۡمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُواْ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجۡعَلۡ أَفۡـِٔدَةٗ مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهۡوِيٓ إِلَيۡهِمۡ وَٱرۡزُقۡهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡكُرُونَ ٣٧ ﴾ (إبراهيم: ٣٧) خودایێ مە، هندی ئەزم من هندەک ژ دووندەها خۆ ل نهالەکا بێ شینکاتی و ئاڤ ل نک مالا تە یا حەرام ئاکنجیکرینە. خودایێ مە، من ئەو چەندە ب فەرمانا تە کرییە؛ دا ئەو ب دورستی ب کرنا نڤێژێ رابن، ڤێجا تو دلێ هندەک بەنیییێن خۆ ب لایێ

(١) یا (بوخاری) ژ (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت.

وان ڤه بكێشه، و تو ل ڤی جهی ژ هەمی ڕەنگێن بەرهەمان رزقێ وان بده؛ دا ئەو شوكرا قەنجییا تە یا مەزن بكەن.

سەرهاتییا ڤەگوهاستنا ئیبراهیمی بۆ ئیسماعیلی و دەیكا وی ژ شامێ بۆ مەكەهێ پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- ب بەرفرەهی بۆ مە ڤەدگوهێزت، پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((ئیبراهیمی هاجەر و كورێ وێ ئیسماعیل ئینان دەمێ ئەو یێ ب شیر[1]، ئینان دانانە بن دارەكا مەزن ل ژۆرییا مزگەفتێ[2] ل هنداڤی زەمزەمێ، و هنگی كەس ل مەكەهێ نەبوو، وی ئەو هێلان و چوو، دەیكا ئیسماعیلی د دویڤ دا چوو و گۆتی: ئەی ئیبراهیم، دێ كیڤە چی و مە ب تنێ هێلییە ل ڤێ نهالا بێ مرۆڤ؟ ئیبراهیم لێ نەزڤڕی، دو سێ جاران وێ ئەڤ ئاخفتنە گۆتە ئیبراهیمی، ئیبراهیم لێ نەزڤڕی، ئینا وێ گۆتێ: خودێ ئەڤ فەرمانە ل تە كرییە؟ ئیبراهیمی گۆتێ: بەلێ، ئینا وێ گۆت: پا ئەو مە ژ بیر ناكەت، و زڤڕی نک كورێ خۆ. پشتی ئیبراهیم ژ وان دویر كەفتی، و چوویە جهەكێ وەسا ئەو وی نەبینن، ئیبراهیمی بەرێ خۆ دا جهێ بەیتێ و دەستێن خۆ بلندكرن، و ئەو دوعا كر یا د ئایەتا بۆری دا هاتی، و خودێ دوعایا وی قەبویلكر)).

سەربۆڕەكا ب سانەهی نەبوو د سەر ئیبراهیمی ڕا بوری.. ژنكا خۆ یا جحێل، د گەل كورێ خۆ یێ ساڤا بهێلتە ل نهالەكا هشک و زوها، و یا بێ خودان، كارەكێ مەزن بوو، بەلێ نە ل بەر ئیبراهیمی ئەوێ خۆ ب هەمی ڤە تەسلیمێ خودێ كری.

---

(١) ژ ڤێ حەدیسێ ئاشكەرا دبت كو دەمێ ئیسماعیل هاتییە مەكەهێ هێشتا یێ ب شیر بوو، و ئەڤە وێ خەلەتییێ بۆ مە دورست دكەت یا كو د (سفر التكوین) دا هاتی كو پشتی بوونا ئیسحاقی ژ نوی ئیسماعیل و دەیكا خۆ بۆ مەكەهێ هاتبوونە دەرێخستن، و ئاشكەرایە كو ئیسماعیل -ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ- چاردە سالان ژ ئیسحاقی مەزنتر بوو.

(٢) هنگی ئاڤاهییێ مزگەفتێ نەمابوو، و بەیت بێ سەر شوین بووبوو.

پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((دەیکا ئیسماعیلی شیر دایێ، و ژ وێ ئاڤێ ڤەدخوار، حەتا ئاڤا وان نەمای، ئەو تێنی بوو و کورێ وێ ژی تێنێ بوو، گاڤا وێ دیتی چو د کورێ وێ نەما ژ تێنا دا، دلێ وێ نەگرت ئەو کورێ خۆ ب ڤی ڕەنگی ببینت، ئینا ئەو ڕابوو قەستا سەر گرێ (صەفایێ) کر، چوو سەر گری دا بەرێ خۆ بدەتێ کانێ دێ کەسەکی بینت یان نە، وێ کەس نەدیت، ئینا هاتە خوارێ و قەستا گرێ (مەروایێ) کر، و ل سەر گری ڕاوەستیا دا بەرێ خۆ بدەتێ کانێ دێ ئێکی بینت یان نە، حەفت جاران وێ ئەڤ هاتن و چوونە کر)).

عەبدللاهـ دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((ژ بەر ڤێ چەندێ خەلک (سەعییێ) د ناڤبەرا صەفا و مەروایێ دا دکەن)).

گۆت: ((گاڤا ئەو هاتییە سەر گرێ مەروایێ دەنگەگ هاتێ، وێ گوهێ خۆ دایێ دیت دەنگ ژ لایێ کورکی ڤە یێ دئێت، ب نک ڤە چوو دیت ملیاکەتێ خودێ جبریل یێ جەنگێ خۆ ل عەردی ددەت[1] وێ هند دیت ئاڤ ژ عەردی زا، ئینا وێ دەستێن خۆ ژ ئاڤێ تژی کرن و کونێ ئاڤێ ژێ داگرت.. وێ ئاڤ ڤەخوار و دا کورێ خۆ ژی، ئینا ملیاکەتی گۆتێ: نەترسن، خودێ هەوە بەرزە ناکەت، ل ڤێرێ مالا خودێ دێ ئێتە ئاڤاکرن، ئەڤ بچویکە و بابێ وی دێ وێ ئاڤا کەن، و خودێ مروڤێن خۆ بەرزە ناکەت)).

### د گەل ئویجاخا جورهومییان:

وەکی ئاشکەرا مەکەهـ دکەڤتە جەرگێ گزیرتا عەرەبان، و ل وی دەمێ ئیبراهیمی هاجەر و کورێ وێ ئیسماعیل ئینایین دانایینە مەکەهێ، مەکەهـ نهالەکا هشک و بێ مرۆڤ بوو، و چوو ئاڤاهی لێ نەبوون، و دویر نینە

(١) هاجەر ژنکا پێغەمبەرێ خودێ ئیبراهیمی بوو، و دویر نینە وێ گەلەک جاران جبریل دیت بت دەمێ ئەو دهاتە نک زەلامێ وێ، لەو وێ ئەو نیاسی بت.

بەری هنگی ئاڤاهی ل مەكەهێ هەبووینە؛ چونكی بەیتا خودێ -ئەوا هێژ ل سەر دەمێ نووحی و ئادەمی هەی- بەری ئیبراهیمی ب هزاران سالان یا ئاڤابوو، بەلێ دیارە ژ بەر بۆرینا سال و دەمان ئەڤ جهە كاڤل بووبوو، و خەلكی جهێ بەیتێ بەرزە كربوو..

گاڤا هاجەر و ئیسماعیل ل ڤی جهی ئاكنجیبووین، و خودێ -وەك قەدرگرتن بۆ وان- كانییا زەمزەمێ ل وی جهێ هشك پەقاندی، و ژ بەر وێ دوعایا ئیبراهیمی بۆ دووندەها خۆ كری؛ و دا خودێ جارەكا دی مالا خۆ ئاڤا بكەت و بۆ خەلكی بكەتە ڕووگەهـ و جهێ عیبادەتی، خودێ وەسا حەزكر كۆمەكا مرۆڤان ژ ئویجاخا (جورهومیییێن عەرەب) د بەر مەكەهێ ڕا بۆرین، وان دیت تەیرەك یێ ل دۆر جهەكی دزڤڕت، وان گۆتە ئێك و دو: ئەڤ تەیرە یێ ل دۆر ئاڤێ دزڤڕت، و یا ئەم دزانین ئەڤ نهالە یا هشكە ئاڤ لێ نینە، ڤێجا ئەڤە چ قەومییە؟ و دا ئەو مەسەلێ بزانن ڕابوون هندەك ژ خۆ هنارتنە وی جهی، پشتی ئەو زڤڕین وان گۆتە هەڤالێن خۆ: حال و مەسەلێن ژنكەكێ و بچوكێ وێ ئەڤەنە.. ئینا ئەو هاتنە نك هاجەرێ و پشتی هاجەرێ سوحبەتا خۆ و كانییێ بۆ وان ڤەگێڕایی وان دەستویری ژێ خواست ئەو بێن مالێن خۆ بیننە ڤی جهی، هاجەرێ دەستویری دا وان ب شەرتەكی كانی یا وێ و كوڕێ وێ بت.

ب ڤی ڕەنگی (جورهومی) هاتنە مەكەهێ و مەكەهـ ئاڤاكر، و دوعایا ئیبراهیمی ب جههات[1].

---

(١) ئیبراهیمی دوعایەكا دی ژی بۆ خەلكێ ڤی جهی كر بوو كو خودێ پێغەمبەرەكی بۆ وان بهنێرت ڕێكا خودێ نیشا وان بدەت، دەمێ گۆتی: ﴿ رَبَّنَا وَٱبْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ يَتْلُواْ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٢٩﴾ ﴾ (البقرة: ١٢٩) و خودێ ئەڤ دوعایا وی ژی ب جهئینا، و موحەمەد -سلاڤ لێ بن- بۆ وان هنارت.

## ئیسماعیل د ناڤ جورهومییان:

ئیسماعیل ل مەکەهێ، و د ناڤ ئویجاخا جورهومیییێن عەرەب دا مەزن بوو، و ژ وان فێری زمانێ عەرەبان بوو، وەکی د حەدیسا بوخاری دا هاتی، و ئەڤ حەدیسە -وەکی زانایێ ناڤدار (ئبن حەجەر) دبێژت- دەلیلە کو دەیک و بابێن ئیسماعیلی هەردو عەرەب نەبوون، و ئەو ب عەرەبی نە دئاخفتن، و ژ سەرهاتییا وان دیار دبت کو هاجەر و ئیبراهیم ژی ژ جورهومییان فێری عەرەبییێ بووبوون.

و هەر چەندە بنەجها ئیبراهیمی ل شامێ ژی بوو، بەلێ هەر جارجار ئەو دهات سەرا هاجەرێ و ئیبراهیمی ددا، و پێتڤیییێن وان بۆ ب جهـ دئینان، و ئیسماعیل ژ بابێ خۆ یێ پێغەمبەر و دەیکا خۆ یا خودان باوەر فێری دینێ دورست و ڕاستیییێ بوو، و دەمێ ئەو بوویە نیڤ زەلام وی خۆ فێری تیرهاڤێتنێ کر، لەو هێشتا ئەو باش فاما نەبووی ئەو ب سەگڤانیییێ هاتە ناسین، و ئەڤ چەندا هە بۆ وی یا فەربوو، چونکی وی ل بەر بوو کارێ خۆ بکەتە نێچیر.

## ئیبراهیم و سەرژێکرنا ئیسماعیلی:

د هندەک ئایەتێن سوورەتا (الصافات) دا خودایێ مەزن بەحسێ دلپاکی و ئیخلاصا ئیبراهیمی دکەت، و کانێ چاوا وی صەبر ل سەر ئەمرێ خودێ دکر، و دبێژت: ئیبراهیمی گۆت: هندی ئەزم ئەز دێ ژ وەلاتێ خۆ مشەخت بم و چمە نک خودایێ خۆ ل وەلاتەکێ ئەز بشێم وی لێ بپەرێسم؛ چونکی ئەو دێ بەرێ من دەتە خێرا دنیایێ و ئاخرەتێ. خودایێ من تو زارۆیەکێ چاک بدە من. ئینا مە دوعایا وی ب جهئینا، و مە مزگینی ب کوڕەکێ ئارام دایێ، یەعنی دەمێ ئەو کوڕ مەزن دبت دێ یێ ئارام بت، و ئەو ئیسماعیل بوو. ڤێجا دەمێ ئیسماعیل مەزنبووی و د گەل بابێ خۆ گەڕیای

بابێ وی گۆتێ: ئەزێ د خەونێ دا دبینم کو ئەزێ تە سەرژێ دکەم، ڤێجا تو چ دبێژی؟ (و خەونا پێغەمبەران حەقییە) ئیسماعیلی ژ ڕازیبوونا ب ئەمرێ خودایێ خۆ، و ژ باشییا د گەل بابێ خۆ، گۆت: وێ بکە یا خودێ فەرمان پێ ل تە کری ژ سەرژێکرنا من، ئەگەر خودێ حەز بکەت تو دێ من ژ وان بینی یێن صەبرێ دکێشن و ب ئەمرێ خودێ دڕازی.

دەمێ وان خۆ ب دەست فەرمانا خودێ ڤە بەردای، و ئیبراهیمی کوڕێ خۆ ئێخستییە سەر ئەنییێ؛ دا سەرژێ بکەت. ل وی دەمێ بەرتەنگ مە گازی ئیبراهیمی کر کو: ئەی ئیبراهیم، ب ڕاستی تە ئەو کر یا فەرمان پێ ل تە هاتییەکرن و تە خەونا خۆ ڕاست دەرێخست، هندی ئەمین کانێ چاوا مە جزایێ تە سەرا باوەرییا تە دا تە وەسا ئەم جزایێ وان ژی ددەین یێن وەکی تە قەنجی کری، ڤێجا ئەم وان ژ تەنگاڤییێن دنیایێ و ئاخرەتێ ڕزگار دکەین. هندی فەرمانا ب سەرژێکرنا کوڕێ تەیە ئەو جەربانندنا ب زەحمەت بوو یا کو ڕاستییا باوەرییا تە ئاشکەراکری.

خودێ دبێژت: مە ئیسماعیل دا ڕزگارکرن، و مە بەرانەکێ مەزن پێش وی ڤە دا. و مە بەحسێ ئیبراهیمی ب باشی د ناڤ مللەتێن پشتی وی دا هاتین هێلا.

و خودێ دبێژت: ژ بەر صەبرکێشان و ڕازیبوونا ئیبراهیمی ب ئەمرێ خودایێ وی و گوهدارییا وی مە مزگینی ب کوڕێ وی ئیسحاقی دایێ کو ئەو دێ پێغەمبەرەکێ ژ چاکان بت. و مە بەرەکەت ب سەر وان دا ئینا خوارێ. و ژ دووندەها وان هەر دووان هەیە یێ گوهدارییا خودایێ خۆ دکەت، و قەنجییێ ل خۆ دکەت، و هەیە یێ ب کوفرێ و گونەهکارییێ ئاشکەرا زۆردارییێ ل خۆ دکەت.

ئەڤـە ب کورتییـا سـەرهاتییا ئیسـماعیلی بـوو وەکـی قورئـانێ بـۆ مـە ڤەگێڕای، و هەر چەنـدە د ئایـەتان دا ب ئاشکەرایی نەهاتییـە گۆتن کـو ئـەو کـوڕێ دا ئیبـراهیم وی ڤـەکوژت کـی بـوو، بـەلێ ئایـەتان ئیشـارەتەکا نیـڤ ئاشکەرا بۆ ڤێ چەندێ دایە، ئایەتێن بۆرین وەکی مە دیتی پشتی سەرهاتییا ڤەکوشتنێ بـۆ مـە ڤـەگێڕای گـۆت: (و مـە مزگینـی ب کـوڕێ وی ئیسـحاقی دایێ کو ئەو دێ پێغەمبەرەکێ ژ چاکان بت).

مـەعنـا: مـزگینیدانا ب ئیسحاقی پشـتـی ڤـێ سەرهاتییا مـەزن بـوو، و ژ لایەکێ دی ڤە قورئان ل پتر ژ جهەکی ئاشکەرا دکەت کو ملیاکـەتان دەمـێ مزگینییا بوونا ئیسحاقی دایە ئیبراهیمی و سارایێ، مزگینـی دایـێ کـو -ڤـی ئیسحاقی ژی دێ کوڕەک هەبت- کو یەعقووبە، ڤێجا یا بەرعەقل نینە خودێ مزگینییێ بدەتە ئیبراهیمی کو کوڕێ وی ئیسحاقی دێ یەعقووب بت، پاشـی بێژتێ: ڕابە ئیسحاقی ڤەکوژە، و هێشتا وی ژن نەئینای!

هەر وەسا د حەدیسێن دورست دا هاتییە کو پێغەمبەری -سلاڤ لـێ بـن- ئاشکەرا کرییە کـو سـەرهاتییا ڤەکوشـتنێ ل مەکـەهێ چێبوویـە، و ئاشـکەرایە کو ئیسحاق ل مەکەهێ نەبوویە.

نە بەس هندە بەلـکی خۆ ئەو تـەوراتا حـەتا ئـەڤرۆ ل بـەر دەسـتێ خـەلـکی ئەو ژی ئیشارەتێ ددەتە هندێ کو ئەڤ سەرهاتییە د گـەل ئیسـماعیلی بوویـە! تەورات دبێژت: ((وبعد هذا امتحن الله ابراهيم، فناداه: يا ابراهيم، فأجابه: لبيک، فقال لـه: خذ ابنک وحيدک، اسحق الـذي تحبـه..))[1] و ئـەو پێـدا دچـت و سـەرهاتییا ڤەکوشـتنێ ڤـەدگێڕت، و دەمـێ دبێـژت: کـوڕێ خـۆ یـێ ئێکانە، پاشی ناڤێ ئیسـحاقی دئینـت، مـرۆڤ دزانـت کـو ئـەڤ ناڤـە ژ لایـێ هندەک کەسان ڤە ل دەقێ یێ هاتییە زێدەکرن، چونکی کـوڕێ ئیبراهیمـی یـێ

(١) سفر الـتكوين ٢/٢٢.

ئێکانە -وەکی تەورات ب خۆ ژی ڤەدگێرت- ئیسماعیل بوو، و چو ڕۆژان ئیسحاق کوڕێ ئیبراهیمی یێ ئێکانە نەبوویە، چونکی ئیسماعیل -ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ- چاردە سالان ژ ئیسحاقی مەزنتر بوو، ڤێجا چاوا ئیسحاق ئێکانەیێ بابێ خۆ بت؟ و ئەڤ سەرهاتییە کانێ چاوا قەدر و بهایێ خۆشتڤییێ خودێ ئیبراهیمی بەرچاڤ دکەت، وەسا بهایێ ئیسماعیلی ژی ئاشکەرا دکەت، چونکی ئیسماعیلی ژی وەکی بابێ خۆ خۆ ب دەست ئەمرێ خودێ ڤە بەردا و یێ ڕازی بوو.

ئیمام ئەحمەد ژ عەبدللاهێ کورێ عەبباسی ڤەدگوهێزت، دبێژت: دەمێ ئیبراهیمی کوڕێ خۆ بری دا وی ڤەکوژت، ل سێ جهان شەیطانی خۆ نیشادا، مەخسەدا وی ئەو بوو ئیبراهیمی لێڤەکەت، ل هەر جارەکێ ئیبراهیمی سێ بەرک تێ وەرکرن.. و ئەڤەیە رەجما شەیطانی ئەوا حەجی پێ ڕادبن.

و دەمێ ئیبراهیمی کوڕێ خۆ ئیسماعیل ڕازاندی؛ دا وی سەرژێ بکەت، بۆ وی هاتە گۆتن: ئەی ئیبراهیم! ڕاوەستە، کوڕێ خۆ ڤەنەکوژە، ئەڤە جەڕباندنەکا مەزن بوو مە تو پێ جەڕباندی و تو ب سەرکەفتی.

ئیبراهیم ل خۆ زڤڕی دیت جبریلی بەرانەکێ مەزن بۆ وی یێ ئامادەکری، دا ئەو وی پێش کوڕێ خۆ ڤە بۆ خودێ سەرژێ بکەت، و ژ هنگی وەرە دانا قوربانان بۆ حەجییان ل (مینایێ) یا بوویە شریعەت.

## ئیسماعیل و خزمایەنییا عەرەبان:

وەکی مە گۆتی: ئیسماعیل ل مەکەهێ و د ناڤ ئویجاخا جورهومییان دا هاتە ب خودانکرن، و چونکی ئیسماعیل وەکی بابێ خۆ زەلامەکێ ژێهاتی و عەقلدار بوو دەمێ ئەو مەزن بووی و بوویە زەلام، بوو جهێ ڕێزگرتن و ئحتراما خەلکێ وی جهی، و جورهومییان گەلەک حەز دکر خزمایینییێ د گەل

وی بکەن، و وەسا چێبوو.. ئیسماعیل بوو زاڤایێ جورهومییان، و ژ حەدیسا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ئەوا (بوخاری) ژ (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ڤەدگوهێزت ئاشکەرا دبت کو ئیسماعیلی پتر ژ ژنەکێ ئینابوون، و دووندەهەکا بۆش ب دویڤ وی کەفتبوو.

ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ ئیسماعیلی دووازدە کورِ هەبوون، هەر ئێک ژ وان بووبوو مەزنێ ئویجاخەکێ، و ئێک ژ وان (قیدار) بوو ئەوێ کو ئویجاخا قورەیشییان دگەهتێ، وەکی دێ پاشی ئاشکەراکەین، ئەگەر خودێ حەز بکەت.

(ئبن عەبباس) د حەدیسا خۆ دا دبێژت: دەمێ ئیسماعیل بالغبووی، جورهومییان کچەکا خۆ دایێ، و دەیکا ئیسماعیلی مر ، و پشتی ئیسماعیلی ژنکا خۆ ڤەگوهاستی رۆژەکێ ئیبراهیم هات سەرا وی بدەت، ئیسماعیل ل مال نەبوو، ئیبراهیمی پسیارا ژنکا وی کر، ژنکێ گۆت: یێ چووی نێچیرێ بۆ مە دکەت، ئینا ئیبراهیمی پسیارا حالێ وان کر، ژنکێ گۆت: پا ئەم ژی مرۆڤین، ئەم یێن د حالەکێ نەخۆش و بەرتەنگ دا، و گازندە بۆ کرن، بێی بزانت ئەو کییە، ئیبراهیمی گۆتێ: باشە، ئەگەر زەلامێ تە هات سلاڤان لێ بکە و بێژێ: بلا دەرازینکا خانییێ خۆ بگوهۆرت..

گاڤا ئیسماعیل زڤرییە ڤە ژنکێ مەسەلا وی پیرەمێری بۆ گۆت ئەوێ هاتییە مالا وان، ئیسماعیلی گۆتێ: ئەو بابێ من بۆ و دەرازینک تویی، هەرە مالا بابێ خۆ من تو بەردای[(١)].

پاشی ئیسماعیلی ژنەکا دی هەر ژ جورهومییان بۆ خۆ ئینا، و وەسا چێبوو جارەکا دی ئیبراهیم هات سەرا کورێ خۆ بدەت، دیسا ئەو ل مال

---

(١) ژ ڤێ حەدیسێ ئاشکەرا دبت کو هێژ زوی هاجەر مر بوو، دەمێ ئیسماعیل یێ جحێل، و د ساخییا ئیبراهیمی دا.

نەبوو، چوو بوو نێچیرێ، ژنکا وی یا نوی ل مال بوو، ئیبراهیمی گۆتێ: کانێ زەلامێ تە؟ وێ گۆت: یێ چووی بۆ مە ل رزقەکی دگەڕیێت، گۆتێ: حالێ هەوە چییە؟ ژنکێ گۆت: حەمد بۆ خودێ بت، حالێ مە گەلەک یێ باشە، ئیبراهیمی گۆتێ: ئەگەر زەلامێ تە زڤڕی سلاڤان لێ بکە، و بێژێ بلا دەرازینکا مالا خۆ موکوم بکەت. گاڤا ئیسماعیل زڤڕی، ژنکێ سوحبەتا پیرەمێری بۆ وی ڤەگێڕا ئیسماعیلی گۆتێ: ئەو بابێ من بوو، و تو دەرازینکی، بمینە ل نک من.

مەعنا: ژن -ب دیتنا ئیبراهیمی- بۆ خانی وەکی دەرازینکییە، ئەوە مالێ ئاڤا دکەت، و ئەوە مالێ خراب دکەت و زەلامێ خودان باوەر و ژ خۆ شەرم دڤێت ژنەکا دەڤزوها و ب کێر نەهاتی نەدانتە د مالا خۆ دا، و ژ لایەکێ دی ڤە ئەڤ حەدیسە هندێ دگەهینت کو ئەگەر بابێ فەرمان ل کوڕێ خۆ کر ئەو ژنا خۆ بەردەت دڤێت ئەو گوهدارییا بابێ خۆ بکەت و ئەمرێ وی ل عەردی نەدەت.

### ئاڤاکرنا کەعبێ:

پشتی ئیبراهیم ب ناڤ سال ڤە چووی، خودێ فەرمان لێ کر کو ئەو بچتە مەکەهێ ل نک کوڕێ خۆ ئیسماعیلی، دا ئەو هەردو پێکڤە مالا خودێ ئاڤا کەنەڤە پشتی کو ئەو بێ سەر و شوین بووی، و جهێ وێ ل بەر خەلکی بەرزەبووی..[1].

قورئان ئاشکەرا دکەت کو ئیبراهیمی و ئیسماعیلی پێکڤە کەعبە ئاڤا دکر: ﴿ وَإِذۡ يَرۡفَعُ إِبۡرَٰهِـۧمُ ٱلۡقَوَاعِدَ مِنَ ٱلۡبَيۡتِ وَإِسۡمَٰعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلۡ مِنَّآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ

(١) ل پتر ژ جهەکی د گەل مە بۆرییە کو کەعبە هێشتا ل سەر دەمێ ئادەمی هەبوو، و دەمێ مە سەرهاتییا هوودی و صالحی ژی ڤەگوهاستی بۆ مە ئاشکەرا بووبوو کو کەعبە هەبوو، و ئەو جهەکێ پیرۆز بوو.

ٱلۡعَلِيمُ ۝١٢٧ رَبَّنَا وَٱجۡعَلۡنَا مُسۡلِمَيۡنِ لَكَ وَمِن ذُرِّيَّتِنَآ أُمَّةً مُّسۡلِمَةً لَّكَ وَأَرِنَا مَنَاسِكَنَا وَتُبۡ عَلَيۡنَآۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ۝١٢٨ رَبَّنَا وَٱبۡعَثۡ فِيهِمۡ رَسُولٗا مِّنۡهُمۡ يَتۡلُواْ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ ٱلۡكِتَٰبَ وَٱلۡحِكۡمَةَ وَيُزَكِّيهِمۡۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ۝١٢٩﴾ (البقرة: ١٢٧-١٢٩)

يەعنی: تو -ئەی پێغەمبەر- ل بیرا خۆ بینەڤە دەمێ ئیبراهیم و ئیسماعیلی بناخەیێن کەعبێ ڕاکرین، و هەر دویان ب ترس ڤە دوعا دکر: خودایێ مە تو کریارێن مە یێن چاک و دوعایێن مە ژ مە قەبویل بکە، هندی تویی تو گوهدێرێ گۆتنێن بەنییێن خۆیی، یێ پڕزانایی ب حالێ وان. خودایێ مە و تو مە هەردویان ل سەر ئیسلامێ موکم بکە، و بکە پێگیرێن ب فەرمانێن خۆ، و تو ژ دووندەها مە مللەتەکێ باوەرییێ ب تە بینت بۆ خۆ چێکە، و مە ب سەر و بەرێن پەرستنا خۆ زانا بکە، و ل گونەهێن مە ببۆرە. هندی تویی تو پڕتۆبەوەرگر و دلۆڤانکاری ب بەنییێن خۆ. خودایێ مە و تو د ناڤ ڤێ ئوممەتێ دا پێغەمبەرەکی ژ دووندەها ئیسماعیلی فرێکە ئایەتێن تە بۆ وان بخوینت، و قورئانێ و سوننەتێ نیشا وان بدەت، و وان ژ شرکێ و ئەخلاقێ خراب پاقژ بکەت. هندی تویی تویی زالێ چو تشت ل بەر ئاسێ نەبن، کاربنەجهێ هەر تشتەکی ل جهێ وی ددانت.

ئیسماعیلی بەر دکێشانە بەر دەستێ بابێ خو، و بابێ وی دیوارێن کەعبێ ئاڤا دکرن، گاڤا ئاڤاهی بلندبووی ئیسماعیلی بەرکێ مەزن ئینا دانا و بابێ وی دچوو سەر وی بەری و دیوار بلند دکر، پشتی کو ئاڤاهی ب دووماهی هاتی وان ئەو بەرێ ئیبراهیم دچوو سەر دانا ب رەخ دیواری ڤە، و ئەو بەر ئەوە یێ نوکە دبێژنێ: مەقامێ ئیبراهیمی.

و ئەو بەرێ ڕەش یێ نوکە د تەنشتا کەعبێ ڕا، د هندەک روایەتان دا هاتییە کو ئەو د گەل ئادەمی ژ بەحەشتێ هاتبوو خوارێ، و کو ئەو ل سەری یێ سپی بوو، بەلێ ژ بەر گونەهێن خەلکی یێ ڕەشبووی، گاڤا ئیبراهیمی

کەعبە ئاڤاکری جبریلی ئەو بەر ئینا نک ئیبراهیمی و گۆتێ: ڤی بەر ژی بکە د ئاڤاهی ڕا.

پشتی ئیبراهیمی مالا خودێ ل مەکەهێ ئاڤاکری، ئەو مال بۆ ئیبراهیمی و عەیالێ وی بوو ڕووگەهـ، و خەلکێ گزیرتا عەرەبان ژی، ئەوێن ئیسماعیل بۆ وان هاتییە هنارتن، هەمییان بەرێ خۆ دا کەعبێ، و کەعبە د چاڤێن وان دا مەزن بوو، خۆ دەمێ ئەو ژ دینێ ئیسماعیلی دەرکەفتین ژی و وان پەرستنا صەنەمان کری کەعبە هەر د چاڤێ وان دا یا پیرۆز بوو، و ئەو هەر سال دچوونە وێرێ حەجێ.

پشتی ئاڤاکرنا کەعبێ ئیبراهیم زڤڕی شامێ، و دەمێ ئەو ل شامێ گاڤا وی نڤێژ دکر وی بەرێ خۆ ددا کەعبێ، ئیسرائیلییان ئەڤە باش دزانی، و وان باوەری ژی پێ هەبوو لەو دەمێ قیبلە ژ قودسێ بۆ کەعبێ هاتییە گوهاڕتن وان حەسویدی ب موسلمانان بر؛ چونکی وان باش دزانی کو قیبلا ئیبراهیمی کەعبە بوو.

## پێغەمبەرینییا ئیسماعیلی:

قورئان ب ڕەنگەکێ ئاشکەرا ڕادگەهینت کو ئیسماعیلێ کوڕێ ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- (ڕەسوول) ژی بوو و (نەبی) ژی بوو، دەمێ دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ فِي ٱلۡكِتَٰبِ إِسۡمَٰعِيلَۚ إِنَّهُۥ كَانَ صَادِقَ ٱلۡوَعۡدِ وَكَانَ رَسُولٗا نَّبِيّٗا ۝٥٤ وَكَانَ يَأۡمُرُ أَهۡلَهُۥ بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرۡضِيّٗا ۝٥٥ ﴾ (مريم: ٥٤-٥٥) یەعنی: تو -ئەی پێغەمبەر- د ڤێ قورئانێ دا بەحسێ ئیسماعیلی -سلاڤ لێ بن- بکە، هندی ئەو بوو ئەو د ژڤانێن خۆ دا یێ ڕاستگۆ بوو وی سۆزەک نەددا ئەگەر ب جهـ نەئینابا، و ئەو پێغەمبەرەک بوو. و وی فەرمان ب کرنا نڤێژێ و دانا زەکاتێ ل مرۆڤێن خۆ دکر، و خودایێ وی یێ ژ وی ڕازی بوو. مەعنا: خودێ وەحی بۆ وی دهنارت، و وی فەرمان لێ کربوو کو ئەو گازییا خۆ بگەهینتە

وی مللەتی یێ ئەو د ناڤ دا دژیا، و ژ ناڤبەرا هەمی سالۆخەتێن ئیسماعیلی ئایەت سالۆخەتێ: (صادق الوعد) ڕاستگۆییا د سۆز و پەیمانان دا بۆ وی بەرچاڤ دکەت، تشتێ هندێ دگەهینیت کو ئەڤ سالۆخەتە ل نک وی زێدە یی دیار و ئاشکەرا بوو، ئەگەر نە.. ڕاستگۆییا د سوز و پەیمانان دا سالۆخەتێ هەمی پێغەمبەرانە. و ژ لایەکێ دی ڤە ئەڤ ئایەتە هندێ دگەهینت کو (نڤێژ) و (زەکات) ژ ستوینێن گرنگێن دینێ ئسماعیل بوون.

و قورئان چو هەڤرکییێن مللەتێ ئیسماعیلی د گەل وی بۆ مە ڤەناگێڕت، تشتێ وێ هزرێ ل نک مرۆڤی پەیدا دکەت کو ئویجاخا (جورهومییان) یا عەرەب ب ساناهی باوەری ب دینێ وی ئینایە.. و ئەو شوین خەرتۆکێن تەوحیدێ یێن کو د ناڤ عەرەبان دا ماین پاشماییێن گازییا ئیسماعیلی بوون، و قەدرگرتنا عەربێن کافر -حەتا دەمێ هاتنا ئیسلامێ ژی- بۆ مەکەهێ و کەعبێ نیشانا هندێ بوو کو ل دەمەکی ئەو ل سەر دینێ ئیسماعیلی بوون.

## مرنا ئیسماعیلی:

ئیسماعیلی -سلاڤ لێ بن- ژییێ خۆ هەمی ل مەکەهێ بۆراندبوو، و مرنا وی ژی هەر ل مەکەهێ بوو، و بەری نوکە مە گۆتبوو کو دەیکا ئیسماعیلی هاجەر بەری وی ل مەکەهێ مربوو، و دبێژن: ئەو ل جهەکێ نێزیک ژ کەعبێ (ئەو جهێ نوکە دبێژنێ: حجرا ئیسماعیلی) هاتبوو ڤەشارتن، و دەمێ ئیسماعیل مری ئەو ژی ل نک دەیکا وی هاتە ڤەشارتن، و ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ دەمێ ئیسماعیل مرنی ژییێ وی (١٣٧) سال بوون.

و ئیسماعیلی -دیسا ل دویڤ گۆتنا تەرواتێ- دوازدە کوڕ و کچەک هەبوون[1]، و عەیالێ وی هەمی خوارزایێن جورهومییێن عەرەب بوون، و پشتی ئیسماعیلی کوڕێ وی یێ مەزن (نابتی) جهێ وی گرتبوو. و پشتی بۆرینا چەند سال و زەمانان دووندەها ئیسماعیلی تێکەلی خالێن خۆ یێن جورهومی بوون حەتا بووینە پشکەک ژ وان، و ڕۆژ بۆ ڕۆژێ ئەو ژ دینێ خو یێ دورست دویرکەفتن و دەست ب کرنا گونەهان کر، حەتا دووماهییێ وان صەنەم ژی پەرێسین.

و عەرەبێن حیجازێ ب هەمی ئویجاخ و عەشیرەتێن خۆ ڤە دگەهنە ئیسماعیلی، و عەرەب ب خۆ ل سەر دو پشکان دئێنە لێکڤەکرن: عەرەبێن بەری ئیسماعیلی یێن کو دبێژنێ: (العرب العاربة)، یان عەرەبێن ژێری، و عەرەبێن پشتی ئیسماعیلی ئەوێن دبێژنێ: (العرب المستعربة) یان عەرەبێن ژۆری، و ئەڤە ئەون یێن کو بووینە عەرەب ژ دووندەها ئیسماعیلی.. و ئویجاخا (قورەیشییان) کو ئویجاخا پێغەمبەرێ مەیە -سلاڤ لێ بن- د نەسەبا خۆ دا دگەهتە (عەدنانی) و گومان تێدا نینە کو عەدنان ژ دووندەها ئیسماعیلییە، بەلێ ب دورستی نەهاتییە زانین کانێ د ناڤبەرا عەدنانی و ئیسماعیلی دا چەند باب هەنە.

دویرۆکزان دبێژن: (قورەیش) ناسناڤێ (نەضرێ کوڕێ کنانەیێ کوڕێ خوزەیمەیێ کوڕێ مودرکەیێ کوڕێ ئلیاسێ کوڕێ موضەرێ کوڕێ نزارێ کوڕێ مەعدێ کوڕێ عەدنانییە)، و هەچییێ ژ عەیالێ (نەضری) بت دبێژنێ: قورەیشی. و پێغەمبەرێ مە -سلاڤ لێ بن- وەکی ئاشکەرا کوڕێ عەبدللاهێ کوڕێ عەبدلموطەلبێ کوڕێ هاشمێ کوڕێ عەبدلمەنافێ کوڕێ

---

(١) تەورات دبێژت: ناڤێ کچا وی (بەسما) بوو، و وێ شوی ب پسمامێ خو عیسۆیێ کوڕێ ئیسحاقی کربوو.

قوصەیێ کورێ کلابێ کورێ موررەیێ کورێ کەعبێ کورێ لوئەیێ کورێ غالبێ کورێ فهرێ کورێ مالکێ کورێ نەضرییە. یەعنی: د ناڤبەرا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- و عەدنانی دا بیست باب هەنە، و ب دورستی نەهاتییە زانین کانێ د ناڤبەرا عەدنانی و ئیسماعیلی دا چەند باب هەنە، و هندەک دبێژن: حەتا چل بابان ژی تێ هەنە.

## سەرهاتییا ئیسحاقی
## سلاڤ لێ بن

پێغەمبەرێ خودێ ئیسحاق کورێ خوشتڤییێ خودێ ئیبراهیمی و سارایێ، و برابایێ ئیسماعیلی یێ بچویکتر بوو، و بابێ پێغەمبەرێ خودێ یەعقووبی بوو، دووندەهەکا پاقژ و هێڤێنەکێ بژوین..

### بوونا ئیسحاقی:

مە گۆتبوو کو دەیکا ئیسحاقی سارایێ عەیال نەدبوون، و ڤێ چەندا هە کارەکێ بەرچاڤ ل وێ و زەلامێ وێ ژی کربوو، و دەمێ ئەو ب ناڤ سال ڤە چووی و بێ هیڤی بووی کو ئێدی عەیال ببن، ڕابوو جارییا خۆ هاجەر دا زەلامێ خۆ، دا بەلکی دووندەها وی پێ بمینیت، و سەرهاتییا بوونا ئیسماعیلی ژ هاجەرێ و هەڤرکییا سارایێ د گەل هەوییا وێ د سەرهاتییا ئیسماعیلی دا مە ڤەگێڕا، لەوا ئەم ل ڤێرێ وێ دوبارە ناکەینەڤە..

پشتی بوونا ئیسماعیلی ب چاردە سالان -ل دویڤ بۆچوونا تەوراتێ- و ل وی دەمێ خودێ قاصدێن خۆ بۆ تێبرنا مللەتێ لووطی هنارتین، ئەو ل پێغەمبەرێ خۆ ئیبراهیمی و بەنییا خۆ یا چاک سارایێ هاتە کەرەمێ و مزگینییا بوونا کورەکی کو ئیسحاقە، و نەڤییەکی کو یەعقووبە دایێ، وەکی د چەند ئایەتەکێن قورئانا پیرۆز دا هاتی: ﴿ وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوا۟ سَلَـٰمًا ۖ قَالَ سَلَـٰمٌ ۖ فَمَا لَبِثَ أَن جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيذٍ ﴿٦٩﴾ فَلَمَّا رَءَآ أَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ إِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۚ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمِ لُوطٍ ﴿٧٠﴾ وَٱمْرَأَتُهُۥ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ

﴿فَبَشَّرۡنَٰهَا بِإِسۡحَٰقَ وَمِن وَرَآءِ إِسۡحَٰقَ يَعۡقُوبَ ٧١ قَالَتۡ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٞ وَهَٰذَا بَعۡلِي شَيۡخًاۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيۡءٌ عَجِيبٞ ٧٢ قَالُوٓاْ أَتَعۡجَبِينَ مِنۡ أَمۡرِ ٱللَّهِۖ رَحۡمَتُ ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيۡكُمۡ أَهۡلَ ٱلۡبَيۡتِۚ إِنَّهُۥ حَمِيدٞ مَّجِيدٞ ٧٣ فَلَمَّا ذَهَبَ عَنۡ إِبۡرَٰهِيمَ ٱلرَّوۡعُ وَجَآءَتۡهُ ٱلۡبُشۡرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِي قَوۡمِ لُوطٍ ٧٤ إِنَّ إِبۡرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٞ مُّنِيبٞ ٧٥ يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ أَعۡرِضۡ عَنۡ هَٰذَآۖ إِنَّهُۥ قَدۡ جَآءَ أَمۡرُ رَبِّكَۖ وَإِنَّهُمۡ ءَاتِيهِمۡ عَذَابٌ غَيۡرُ مَرۡدُودٖ ٧٦﴾ (هود: ٦٩-٧٦) یەعنی: ب ڕاستی ملیاکەت هاتبوونە نک ئیبراهیمی دا مزگینییێ ب بوونا ئیسحاقی و یەعقووبی د دویڤ وی دا بدەنە وی و ژنکا وی، ئینا وان گۆت: سلاڤ ل تە بن، وی د بەرسڤا وان دا گۆت: سلاڤ ل هەوە بن، و ئەو ب لەز چوو و گۆلکەکا قەلەو و سۆرکری بۆ وان ئینا دا ئەو ژێ بخۆن. ڤێجا دەمێ ئیبراهیمی دیتی ئەو دەستێن خۆ درێژ ناکەنێ و ژێ ناخۆن، ئەو چەندە ل دلێ وی نەهات، و ئەو د دل دا ب ترسێ حەسیا و د وان دا کەفتە گومانێ، دەمێ فریشتەیان دیتی ئیبراهیم یێ دترست گۆتێ: نەترسە ئەم ملیاکەتێن خودایێ تەینە، ئەم بۆ مللەتێ لووطی یێن هاتینە هنارتن؛ دا وان تێ ببەین. ژنکا ئیبراهیمی ئەوا ل پشت پەردەی ژ پیپان ڤە ڕاوەستای گوهـ ل ئاخفتنێ دبوو، ئینا ژ مەندەهۆشییا وی تشتی دا یێ وێ گوهـ لێ بووی وێ کرە کەنی، مە ل سەر ئەزمانێ ملیاکەتان مزگینی دا وێ کو دێ وێ ژ ئیبراهیمی کوڕەک بت ناڤێ وی دێ ئیسحاق بت، و دێ وێ نەڤییەک ژ وی کوڕی هەبت، کو یەعقووبە. دەمێ مزگینی ب بوونا ئیسحاقی بۆ سارایێ هاتییەدان وێ ژ مەندەهۆشی گۆت: وەی بۆ من چاوا دێ من کوڕەک بت و ئەز یا پیر بوویم، و ئەڤە زەلامێ من ژی یێ پیربووی و ب ناڤ سال ڤە چووی؟ هندی بوونا بچویکەکییە ژ ئێکا وەکی من و زەلامێ من ل پیراتییێ تشتەکێ عەجێبە. ملیاکەتان گۆتە وێ: ئەرێ تو ژ حوکم و فەرمانا خودێ یا حێبەتییی؟ دلۆڤانی و پیرۆزییا خودێ ل سەر هەوە بنەمالا پێغەمبەرینییێ هەیە. هندی ئەوە سالۆخەت و کریارێن وی جهێ مەدح و سوپاسییێنە، و ئەو

د وان سالۆخەت و کریاران دا خودانێ بلندی و مەزنییێیە. ڤێجا دەمێ ترس ژ ئیبراهیمی چووی ژ بەر نەخوارنا مێهڤانێن وی بۆ خوارنێ، و مزگینی ب ئیسحاق و یەعقووبی بۆ وی هاتییەدان، ئەو ما دان و ستاندن د دەرحەقا تێبرنا مللەتێ لووطی دا د گەل هنارتییێن مە کر. هندی ئیبراهیمە گەلەک یێ ئارامە حەز ژ هندێ ناکەت لەز د عەزابدانێ دا بێتەکرن، گەلەک خۆ بۆ خودێ دشکێنت و هەوار دکەتێ، و ئەو د هەمی کارێن خۆ دا ل خودێ دزڤڕت. هنارتییێن خودێ گۆت: ئەی ئیبراهیم تو دەڤ ژ ڤێ هەڤڕکییێ بەردە و داخوازا دلۆڤانییێ بۆ مللەتێ لووطی نەکە؛ چونکی وان یا خۆ هێژای عەزابێ کری، و فەرمانا خودایێ تە هاتییە کو وان تێ ببەت، و هندی ئەون عەزابەکا نەئێتە زڤڕاندن ژ خودایێ وان دێ گەهتە وان.

ژ ڤان ئایەتان و یێن وەکی وان بۆ مە ئاشکەرا دبت کو دەمێ ئیسحاق هاتییە سەر دنیایێ دەیک و بابێن وی هەردو گەهشتبوونە عەمرەکێ وەسا تشتەکێ عەدەتی نەبوو یێن وەکی وان عەیال ببن، د سەر هندێ ڕا کو سارایێ عەیال نەدبوون(١)، بەلێ ئەگەر خودێ تشتەک ڤیا ئەگەران بۆ پەیدا دکەت، ئەگەر خۆ ئەو ئەگەر ل بەر مە دعەدەتی نەبن ژی.

### ژینا ئیسحاقی:

ئیسحاق ل بەر دەستێن هندەک دەیبابێن پاقژ و خودان باوەر هاتە ب خودانکرن و ڤێ چەندێ کارەکێ بەرچاڤ د کەسینییا ئیسحاقی دا هەبوو، ئیسحاق وەکی وان مرۆڤەکێ خودێناس و تێگەهشتی بوو، و دەمێ ئەو مەزنبووی خودێ ئەو ژی بۆ پێغەمبەرینییێ هلبژارت و پیرۆزکر، وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿وَبَشَّرۡنَٰهُ بِإِسۡحَٰقَ نَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٢﴾ (الصافات: ١١٢).

---

(١) دبێژن: عەمرێ ئیبراهیمی هنگێ سەد سال بوون، و عەمرێ سارایێ نۆت سال بوون.

قورئان چو سەرهاتییێن بەرچاڤ د ژینا ئیسحاقی دا بۆ مە ناڤەگوهێزت، ب تنێ ئەو ڕادگەهینت کو هێشتا د ژینا ئیبراهیم و سارایێ دا خودێ یەعقووب دا بوو ئیسحاقی، و ئیبراهیم و سارا کانێ چاوا ب بوونا ئیسحاقی چاڤروهن بوون وەسا ئەو ب بوونا کوڕێ وی یەعقووبی ژی چاڤروهن بوون.

تەوراتا نوکە ل بەر دەست دبێژت: دەمێ ئیبراهیمی ڤیای ژنەکێ بۆ کوڕێ خۆ ئیسحاقی بینت، داخواز ژ بەنییەکێ خۆ کر کو ئەو بچتە دەڤەرا حەرانێ جهێ باب و باپیرێن وی و ل وێرێ ژنکەکێ بۆ کوڕێ وی ڤەگوهێزت؛ چونکی وی نەدڤیا خزمایینییێ د گەل کەنعانییان بکەت، بەنییێ وی داخوازا وی ب جهئینا و چوو دەڤەرا حەرانێ، و ل وێرێ ئەو ب سەر مالا برازایێ ئیبراهیمی (بەتۆئیلێ کوڕێ ناحووری) هلبوو، و کچا وی (رفقا) بۆ ئیسحاقی خواست، و دەمێ بەتۆئیلی و کوڕێ وی لابانی زانی ئیسحاق کوڕێ ئیبراهیمی و سارایێیە، ئەو ل بەر هاتن رفقایێ بدەنێ.

رفقا د گەل عەبدێ ئیبراهیمی هاتە شامێ و ل وێرێ بۆ زەلامێ وێ ئیسحاقی هاتە ڤەگوهاستن.. و پشتی بیست سالان ژ ڤەگوهاستنا رفقایێ، دەمێ ژییێ ئیسحاقی شێست سال، خودێ جێمکەک دایێ: یێ مەزنتر (عیسۆ) بوو، و یێ دی (یەعقووب) بوو، و تەورات سەرهاتییەکا درێژ ل دۆر هەڤڕکییا ڤان هەردو برایان ڤەدگوهێزت، ئەز نابینم یا ژ هەژییە کو ئەو بێتە ڤەگوهاستن[1].

---

(١) یێ بڤێت ڤێ سەرهاتییێ بخوینت دشێت سەحکەتە (سفر التكوين) ئیصحاحا (٢٥ – ٢٧)، و ب هزرا من ئەو تشتێ تەورات ژ یەعقووبی ڤەدگوهێزت د ڤێ دەربارەیێ دا یا بەرعەقل نینە پێغەمبەرەکێ مەعصووم وێ بکەت.

و قورئـان و حـەدیس بـۆ مـە نـابێژن کـانێ ئیسـحاقی کـوڕەکێ دی ژ بلـی یـەعقووبی هـەبوو یـان نـە، و کـو خودێ فـەرمان ل ملیاکـەتان کـری مزگینییـا بوونا یەعقووبی ژ ئیسحاقی د گەل بوونا ئیسحاقی ب خۆ بـدەنـە ئیبراهیمـی -وەکی بۆری د گەل مە- دبت هندێ بگەهینت کو یـەعقووبێ کـوڕێ ئیسـحاقی یێ نەخری بوو، و ئەگەر ئەڤ بۆچوونە یا دوورست بت هنگی ریوایەتا تـەوراتـێ ل دۆر عیسۆیی و یەعقووبی دێ هلوەشییێت!

تـەورات دبێـژت: دەمـێ ئیسـحاق مـری ژیـیـێ وی سـەد و حەشـتێ سـال بوون، و هەردو کوڕێن وی: عیسۆیی و یـەعقووبی، ئـەو ل حـەبروونێ، ل نـک دەیک و بابێن وی ڤەشارت[1].

## پێغەمبەرینییا ئیسحاقی و بهایێ وی:

قورئـان ل پتـر ژ جهـەکی ئاشـکەرا دکـەت کـو ئیسـحاق -سـلاڤ لـێ بـن- پێغەمبەرەک ژ پێغەمبەرێن خودێ بوو، وەحی بۆ دهات، بەلێ تشتێ بەرچاڤ ئەڤەیە قورئان ل ڤان هەمی جهان دیـار دکـەت کـو ئیسـحاق (نـەبی) بـوو، و ل چـو جهـان نەهاتییـە کـو ئـەو (رەسـوول) بـوو. ژ وان ئایـەتێن بەحسـێ پێغەمبەرینییا ئیسحاقی دکەن:

- ﴿ قُولُوٓاْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيۡنَا وَمَآ أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِـۧمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَمَآ أُوتِيَ ٱلنَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمۡ لَا نُفَرِّقُ بَيۡنَ أَحَدٖ مِّنۡهُمۡ وَنَحۡنُ لَهُۥ مُسۡلِمُونَ ١٣٦ ﴾ (البقرة: ١٣٦).

- ﴿ إِنَّآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ كَمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ نُوحٖ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيۡمَٰنَۚ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ١٦٣ ﴾ (النساء: ١٦٣).

---

(١) سفر التكوين ٣٥ / ٢٨-٢٩.

- ﴿ وَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٤٩﴾ ﴾ (مريم: ٤٩).

- ﴿ وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٢﴾ ﴾ (الصافات: ١١٢).

و وەكی ئاشكەرا ئەڤ ئایەتە هەمی هندێ دگەهینن كو ئیسحاق (نەبی) بوو و وەحی بۆ دهات، بەلێ چونكی ئەو بۆ چو مللەتان نەهاتبوو هنارتن ئەو وەكی بابێ خۆ ئیبراهیمی و برایێ خۆ ئیسماعیلی (رەسوول) نەبوو.

و د حەدیسەكا خۆ دا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- ئاشكەرا دكەت كو چێترینێ مرۆڤان یووسفە كورێ چێترینێ مرۆڤان یەعقووبی، كورێ چێترینێ مرۆڤان ئیسحاقی، كورێ چێترینێ مرۆڤان ئیبراهیمی[1].

(١) ڤێ حەدیسێ ئیمامێ بوخاری ژ ئەبوو هورەیرەی و عەبدللاهێ كورێ عومەری ڤەدگوهێزت.

## سەرهاتييا يەعقووبى

## -سلاڤ لێ بن-

ژ دارا پێغەمبەرينييێ ئەوا ڕەهێن وێ يێن پيرۆز دگەهنە خۆشتڤييێ خودێ ئيبراهيمى -سلاڤ لێ بن- چەقەكێ تژى خێر و بەرەكەت هەبوو، سنسلەكا پيرۆز و خودان بها پێڤە هاتبوو، بەرهەمێ دەستپێكێ ئيسحاق و يەعقووب بوون، و د دويڤ دا پێدا وەرە خوارێ حەتا تو دگەهييە عيسايێ مەسيح -سلاڤ لێ بن-.

طايێ ژ هەمييان بێندارتر ئەو بوو يێ يووسف پێڤە هاتى، لەو ڤێ جارێ ژڤانێ مە د گەل بابێ يووسفييە..

**يەعقووب.. و مزگينى:**

د سەرهاتييا ئيبراهيم و ئيسحاقى دا مە ب بەرفرەهى بەحسێ وێ مزگينييێ كر يا ملياكەتێن خودێ دايە ئيبراهيمى و ژنكا وى سارايێ دەمێ ئەو هاتين لێ بووينە مێڤان بەرى بچن قەستا مالا لووطى بكەن، و هەر چەندە سارا ژنكەك بوو عەيال نەدبوون و ب ناڤ سال ژى ڤە چووبوو، بەلێ خودێ كەرەم د گەل كر و كوڕەكێ پيرۆز ژ زەلامێ وێ دايێ، ئەڤ كوڕە ئيسحاق بوو، و د گەل مزگينييا بوونا ئيسحاقى ملياكەتان مزگينى دا ئيبراهيم و سارايێ كو هێشتا ئەو دساخ ڤى كوڕێ وان دێ كوڕەك هەبت ناڤێ وى دێ يەعقووب بت، و ئەو ژى وەكى بابێ خۆ و باپيرێ خۆ دێ مرۆڤەكێ پيرۆز بت: ﴿ فَلَمَّا ٱعۡتَزَلَهُمۡ وَمَا يَعۡبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَهَبۡنَا لَهُۥٓ إِسۡحَٰقَ

وَيَعْقُوبَۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٤٩﴾ وَوَهَبْنَا لَهُم مِّن رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥٠﴾ ﴾ (مريم: ٤٩-٥٠) يەعنى: دەمێ ئیبراهیمی خۆ ژ وان و خوداوەندێن وان ڤەدەرکری، مە ژ کوڕان: ئسحاق، و یەعقووبێ کوڕێ ئسحاقی دانێ، و مە ئەو هەردو کرنە پێغەمبەر. و مە ژ دلۆڤانییا خۆ هند قەنجی دا وان کو نەئێنە هژمارتن، و مە بەحسەکێ باش د ناڤ خەلکی دا دا وان، کو ناڤ و دەنگێن وان ب باشی هەر بمینن.

مەعنا: یەعقووب ژی پشکدارێ بابێ خۆ بوو د وان هەمی خێر و قەنجییان دا یێن خودێ داینی: مزگینیدانا ب بوونێ، پێغەمبەرینی، دانا رەحمێ، مانا ناڤ و دەنگان د ناڤ خەلکی دا.. و هتد.

یەعقووب ژی -وەکی بابێ خۆ ئیسحاقی- ئەو گرنژین بوو یا ل پیراتییێ ل سەر لێڤێن ئیبراهیمی هاتییە نەخشاندن، و ئەو هیڤی بوو یا ل دووماهییا ژیێ وی د گەل وی ژیای، و ئەو جهێ باوەرێ بوو یێ ئیبراهیمی ل بەر مرنێ ئێمانەتێ خۆ یێ مەزن دایە ڤێ: ﴿ وَوَصَّىٰ بِهَآ إِبْرَٰهِـۧمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَٰبَنِيَّ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصْطَفَىٰ لَكُمُ ٱلدِّينَ فَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٢﴾ ﴾ (البقرة: ١٣٢) ئیبراهیم و یەعقووبی کوڕێن خۆ پالدان کو ل سەر ئیسلامێ موکم ببن گۆتن: ئەی کوڕێن مە هندی خودێیە ئەڤ دینە بۆ هەوە هلبژارتییە، کو دینێ ئیسلامێیە، ڤێجا هوین هەمی ژینا خۆ ئەوی نەهێلن، و بلا مرن نەگەهتە هەوە ئەگەر هوین د موسلمان نەبن.

ژ ئایەتێن قورئانێ دئێتە زانین کو یەعقووبی دەمەک ژ دەستپێکا ژییێ خۆ د گەل باپیرێ خۆ ئیبراهیمی بۆراند بوو، بەلێ ب دورستی نەهاتییە زانین کانێ یەعقووب گەهشتبوو چەند سالان ژ ژییێ ئیبراهیمی.

**ئیسحاق و یەعقووب:**

دەمێ مە سەرهاتییا ئیسحاقی ڤەگێڕای مە بەرچاڤ کر کو ئسرائیلی د پەرتۆکا خۆ یا پیرۆز دا گەلەک سەرهاتییان د دەر حەقا ئیسحاقی و هەردو کوڕێن وی یێن جێمک: عیسۆیی و یەعقووبی دا ڤەدگوهێزن، بەلێ پتریا ڤان سەرهاتییان نە ئەون یێن عەقل قەبویل بکەت کو ژ موسلمانەکێ عەدەتی دەرکەڤن حەتا کو ژ پێغەمبەرەکی دەرکەڤن(۱)، ژ وان سەرهاتییان:

(سفر التکوین) ژ تەوراتا نوکە دبێژت: ئیسحاقی پتر حەز ژ عیسۆیی دکر؛ چونکی ئەو کوڕێ وی یێ نەخری بوو، و ژنکا ئیسحاقی رفقایێ پتر حەز ژ یەعقووبی دکر؛ چونکی ئەو یێ بچویکتر بوو، و چونکی کوڕێ مەزن جهێ بابێ دگرت عیسۆ یێ بەربژار بوو کو (بەرەکەتێن) ئیسحاقی بگەهنێ، و دا ئەڤ چەندە چێ نەبت یەعقووب و دەیکا وی رفقایێ بەرگەڕیان کر کو حیلەکێ ل ئیسحاقی و عیسۆیی بکەن؛ دا ئەڤ خێرە بۆ یەعقووبی بمینت.. و پشتی چەند بزاڤەکان ئەو شیان ئیسحاقی بخاپینن و ئێکا هند بکەن کو ئەو دوعاییێن بەرەکەتێ بۆ یەعقووبی بکەت، پشتی کو یەعقووب شیای هەمی (ئمتیازاتێن) عیسۆیی ژێ بکرت، و ب ڤێ چەندێ بەرەکەتا ئیسحاقی گەهشتە یەعقووبی، و ژ لایەکێ دی ڤە ئەڤ کارێ یەعقووبی کری بۆ جهێ هندێ کو نەیارەتی د ناڤبەرا وی و برایێ وی دا پەیدا ببت، و دا ئەڤ نەیارەتییە مەزنتر لێ نەئێت رفقایێ ژ کوڕێ خۆ یەعقووبی خواست بچتە دەڤەرا حەررانێ ل نک برایێ وێ لابانی حەتا کەربا عیسۆیی دادئێت، و وی ب شیرەتا دەیکا خۆ کر و چو قەستا مالا خالێ خۆ کر و چەند

---

(۱) هەر کەسێ کیتابا وان یا (پیرۆز) بخوینت دێ بینت کو ئەو ل گەلەک جهان ب بێ تۆرەیی د دەر حەقا گەلەک پێغەمبەرێن خۆ دا دئاخڤن، ڤێجا ئەگەر پەرتۆکا وان یا پیرۆز ئەڤە بت، پا هوین بێژن پەرتۆکێن وان یێن نەپیرۆز دێ دچاوا بن؟

سالەکان ل نک وی ما. و ل دەڤەرا حەررانێ یەعقووبی دو کچ خالێن خۆ بۆ خۆ ئینان ئێک ل دویڤ ئێکێ: لەئیا، و راحیل، و پشتی یەعقووبی چاردە سالان خزمەتا خالێ خۆ کری، زڤڕی شامێ و ئەو و برایێ خۆ عیسۆ پێک هاتن، و هات ل (حەبروونێ) ل نک بابێ خۆ یێ ئەختیار ئاکنجی بوو، و پشتی بابێ وی ئیسحاق ل سەد و حەشتێ سالییێ مری، وی مەزنییا بنەمالا ئیسحاقی وەرگرت..[1]

## یەعقووب یان ئسرائیل:

تەورات دبێژت: پشتی یەعقووب ژ نک خالێ خۆ زڤڕییە ڤە خودێ وەحی بۆ هنارت و گۆتێ: ((ژ ئەڤرۆ ویڤە نابێژنە تە: یەعقووب، تو ئسرائیلی..))[2]، و شرۆڤەکەرێن تەوراتێ دەمێ پەیڤا (ئسرائیل) شرۆڤە دکەن دبێژن: ئسرائیل ئەوە یێ هێزەک ژ لایێ خودێ ڤە د گەل دا هەی[3]. و د قورئانا پیرۆز ژی دا ناسناڤێ ئسرائیل بۆ پێغەمبەرێ خودێ یەعقووبی هاتییەدانان وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿ كُلُّ ٱلطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَٰٓءِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ ٱلتَّوْرَىٰةُ ۗ ﴾ (آل عمران: ٩٣) هەمی خوارنێن پاقژ بۆ عەیالێن ئسرائیلی (یەعقووبی) -سلاڤ لێ بن- دحەلال بوون ئەو تێ نەبت یا یەعقووبی ژ بەر نساخییەکێ ل سەر خۆ حەرام کربت، ئەڤە بەری تەورات بێتە خوارێ. و نێزیکی سیهـ و نەهـ جاران پەیڤا (بەنی ئسرائیل) بۆ دووندەها یەعقووبی د قورئانێ دا هاتییە، تشتێ هندێ

---

(١) (سفر التكوين) ئیصحاحێن (٢٥-٣٦) ڤان سەرهاتییان ڤەدگوهێزن، و وەکی ئاشکەرا گەلەک ژ ڤان سالۆخەتێن ئەو ددەنە پال ڤان پێغەمبەران ڤە نە ژ هەژی خودان باوەرەکێ عەدەتینە حەتا کو ل نک پێغەمبەرەکێ مەعصووم هەبن!

(٢) سفر التكوين: ٣٥ / ٩.

(٣) بڕێنە: (التفسير التطبيقي للكتاب المقدس)، چاپا مصرێ، بپ ٩٢.

دگەهینت کو ڕاستە خودێ ناسناڤێ (ئسرائیل) بۆ پێغەمبەرێ خۆ یەعقووبی -سلاڤ لێ بن- دانایە.

## ئاڤاکرنا مزگەفتا (ئەقصایێ):

د قورئانا پیرۆز دا خودایێ مەزن بەحسێ مزگەفتا (ئەقصایێ) دکەت، وئاشکەرا دکەت کو خودێ بەرەکەت یا هاڤێتییە ڤێ مزگەفتێ و دەور و بەرێن وێ، وەکی کەرەم کری و گۆتێ: ﴿ سُبْحَٰنَ ٱلَّذِىٓ أَسْرَىٰ بِعَبْدِهِۦ لَيْلًا مِّنَ ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ إِلَى ٱلْمَسْجِدِ ٱلْأَقْصَا ٱلَّذِى بَٰرَكْنَا حَوْلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنْ ءَايَٰتِنَآ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ۝١ ﴾ (الإسراء: ١) خودایێ مەزن خۆ پاک و مەزن دکەت؛ چونکی ئەو دشێت وی تشتی بکەت یێ کەسێ دی ژ بلی وی نەشێت بکەت، ژ وی پێڤەتر چو خودایێن دی نینن، ئەوە یێ ب شەڤ بەنییێ خۆ موحەممەد -سلاڤ لێ بن- ب لەشی و ڕحێ ڤە ژ مزگەفتا حەرام ل مەکەهێ برییە مزگەفتا ئەقصایێ ل بەیتولمەقدسێ ئەوا خودێ ل دۆرێن وێ بەرەکەت هاڤێتییە شینکاتی و بەرهەمێ چاندی و تشتێن دی ژی، و ئەو کرییە جهێ گەلەک پێغەمبەران؛ دا ئەو عەجێبییێن شیانا خودێ و دەلیلێن ئێکینییا وی ببینن. هندی خودێیە گوهدێرێ گۆتنێن بەنییێن خۆیە، و ب کارێن وان یێ بینەرە.

ل دۆر دەمێ ئاڤاکرنا ڤێ مزگەفتێ د حەدیسەکا دورست دا هاتییە (ئەبوو ذەر) دبێژت: من پسیار ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- کر کانێ کیژ مزگەفت ئێکەمین مزگەفت بوو ل عەردی هاتییە دانان؟ گۆت وی گۆتە من: مزگەفتا حەرام. من گۆتێ: پاشی؟ وی گۆت: پاشی مزگەفتا ئەقصایێ. من گۆتێ: د ناڤبەرا هەر دویان دا چەند بوو؟ وی گۆتە من: چل سال[1].

---

(١) ئیمامێ بوخاری ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

و ل دۆر دەمێ ئاڤاکرنا مزگەفتا حەرام مە گۆتبوو کو ئەو هێژ ل سەر دەمێ ئادەمی -سلاڤ لێ بن- هەبوو، بەلێ پشتی بۆرینا سال و دەمان جهێ وێ ل بەر خەلکی بەرزە بووبوو، حەتا پێغەمبەرێ خودێ ئیبراهیم هاتی، و ب ئەمرێ خودێ مزگەفت جارەکا دی ئاڤاکرییە ڤە، و ب ڤێ چەندێ ئیبراهیم بوو ئاڤاکەرێ دویێ یێ ڤێ مزگەفتێ.. ڤێجا ئەگەر مەخسەدا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- د ڤێ حەدیسا بۆری دا ب ئاڤاکرنا مزگەفتێ ئاڤاکرنا ئێکێ بت، دڤێت بێژین: مزگەفتا ئەقصایێ ژی هێژ ل سەر دەمێ ئادەمی هاتبوو ئاڤاکرن، پاشی ئەو ژی ل بەر خەلکی بەرزە بووبوو حەتا یەعقووب -سلاڤ لێ بن- هاتی، و ب ئەمرێ خودێ جارەکا دی ئەڤ مزگەفتە ئاڤاکری، و ئەگەر مەخسەد پێ ئاڤاکرنا دویێ بت، یا کو ل سەر دەمێ ئیبراهیمی چێبووی، مەعنا وێ دێ ئەو بت مزگەفتا ئەقصایێ (ژ لایێ یەعقووبی ڤە) چل سالان پشتی ئاڤاکرنا مزگەفتا حەرام ژ لایێ ئیبراهیمی و ئیسماعیلی ڤە، هاتبوو چێکرن.

سەرهاتییا ئاڤاکرنا مزگەفتا ئەقصایێ وەکی د تەوراتێ دا هاتی ب ڤی رەنگییە: دەمێ یەعقووب چووی دا قەستا دەڤەرا حەررانێ بکەت ل نک خالێ خۆ، ب رێڤە ل وی جهێ نوکە مزگەفتا ئەقصایێ دکەفتێ ل باژێرێ قودسێ، خەوا وی هات، دەمێ ئەو نڤستی وی د خەوا خۆ دا دیت خودێ دگۆتێ: ((ئەو جهێ تو نوکە لێ نڤستی ئەز دێ دەمە تە و دووندەها تە..))(١)، گاڤا یەعقووب ژ خەو رابووی کەیفا وی گەلەک ب ڤێ خەونێ هات، و وی ئەو جه نیشان کر؛ دا ل بەر وی بەرزە نەبت، و پشتی چاردە سالان مایە ل نک خالێ خۆ زڤڕی شامێ، و هاتە وی جهی یێ وی نیشان کری، و ل وێرێ مزگەفتەک بۆ پەرستنا خودێ ئاڤاکر و ناڤێ وێ کرە: (بیت

(١) سفر التكوين: ٣٥ / ٩.

إيل) يەعنی: مالا خودێ[1] و ئەو مزگەفت ئەوە یا نوکە دبێژنێ: مزگەفتا ئەقصایێ.

## دووندەها یەعقووبی یان (بەنی ئیسرائیل):

خودێ بەرەکەت هاڤێتە دووندەها پێغەمبەرێ خۆ یەعقووبی و دووازدە کوڕ دانێ، و هەر ئێک ژ ڤان هەر دووازدە کوڕان بوو خودان دووندەهەکا بۆش، و ژ ڤان دووازدە بابکان مللەتێ ئسرائیلی پێک دئێت یێ کو ل دەمەکی ژ ژییێ وی خودێ هلبژارتی و کرییە باشترینێ مللەتێن وی سەردەمی، وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنَٰهُم مِّنَ ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٦﴾ ﴾ (الجاثية: ١٦) یەعنی: ب ڕاستی مە تەورات و ئنجیل و حوکمدارییا ب وان دابوو ئسرائیلییان، و بارا پتر ژ وان پێغەمبەرێن ژ دووندەها ئیبراهیمی -سلاڤ لێ بن- مە د ناڤ وان دا هنارتن، و مە ژ تشتێن پاقژ رزق دا وان، و مە ئەو ب سەر هەمی خەلکێ زەمانێ وان ئێخستبوون.

ئەڤ هلبژارتن و ب سەرئێخستنە ژ بەر هندێ بوو چونکی وان ب گۆتنا خودێ دکر، و وەحییا وی ب جه دئینا، بەلێ دەمێ وان ژ ڕێکا پێغەمبەران لادای خودێ ئەو شەرمزارکرن و ئەڤ سەراتییە ژ وان ستاند.

و د ناڤ دووندەها یەعقووبی دا -سلاڤ لێ بن- هژمارەکا پێغەمبەرێن خودان قەدر و قیمەت هەبوون، ئەم دێ سەرهاتییێن وان ژی ڤەگوهێزین، و ئێکەمینێ وان یووسف بوو -سلاڤ لێ بن- کو ئێک ژ دووازدە کوڕێن یەعقووبییە، و سەرهاتییا وی و یا بابێ وی ل پترین جهان یا تێکەلی ئێکە، لەو بەری ئەم دەفتەرا یەعقووبی پێک دادەین دێ دەست ب ڤەگێڕینا سەرهاتییا یووسفی کەین..

---

(١) سفر التكوين: ٣٥ / ٩.

## سەرهاتییا

## یووسفێ کوڕێ یەعقووبی

## -سلاڤ لێ بن-

ب قەدرترینێ مرۆڤان وەکی پێغەمبەر-سلاڤ لێ بن- د گۆتنەکا خۆ دا دبێژت[1] پێغەمبەرێ خودێ یووسفێ کوڕێ پێغەمبەرێ خودێ یەعقووبێ کوڕێ پێغەمبەرێ خودێ ئیسحاقێ کوڕێ خۆشتڤییێ خودێ ئیبراهیمییە.

سەرهاتییا یووسفی -وەکی قورئان بۆ مە ڤەدگێڕت- زنجیرەکا بەردەوام بوو ژ نەخۆشی و تەنگاڤییان.. هێشتا وی خۆ نەدیتی و نەبینای ئەو کەفتە بەر پێلێن خەریبی و بێ خودانییێ، هێشتا یێ نازک وەکی وێ شتلا ژ نوی سەرهلدای ڕەشەبایێ کینا برایان ئەو لەقاند و ئێخستە داڤێن عەبدینییێ، ژ دەستەکی بۆ دەستەکی هاتە ڤەگوهاستن، و ئێکی فرۆتە ئێکی حەتا دووماهییێ ژ داڤێن شەیطانی ڤەڕەستی و کەفتییە داڤێن گرتیخانەیا تەنگ و تاری.. بەلێ چونکی خودێ ئەو بۆ کارەکێ مەزن ئامادە دکر، خودێ ئێکا هند کر ئەو زۆرداریێ بڕیارا گرتنا وی دای ئەو ب خۆ هەوجەیی شارەزاییا وی ببت، و دووماهییێ وی ل ڕێزێن بلندێن دەولەتا خۆ بدانت..

هەژی گۆتنییە بێژین: یووسف پێغەمبەرێ ئێکانەیە یێ خودایێ مەزن سەرهاتییا وی هەمی پێکڤە و د ئێک سوورەتێ دا بۆ مە ڤەگوهاستی بێی کو سەرهاتییا وی پارچە پارچە بکەت و ل سەر گەلەک سوورەتان لێکڤە کەت، تشتێ بوویە ئەگەرا هندێ کو سەرهاتییا وی تامەکا تایبەت هەبت.

---

(١) د وێ حەدیسێ دا یا بوخاری وموسلم ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن.

## مالباتا یووسفی:

بۆری د گەل مە دەمێ مە سەرهاتییا یەعقووبی ڤەگوهاستی کو یەعقووب پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- دووازدە کورِ ژ دو ژن و دو جارییان هەبوون، و هەردو ژنێن وی -وەکی تەورات دبێژت- خویشکێن ئێک بوون، کچێن خالێ وی لابانی بوون[1]. ژ هەر دووازدە کورِێن یەعقووبی -بابکالکێن ئسرائیلییان- ب تنێ ناڤێ ئێکی د قورئانێ دا هاتییە ئەو ژی یووسفە[2].

ژینا مالباتا یەعقووبی ژینەکا عەدەتی بوو، رِۆژ و شەڤێن وان ب رحەتی و تەناهی دبۆرین، ژ بلی وان نەخۆشییێن کو هندەک جاران د ناڤبەرا هەوییان دا پەیدا دبن و دبت خویشکینییا هەردو ژنێن یەعقووبی کار ل سەر هندێ هەبت کو نەخۆشی د ناڤبەرا وان دا دکێمتر بن.

## خەونا یووسفی و دەستپێکا سەرهاتییێ:

د قورئانا پیرۆز دا سەرهاتییا یووسفی ب خەونەکا مەزن دەست پێ دکەت، ئەو خەونا بۆ وی بوویە ئەو مزگینییا هەمی عەورێن نەخۆش ژ عەسمانێ ژینا وی ڤەدرِەڤاندن، لەو ئەم ژی سەرهاتییا وی ب ڤێ خەونێ دێ دەست پێ کەین: ل سپێدەیا وێ رِۆژێ -وەکی هەمی رِۆژان- چاڤێ رِۆژێ گەش بووبوو و تاڤا خۆ ب سەر لەشێ عەردی دا بەردا بوو، یووسف ئەو زارۆکێ هێشتا نەگەهشتی چاڤێن خۆ ژ خەوا گران ڤەکرن، و سەرێ خۆ ژ عەردی رِاکر، هزرا وی یا بەلاڤبوو، هشێن خۆ ئینانە سەرێ خۆ، چەند

(١) دیارە کو هنگی دورست بوو زەلامەک دو خویشکان پێکڤە بینت، و ئاشکەرایە کو ئیسلامێ ئەڤ شریعەتە نەهێلایە.

(٢) تەورات ناڤێن وان ب ڤی رِەنگی ڤەدگوهێزت: رەئۆبەین، شمعوون، لاوی، یەهۆدا، دان، نەفتالی، جاد، ئەشیر، یەسساکر، زەبۆلوون، یووسف، بنیامین، و ئەڤ هەردوییێن دووماهییێ براماک بوون، دەیکا وان راحیل بوو.

دەلیڤەیەکان حێبەتی ما: ئەو چ خەونا عنتیکە بوو وی شڤێدی دیتی؟!
جارەکا دی خەون ب هشیاری ئینا بەر چاڤێن خۆ: ددیت یازدە ستێران، و ڕۆژ و هەیڤێ ژی خۆ بۆ وی دچەماند.

ئەڤە چ خەونا غەریبە؟ نە وەکی وان خەونانە یێن زارۆکێن ل ژییێ وی دبینن لەو ئەو نەشیا چو سەران ژێ ببەتەدەر، گەلەک هزرێن خۆ کرن دووماهییێ نەچاربوو خەونا خۆ بۆ بابێ خۆ ڤەگێڕت و داخوازا شرۆڤەکرنا ڤێ خەونێ ژێ بکەت..

ژ ڤێرێ قورئان دەست ب سەرهاتییا یووسفی دکەت، ب وێ خەونێ ئەوا دێ ب سالان د گەل وی مینت حەتا ئەو تەعبیرا وێ ب چاڤ دبینت، ژ خەونێ دەست پێ کر، و ب خەونێ ب دووماهی دئێت، و د ناڤبەرا دەستپێکێ و دووماهییێ دا سەرهاتییەکا دویر و درێژ هەیە..

**یەعقووب و خەونا یووسفی:**

گاڤا یووسفێ زارۆک هاتییە نک بابێ خۆ یەعقووبی و خەونا خۆ یا غەریب بۆ وی ڤەگێڕای، یەعقووبی زانی ئەڤ خەونە یا ژ قەستا نینە، و مەعنایەکا مەزن دێ د پشت ڕا هەبت، ئەڤە نیشانا هندێیە کو ئەو هزرا یەعقووب ژ کوڕێ خۆ یووسفی دکەت یا د جهێ خۆ دایە، و ڕۆژەک دێ ئێت یووسف دێ مەزن بت، و ئەو د ناڤبەرا هەمی برایێن خۆ دا دێ مەزنییا بنەمالا ئیبراهیمی وەرگرت، یووسف ئەگەر ئەڤرۆ -ب عەقلێ خۆ یێ بچویک- نەزانت چ د پشت ڤێ خەونا مەزن ڕا هەیە، بابێ وی یەعقووب تەعبیرا ڤێ خەونێ باش دزانت، دزانت ئەڤ خەونە مزگینییەکا مەزنە بۆ وی کو ئەو دێ مەزنییا بنەمالا ئیبراهیمی وەرگرت، لەو یەعقووبی -بەری گرنگییا ڤێ خەونێ بۆ کوڕێ خۆ ئاشکەرا بکەت- گۆتە وی: ئەی کوڕێ من! ڤێ خەونا خۆ تو بۆ برایێن خۆ نەبێژە؛ دا ئەو حەسویدییێ ب تە نەبەن، و دوژمناتییا تە

نەکەن، و پیلانگێڕییێ نەکەن کو تە تێ ببەن، هندی شەیطـانە ئەو بـۆ مرۆڤـی دوژمنەکێ ئاشکەرایە.

ل سەری وی گۆتێ: ڤێ خەونێ بۆ برایێن خۆ نـەبێژە؛ چونکی وی دزانـی برایێن وی دێ تەعبیرا ڤێ خەونێ زانن، لەو ئەو -ب پالدانا شـەیطـانی- دێ لێ گەڕیێن کو خرابییێ بگەهیننە وی.. و پشتی ڤێ هشیارکرنێ ژ نوی بابێ وی ڕۆناهییەک بۆ وی دا سەر تەعبیرا خەونا وی و گۆتێ: کانێ چاوا خودێ ئەڤ خەونە نیشا تە دا وەسا ئـەو دێ تـە هلبژێرت و زانینـا تـەعبیرا خـەونێن مرۆڤان نیشا تـە دەت، و ئـەو دێ قـەنجییا خـۆ ل سـەر تـە و ل سـەر بنـەمالا یەعقووبی ب پێغەمبەرینییێ پێک ئینت، کانێ چاوا وی قەنجییا خۆ ل سـەر هـەردو بـابێن تـە ئیبـراهیم و ئیسـحاقی ب پێغەمبـەرینییێ بـەری نوکـە پێـک ئینای، هندی خـودایێ تەیـە یـێ پڕزانایـە ب وی یـێ ئـەو هلبژێرت ژ بـەنییێن خۆ، یێ کاربنەجهە د ڕێڤەبرنا کارێ بەنییێن خۆ دا.

مەعنا: مەسەلە هلبژارتنا خودێیە، و نە چو تشتێن دی.

## یەعقووب و ڤیانا یووسفی یا زێدە:

ژ بەر کو یەعقووبی نیشانێن تێگەهشـتنێ و زیرەکییـێ ل نـک کـوڕێ خـۆ یێ زارۆک یووسفی ددیتن، و پشـتی وی ژ کـوڕێ خـۆ گوهـ ل ڤـێ خـەونا وی بـووی، بـۆ وی ئاشکەرا بـوو کـو یووسفی دێ هندەک (موئەهیلات) هـەبـن ل نـک بـرایێن وی یـێن دی نـابن، و کـو خـودێ ژ ناڤبـەرا هـەمی کـوڕێن وی یووسـفی بـۆ مـەزنییا بنـەمالێ دێ هلبژێـرت، ژ بـەر ڤـێ چەنـدێ (حرصـا) یەعقووبی ل سەر یووسفی پتر لێ هات، و گەهشـتە حەددەکی برایێن یووسـفی تێ ئینادەر کو بابێ وان پویتەیەکێ زێدەتر یێ ددەتە یووسفی، لەو ئـەڤ کـارە بـۆ جـهـێ گازنـدەکرن و نەرحـەتییا وان، و ئـەڤ گازنـدەیێن وان ل دەسـتپێکێ

ب دزی ڤـه بـوون، پاشـی هێـدی هێـدی ژ بـن پـەردەیی دەرکـەفتن و بـەرچاڤ بوون.

ب ڕاستی ئەم نزانین کانێ برایێن یووسفی ب ڤێ خەونا وی دزانـابوون، یان ژی ئەڤ نەڤیانا وان بۆ یووسفی ب تنێ ژ بەر وێ ڤیـان و پویتـەپێکرنا زێدە بوو یا یەعقووبی ب وی دکر[1]، هەر چاوا بت کوڕێن یەعقووبی ڕۆژەکێ لێک کۆمبوون و گۆتنە ئێک و دو: هندی یووسف و برایێ وی یێ دەیبابییـە ل نک بابێ مە ژ مە خوشتڤیترن، ئەو وان هەردویان ب پێش مە دئێخت، و ئـەم کۆمـەکا خـودان هێـز و هژمـارین، هنـدی بـابێ مەیـە یـێ د خەلـەتییـەکا ئاشکەرا دا کو بێ ئەگەرەکا دورست ئەو وان هەردویان ب سەر مە دئێخت.

(بنیامین) برایێ یووسفی یێ دەیبابی هێشتا یـێ بچویـک بـوو، و دیـارە نیشانێن زیرەکییێ ل نک وی وەکـی کـو ل نـک یووسفی ددیـار نـەبوون، لـەو برایێن وی ئەو حسێب نـەدکر ئاستـەنگەکا مـەزن د ڕێکـا خۆ دا، لـەو هـەمی خەما وان یووسف بوو..

**پیلانا مەزن:**

پشـتی بـرایێن یووسـفی دان و سـتاندنەکا درێـژ د گـەل ئێـک و دو کـری پسیارا وان ئەڤە بوو: ئەرێ چارە چیە؟

بەرسـڤا وان ئـەو بـوو وان گـۆتن: دڤێـت یووسـف نـەمینت، هـوین وی بکوژن، یان ژی بهاڤێنە عەردەکێ دویر ژ ئاڤاهییان.. بۆچی؟

گۆتن: دا ڤیانا بابێ هەوە بۆ هەوە ب تنێ بمینت و دا بەرێ وی بکەفتـە هـەوە ب تنـێ، و پـشتـی نـەمـانـا یووسفی بزڤڕن و تۆبـە بکـەن، و داخـوازێ ژ خودێ بکەن کو ئەو گونەها هەوە ژێ ببەت.

---

(١) هەر چەندە تەورات د (سفر التكوين) دا ٣٧ / ٥-١١ ئاشکەرا دکـەت کـو یووسـفی خـەونا خۆ بۆ برایێن خۆ ژی -د گەل بابێ خۆ- ڤەگێڕابوو.

ئێکی ژ برایێن یووسفی[1] گۆت: نه، هوین یووسفی نەکوژن، بەلێ وی بهاڤێنه د بنێ بیرەکێ دا هندەک کاروانی یان رێڤنگ دێ وی بۆ خۆ هەلینن و بەن و هوین دێ ژ وی رحەت بن، و هەوجه ناکەت هوین وی بکوژن، ئەڤێ بکەن یا من گۆتییه هەوە ئەگەر راسته هەوە ئەو کربته دلێ خۆ یا هوین دبێژن.

## ب جهئینانا پیلانێ:

پشتی ئەو ب گۆتنا برایێ خۆ رازی بووین، ئەو ل رێکەکێ گەریان دا بشێن پێ برایێ خۆ یووسفی ژ دەستێ بابێ خۆ بیننه دەرێ؛ چونکی وان دزانی هندی بابێ وان حەز ژ یووسفی دکەت ئەو دل نادەت جارەکێ وی د گەل وان فرێکەته چو عەردان؛ دا چو گرفتاری ب سەرێ وی نەئێن، د گەل هندێ ژی گۆتن: ئەم ژی دێ خۆ جەربینین کانێ دێ خودێ چاوا چێ کەت..

برایێن یووسفی -پشتی ل سەر هندێ کۆم بووین کو وی ژ بابێ خۆ دویر بکەن- رابوون چوونه نک بابێ خۆ و گۆتنێ: ئەی بابێ مە، بۆچی باوەرییا تە ب مە نائێت کو تو یووسفی د گەل مە فرێکەیە چۆلی و وی بهێلییه ب هیڤییا مە ڤە؟ ما ئەم نه برایێن وینه، و مە خێرا وی دڤێت؟ نێ ئەم دێ چاڤێ خۆ دەینێ و دێ شیرەتێن باش ژی لێ کەین؟ سوباهی تو وی د گەل مە فرێکه چەروانی تشتێ وی دڤێت بلا ئەو ژێ بخۆت، و بلا ئەو یارییان بۆ خۆ بکەت، و هندی ئەمین ئەم دێ وی ژ هەر تشتەکێ تو ژێ دترسی پارێزین.

---

(١) تەورات د (سفر التكوين ٣٧ / ٢٢) دا دبێژت: ناڤێ وی (رەئووبەین) بوو، و (یوهۆدا)یی گۆته برایێن خۆ: ئەم یووسفی ناکوژین، دێ وی فرۆشینه کاروانییان (سفر التكوين ٣٧ / ٢٦).

بابێ وان یەعقووبی گۆت: بۆ من نەخۆشە هوین وی ببەنە گەریانێ، و صەبرا من نائێت ئەو ل نک من نەبت، و ئەز دترسم هوین ژێ غافل ببن ڤێجا گورگ وی بخۆت.

و دبت ڤێ گۆتنا بابێ وان پتر کەربێن وان ژ برایێ وان ڤەکربت، ئەرێ بۆچی صەبرا وی بێی مە دئێت، و بێی یووسفی نائێت؟ ما ئەو چ یێ ژ مە زێدەیە؟ بەلێ پا گۆتنا وی یا دووماهیێ ل دلێ وان هات: ئەز دترسم هوین ژێ غافل ببن و گورگ وی بخۆت.. ئەڤە خۆش رێکە بابێ وان ب خۆ بۆ وان دیتی، بەلێ دا ئەو بابێ خۆ پشتراست بکەن کو ئەو دێ چاڤێ خۆ دەنە یووسفی دا چو لێ نەئێت وان سویند خوار کو ئەگەر گورگی برایێ وان خوار، و ئەو کۆمەکا ب هێز و خودان شیان، مەعنا ئەو هنگی دزیانکارن، و چو خێر د سەرێ وان نینە!

ب ڤی رەنگی وان چو رێ بۆ بابێ خۆ نەهێلان کو ئەو خۆ پێ ژ ڤێ ئیحراجێ خلاس بکەت، و وی دزانی کو ئەگەر ئەو داخوازا کورێن خۆ ب جه نەئینت کەربێن وان پتر دێ ژ برایێ وان ڤەبن، لەو وی چو پێ نەما و گۆتە وان: وێ بکەن یا هەوە دڤێت.

دەمێ بوویە سپێدەیا رۆژا دی.. یووسفێ زارۆ ب کەیف رابووڤە، ئەڤە بۆ جارا ئێکێیە ئەو د گەل برایێن خۆ دێ دەرکەفتە چۆلی پشتی کو بابێ وی قانع بووی وی د گەل وان بهنێرت، دڤیا زوی دەرکەڤتە چۆلی؛ دا ئەو ژی وەکی هەمی بچویکان یارییان بۆ خۆ بکەت و کەیفێ بکەت، وەکی برایێن وی گۆتی! بوو سپێدە.. برایێن وی هاتن، بابێ وی ئەو دا د گەل برایێن وی، و ئەو پێکڤە چوون.

دەمەکێ درێژ پێڤە نەچوو کەیفا یووسفی لێ بوو خەم و نەخۆشی، ئەو هیڤییێن وی د سەرێ خۆ یێ بچویک دا ڤەهاندین ب دەستێ کینا برایان

هاتنه سۆتن، گاڤا ئەو و برایێن خۆ ب تنێ ماینە ل چۆلی پێ حەسیا هەر وەکی برایێن وی ل بەر چاڤێن وی یێن دئێنە گوهارتن.. گەلەک جاران ڕاستییا مرۆڤان ل پشت دیوار و دەرگەهێن دائێخستی دئێتە ڤەشارتن، و گاڤا ئەو ل چۆلی مانە ب تنێ پەردەیێن درەو دئێنە لادان و ڕاستییا کرێت بەرچاڤ دبت!

دەمەکی یووسفی هند دیت هەر دەهـ برایێن وی پێ وەرهاتن، کراسێ وی ژ بەرکر، یووسف حێبەتی ما: ئەڤە دێ چ کەن و ڤان چ ل بەرە؟ و گاڤا یووسفی زانی ئنیەتا برایێن وی یا خرابە، و وان ل بەرە نەخۆشییێ بگەهیننە وی، بوو هەوار هەوارێن وی، بەلێ ل ڤی چۆلێ بێ مرۆڤ کی دێ دهەوارا وی ئێت و کەسێ هەر های ژێ نینە؟!

(ئتتفاق) ئەو بوو ئەو یووسفی نەکوژن؛ دا گونەها کوشتنا وی نەکەفتە ستویێ وان، لەو ڕابوون ئەو گرێدا و ژۆردا بەردا سەر وی کەڤرێ د بنێ بیرێ دا یێ کو زەلام ل سەر ڕادوەستان و سەتلێن خۆ دادهێلانە د بنێ بیرێ دا، جهەکێ وەسا بوو ل بەر بچویکەکێ وەکی یووسفی یێ کویر بوو و ئەو نەدشیا ژێ دەرکەڤت.. یووسف ما د وێ بیرا تاری دا ب تنێ، خودایێ مەزن دبێژت: هنگی مە وەحی بۆ یووسفی هنارت و مە ئەو تێگەهاند کو: تو ل پاشەڕۆژێ دێ ڤی کارێ وان دەیە ناڤ چاڤێن وان، و ئەو ب وێ چەندێ ناحەسن و نزانن. مەعنا ئەو دێ ژیت و ئەڤ بیرا تاری نابتە قەبرێ وی، و دویر نینە هنگی بیرا یووسفی ل خەونا وی ژی هاتبتە ڤە ئەوا بابێ وی گۆتییێ: تەعبیرا ڤێ خەونێ ئەوە خودێ دێ تە کەتە مرۆڤەکێ پێشکێش و ماقویل..

باشە پا کانێ ئەو تەعبیرا بابێ من گۆتی؟

مەعنا دڤێت ئەو بژیت.

**فرۆتنا یووسفی:**

پشتی برایێن یووسفی ئەو داهێلایە د چالێ دا وان خۆ ل نێزیکی چالێ ڤەشارت؛ دا بزانن کانێ دووماهییا وی دێ بتە چ؟

وان هند دیت کۆمەکا رێڤنگان د وی جهی را بۆری، و چونکی ئەو دپێتڤی ئاڤێ بوون وان مرۆڤەک ژ خۆ هنارت دا هندەک ئاڤێ بۆ وان ژ وێ بیرێ بینت یا کو دکەفتە وی جهی، گاڤا وی زەلامی سەتلا خۆ داهێلایە د بیرێ دا یووسفی خۆ ب سەتلا وی ڤە گرت، خودانێ سەتلێ باش بەرێ خۆ دایێ.. خافلەتییەکا مەزن ڤێ کەفت، ئەڤە کیژ بچویکە د بنێ ڤێ بیرێ دا، و ئەو ب تنێ ل ڤی جهی چ دکەت؟ و ژ لایەکێ دی ڤە کەیفا وی هات گۆت: ئەز دێ وی بەم بۆ خۆ فرۆشم! لەو وی ب نک هەڤالێن خۆ ڤە کرە گازی: مزگینی ئەڤە کورکەکێ هێژایە. و گاڤا وی گازی کری برایێن یووسفی و ئەو ل نێزیکی وی جهی بوون وان خۆ ڤەشارتبوو، ب نک وی زەلامی ڤە هاتن و گۆتن: ئەڤە عەبدێ مەیە یێ ژ مە رەڤی تە ژ کیڤە ئینایە؟

یووسف ژ ڤێ گۆتنا وان حێبەتی ما، ئەڤە چ دبێژن؟ بەلێ د گەل هندێ ژی وی نەوێریا بێژتە وی زەلامی: ئەڤە درەوان دکەن، ئەڤە برایێن منن.. ترسیا برایێن وی وی ببەن بکوژن.

پشتی زەلامی گۆتییە وان: من ئەو ژ بیرێ یێ ئینایەدەر، برایێن یووسفی گۆتێ: ئەگەر تە بڤێت ئەم دێ وی فرۆشینە تە؛ چونکی ئەو عەبدەکێ نەگوهدارە، و چونکی وان بهایەکێ ئەرزان گۆت، ئەو زەلام ل بەر هات و ب چەند دەرهەمەکێن کێم وی یووسف ژ وان کری.

و پشتی ئەو پشتراست بووین کو کاروانییان یووسف د گەل خۆ بر، وان ژ قەستا خۆ موژیل کر حەتا رۆژ ئاڤابووی و تارییا شەڤێ ب سەر دنیایێ دا گرتی، ژ نوی هاتن قەستا مال کر.

## بێبەختییا ل گورگی:

ل دەمێ عەیشا برایێن یووسفی هاتنە نک بابێ خۆ، و ژ درەو کرنە گری و مخابنی ڕاهێلان، و گۆتن: ئەی بابێ مە! هندی ئەم بووین ئەم چووین دا غاردانێ و ئارمانجانێ بکەین، و مە یووسف هێلا ل نک جلک و خوارنا خۆ، و مە تەخسیری د پاراستنا وی دا نەکربوو، بەلکی مە ئەو هێلابوو ل جهەکێ ئەمین، و دەلیڤەیەکا کێم ئەم ژ وی غافل بووین، ئینا مە ئاگەهـ ژێ هەبوو گورگەک هات و برایێ مە یووسف خوار، و ئەگەر خۆ ئەم دڕاستگۆ ژی بین تو باوەر ژ مە ناکەی؛ چونکی تو گەلەک حەز ژ یووسفی دکەی، بەلێ پا ئەڤە کراسێ وی ژی دا تو باوەر ژ مە بکەی.

و وان کراسێ یووسفی -ئەوێ ژ بەر کری- ئینا، و خوینەکا ژ درەو -نە یا یووسفی- تێدا؛ دا ئەو وی بۆ خۆ ل نک بابێ خۆ بکەنە شاهد ل سەر ڕاستییا گۆتنا خۆ، بەلێ ئەو کراس بوو دەلیلێ درەوا وان؛ چونکی ئەو کراس یێ ساخلەم بوو و نەهاتبوو دڕاندن.

یەعقووبی ژ سەر و سیمایێ وان زانی کو ئەو ددرەوینن، ژ لایەکێ دی ڤە یەعقووبی گۆتە خۆ: باشە ئەو چ گورگە یێ هۆسا لەشێ یووسفی ئەوێ نەهـ دەهـ سالی هەمی خواری و کراسێ وی ساخلەم هێلا، یان تو بێژی گورگی کراسێ وی ژ بەر کربت پاشی ئەو خوار بت؟!

نیشانێن درەوێ زێدە دئاشکەرا بوون، لەو بابێ وان گۆت: مەسەلە یا وەسا نینە وەکی هوین دبێژن، بەلکی نەفسێن هەوە یێن خراب کارەکێ کرێت د دەر حەقا یووسفی دا ب هەوە یێ دایەکرن، و ئەو کار ل بەر هەوە یێ شرینکری و یا ژ هەوە ڤە ئەو کارەکێ باشە، ڤێجا صەبرکێشانا من دێ صەبرەکا جوان بت، و ئەز گازندا خۆ بۆ چو مرۆڤان ناکەم، و دێ داخوازا هاریکارییێ ژ خودێ کەم ل سەر وی تشتێ هوین ژ درەو سالۆخ ددەن. دلێ

یـەعقووبی بـاوەر نـەدکر گـورگی یووسـف خـوار بـت، و وی دزانـی ئەڤـە بێبـەختـییـەکە کوڕێـن وی ل گـورگـی دکـەن، ئـەو گـورگێ ژ گەلـەک مرۆڤـان ب وژدانتر! پا تو بێژی وان یووسف کوشت بت؟ نـە نـە.. ئەگەر یووسف مـر بت پا مەعنا خەونا وی دێ چ بت؟ نە، دڤێت یووسف نەمربت؛ چونکی دلـێ یەعقووبی نەڤێت باوەر بکەت.

**بەر ب مصرێ ڤە:**

ئەو کاروانییێن یووسف کڕی، وان ئەو د گەل خۆ بر و ب لایێ ڕۆژئاڤایێ ڤـە بـەر ب وەلاتـێ مصـرێ ڤـە چـوون.. یووسـف ئـەوێ بـابێ وی دل نـەددا فرێکەتە بەر حەتاڤێ دا ڕۆژ لێ نـەدەت، نوکـە عەبدەکێ ڕەزیـل و بـێ خودانـە ب دویڤ کاروانی ڤە یێ دئێتە هاژۆتن..

هـەی دنیـا.. هـەر ڕۆژ چەنـد بـێ گونـەهێن وەکـی یووسـفی ژ بـەر دلـێن خۆشتڤییان دئێنە ڕاکرن، و ب دەستێ زۆرداریێ دئێنە هنگافتن!!

چەند ڕۆژەک بوون و کاروانی گەهشتنە مصرێ، ئـەو زەلامـێ یووسف بـۆ خۆ ب بهایەکێ ئەرزان کڕی، چنگلێ یووسفی گـرت و ئـەو بـرە بـازارا فرۆتنـا بەنییان؛ دا مفایەکی بۆ خۆ ژێ بکەت، و چەند کەیفەکا مـەزن بـۆ وی چێبـوو دەمـێ مـرادا وی زوی حاسـل بـووی پشـتی مرۆڤـەکێ دەولـەمەنـد ب یووسـفی هاتییـەدەر و ڤیـای وی بـۆ خـۆ بکـڕت.. و ئـەو مرۆڤـێ دەولـەمەنـد عـەزیزێ مصرێ بوو یێ کو ب زمانێ ئەڤرۆ دبێژنێ: سەرۆک وەزیر.

عـەزیزێ مصـرێ ئـەو ژ وان کـڕی، و ئینـا مـالا خـۆ و گۆتـە ژنکـا خـۆ: سـەرەدەرییەکا بـاش د گـەل ڤـی بکـە، و جهـەکێ ب قـەدر بـدێ، بـەلکی ئـەم مفای ژ خزمـەتکارییا وی بکـەین، یـان ژی ئـەم وی بـۆ خـۆ وەکـی کـوڕەکـی لێ بکەین.

## یووسف ل مالا عەزیزێ مصرێ:

پشتی قویناغەکا تژی ڕەنج و زەحمەت یووسف د مالەکێ ئاکنجی بوو، قەدەرێ بەرێ وی دا دویەمین مالا مەزن د مصرێ دا مالا وەزیرێ مەلکێ مصرێ، و ئەڤە قەنجییەک بوو خودێ د گەل وی کری.

مالا عەزیزێ مصرێ ل بەر یووسفێ نوی گەهشتی جیهانەکا نوی بوو، ژ نوی وی زانی کو دنیا نەبەس ئەوە یا وی ل مالا بابێ خۆ یەعقووبی دیتی.. ئەوی -ل ڤی جهی- ڕەنگەکێ دی یێ مرۆڤان دیت، ئەو ڕەنگێ وی هزر نەدکر ژ ئاخا مرۆڤانە!

ئەو مرۆڤ د قەسر و قوسویرێن مەزن دا دژیان، و ئاشکەرایە کو د ناڤ دیوار و شویرهەییێن قەسرێن مەزن دا ژین ب ڕەنگەکێ دییە، خۆشی و دلچوون هەر نائێنە هژمارتن، چو تشت یێ کێم نینە ب تنێ تشتەک تێ نەبت، ئەو تشتێ یووسفی ل نک بابێ خۆ دیتی: باوەرییا ب خودێ ئەوا ئەخلاقێ باش ل نک خودانی پەیدا دکەت!

ئەخلاق و ترسا ژ خودێ زوی ب زوی ڕێکا خۆ ل ناڤ کۆچکێن مەزن نابینت و مرۆڤەکێ وەکی یووسفی ل سەر دەستێ پێغەمبەرەکێ وەکی یەعقووبی هاتییە پەروەردەکرن، و ل بەر چاڤێ خودێ هاتییە ئامادەکرن، دەمێ هاتییە جهەکێ ب ڤی ڕەنگی تویشی گرفتارییەکا مەزن بوو؛ چونکی گیانێ وی کەفتە هەڤرکییەکا دژوار، دڤیا ئەو ئێک ژ دویان هلبژێرت: یان ئەو ژی -وەکی پترییا خەلکێ قەسرێ- خۆ ب دەست پێلێ ڤە بەردەت و هندی دلێ وی دخوازت بارا خۆ د خۆشییێن ئەرزان بێخت، یان ژی دڤێت ئەو بیر و باوەرێن خۆ موکم بگرت و ژ دەست نەدەت.. و ئەڤە کارەکێ ب ساناهی نینە.

يووسف -ب باوەرييا خۆ پشتى پاراستنا خودىّ- شييا خۆ ل بەر پێلىّ بگرت، ناڤ و دەنگێن وى ب باشى ل قەسرىّ بەلاڤبوون، دەهمەن پاقژى و ئيخلاصا وى بوو سوحبەتا هەر كەسەكى، و مەزنىّ قەسرىّ ب خۆ ژى ئێك ژ وان كەسان بوو يێن ئەڤ مەسەلە ژ يووسفى گوهـ لىّ بووى و ب سەربۆرِ زانى كو ئەوا ژ وى دئێتە گۆتن يا ڕاستە، لەو وى قەدرەكىّ زێدە دايىّ و تەعامولا خولامان د گەل نەكر، وەكى كورِى هژمارت و سەربەست كر كو چى جهىّ وى بڤێت ژ قەسرىّ بێت و بچت..

ب ڤى ڕەنگى يووسفى ڕۆژێن خۆ بۆراندن، و ڕۆژ بۆ ڕۆژىّ ئەو دگەهشت و نيشانێن لاوينييىّ و عەقلدارييىّ ل نك ئاشكەرا دبوون، خودايىّ مەزن دبێژت: ﴿ وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴾ (يوسف: ٢٢) دەمىّ يووسف گەهشتييە تماميا هێز و گەنجينييا خۆ مە زانين و تێگەهشتن دايىّ، و وەكى ڤى جزايى يىّ مە دايە يووسفى ژ بەر قەنجيكارييا وى ئەم ددەينە قەنجيكاران ژى ژ بەر قەنجيكارييا وان.

و ژ بلى (زانينىّ) و (تێگەهشتنىّ) خودىّ نعمەتا (جوانييىّ) ژى دابوو يووسفى حەتا د حەديسەكىّ دا پێغەمبەرىّ خودىّ -سلاڤ لىّ بن- ئاشكەرا دكەت كو خودىّ نيڤەكا جوانييىّ دابوو يووسفى، و نيڤەكا دى دابوو دەيكا وى (سارايىّ)[1]. و ئەڤ جوانييە بوو يووسف ئێخستييە بەر جەرِباندنەكا مەزن..

---

(١) وەكى موسلم د حەديسا معراجىّ دا ڤەدگوهێزت، و د شەرحا ڤىّ حەديسىّ دا زانايىّ ناڤدار (ئبن كەثير) ژ هندەك زانايان ڤەدگوهێزت كو مەخسەد ب نيڤا جوانييىّ ئەو جوانييە يا خودىّ دايە ئادەمى و حەووايىّ، و ئاشكەرايە كو خودىّ ئادەم ب دەستىّ خۆ ئافراند بوو لەو جوانييا وى ژ يا هەمى مرۆڤان پترە، و ڕۆژا قيامەتىّ دەمىّ مرۆڤ دچنە بەحەشتىّ هەمى ل سەر ڕەنگىّ ئادەمينە، و ئەو جوانييا خودىّ دايە يووسفى نيڤا وىّ جوانييىّ بوو يا وى دايە ئادەمى، كا چاوا جوانييا سارايىّ هندى نيڤا جوانييا حەووايىّ بوو.

**یووسف د گەل ژنا عەزیزێ مصرێ:**

ژنا عەزیزێ مصرێ (زولەیخا) -وەكی هندەک ناڤی لێ ددانن- ژ بلی كو ژنا وەزیری بوو دبێژن: برازایا مەلكی ژی بوو، و هەر چەندە ژیێ وێ نێزیكە دو جاران هندی ژیێ یووسفی بت[1]، بەلێ ژ بەر وێ نعمەت و خۆشیێا ئەو تێدا یێ ئەو دیتبا دا هزر كەت ئەو گەلەک ژ عەمرێ خۆ بچویكترە..

قورئان دەمێ بەحسێ سەرهاتییا یووسفی د گەل ژنا عەزیزێ مصرێ دكەت ب ڕەنگەكێ واقعی و بێ دەسكاری ڤەدگێڕت، و چونكی قورئانێ دڤێت ب سەرهاتییا یووسفی ژی -وەكی هەمی سەرهاتییێن خۆ یێن دی- جیلەكی ژ مرۆڤان ل سەر هندەک ئەخلاقێن بلند تەربیەت بكەت، بەرپەڕێ هەڤڕكییا وی یا دژوار د گەل خۆشی و دلچوونێن ئەرزان ژی بەرچاڤ دكەت، قورئان ڤێ سەرهاتییێ ب ڤی ڕەنگی دەست پێ دكەت: ﴿ وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ ﴾ قورئانێ گۆت: ئەوا یووسف د مالا وێ دا -كو ژنا عەزیزی بوو- ب نەرمی و نازكی ڤە یووسف ڤەخواند و بۆ خرابییێ ئەو بۆ نک خۆ داخوازكر.. قورئانێ ناڤێ وێ نەئینا، و چو (لەقەب) ژی بۆ وێ نەدانان، نەگۆت: خاتوینێ یان خانمێ یان مەزنا مالێ ئەو ڤەخواند؛ گۆت: ﴿ ٱلَّتِي ﴾ (ئەوا) و ئاشكەرایە كو جهناڤێ (ئەوا) بۆ هەر ژنەكا هەبت دئێتە

---

(١) ژ سیاقێ چیرۆكێ بۆ مە ئاشكەرا دبت كو ژنا عەزیزی چونە چونە دڤێت پازدە بیست سالەكان ژ یووسفی مەزنتر بت؛ چونكی دەمێ یووسف هاتییە د مالا وێ دا یووسف یێ دەهـ پازدە سالی بوو، و هنگی ئەو یا شویكری بوو، و نێزیک بوو كو زەلامێ وێ ژێ بێ هیڤی ببت كو ئێدی وێ چو كوڕ ببن، لەو دەمێ وێ پسیار ژ زەلامێ خۆ كری: تە بۆچی ئەڤ عەبدە بۆ مە ئینا وی گۆتێ: (عسىٰ أن ينفعنا أو نتخذه ولدا)، و دەمێ یووسف گەهشتییە بیست سالییێ دڤێت ئەو نێزیكی چل سالییێ بت، و ئەڤ ژییە یێ (موناسبە) د گەل وان (تەصەررووفاتێن) كو دێ ژ وێ دیار بن..

ب كارئينان، خاتوين بت يان خدام بت، هەر وەكى ئايەتێ ب ڤێ چەندێ دڤێت بێژتە مە: د مەسەلا (عاطفێ) و ڤيانا دلى دا ژن ئەگەر مەنصب و بهايێ وێ يێ جڤاكى چەند ژى بت هەر ژنە، خودانا تبيعەتەكێ تايبەتە، چێكرييەكا عاطفييە، عەقلێ خۆ ل دويڤ دلێ خۆ دبەت، لەو گاڤا ئەو بەرانبەر گازييا دلى ڕاوەستييا ئەو هزرێ بۆ چو (ئعتباراتێن) دى ناكەت![1]

پشتى ڤێ پێشەكييێ ئايەت بۆ مە ئاشكەرا دكەن كو ژنا عەزيزى سێ ڕێك بۆ تێئێخستنا يووسفى ب كارئينان ئەو هەر سێ ڕێك ژى ئەڤەنە:

**يا ئێكێ:**

﴿ وَرَٰوَدَتۡهُ ٱلَّتِي هُوَ فِي بَيۡتِهَا عَن نَّفۡسِهِۦ ﴾ پەيڤا (موراودە) د ئەصل دا عەرەب بۆ حێشترێ ب كار دئينن دەمێ ئەو دئێت و دچت و خۆ دڤەهژهژينت، و ئەڤ پەيڤە مەعنايا دوبارەكرنێ ژى ددەت، هەر وەكى ئايەتێ ب ڕەنگەكێ تژى ئەدەب و تۆرە دڤێت بێژت: دەمێ لاوينى و جحێلينييا يووسفى چاڤێن ژنكێ تژى كرين، و دلێ وێ بندەست كرى، وێ ڤيا يووسفى ب لايێ خۆ ڤە بكێشت.. بەلێ چاوا؟

ئەو خاتوينا قەسرێيە، و يووسف خولامەكە وەكى هەمى خولامان، لەو يا تازە نينە دەستپێيك ژ وێ بت، دڤێت يووسف دەست پێ بكەت؛ دا بشێت پشتى هنگى نازييان بكەت! بەلێ هندى وێ خۆ گرت، يووسفى دەست پێ نەكر، و چونكى ژن وەكى سيبەرێيە ب دويڤ وى دكەڤت يێ خۆ ژێ دوير بكەت، ڤێ خۆدويركرنا يووسفى پتر ئەو لێ مجد كر، يا ژ وێ ڤە ئەڤە خۆگرانكرنەكە يووسف د گەل وێ ب كار دئينت.. چ بكەت؟

(١) خودێ ژن ب ڤى ڕەنگى دايە دا ئەو بشێت ب دورستى ب دەورێ خۆ ڕابت: دەورێ دەيكينييێ.

گۆت: دڤێت ئەز ئێکا هند بکەم چاڤێن وی ل خۆ ڤەکەم، و ب ڕەنگەکێ نە ئێکسەر وی ل جوانییا خۆ یا زێدە هشیار بکەم.. ڕابوو هندی ژێ هاتی د بەر خۆ ڕا چوو، ب تمامی خۆ خەملاند، و گاڤا یووسف ب تنێ ل جهەکی دیتبا نازداری لێ دکرن، و د بەر ڕا دهات و دچوو..

هەیامەکێ وێ ئەڤ ڕێکە ب کارئینا بەلێ چو پێڤە نەهات، وێ دڤیا ئەو نزم بەرێ خۆ بدەتە یووسفی؛ دا یووسف بلند بەرێ خۆ بدەتێ، بەلێ سەرتیرا وێ ب بەری کەفت.. ڕابوو ڕێکا دویێ ب کار ئینا.

**ڕێکا دویێ:** ﴿ وَغَلَّقَتِ ٱلۡأَبۡوَٰبَ ﴾ و ئایەتێ گۆت: (غَلَّقَتِ) و نەگۆت: (أغلقت)؛ چونکی پەیڤا ئێکێ یا کو قورئانێ ب کارئینای مەعنایەکا پتر تێدا هەیە د گەل حالێ ڤێ ژنێ دگونجت، مرۆڤەک ئەگەر ب ڕەنگەکێ طەبیعی دەرگەهی بگرت دێ بێژن: (أغلق الباب)، بەلێ ئەگەر ب لەز و بەز چوو، دەست لێ ڤەلەرزین، و دلێ وی ب دژواری خۆ هلاڤێت، و وێ ڤیا دەرگەهی نە ب تنێ بگرت بەلکی حشکێ قفل کەت، دێ بێژن: (غَلَّقَتِ الباب) و ئەڤ ڕەنگێ دویێ ب دورستی حالێ ژنا عەزیزی بوو، وێ دڤیا زوی دەرگەهی بگرت و مرادا خۆ حاسل بکەت هێشتا کەس نەهاتییە قەسرێ!

دەمێ خاتوین بێ هیڤیبووی کو یووسف دەست پێ بکەت، نەچاربوو ئەو (تەنازولێ) بکەت و یووسفی بخواستە لایێ خۆ ژ قەسرێ، و چونکی یووسف مرۆڤەکێ وەفادار بوو وی هزرکر ژنکێ کارەکێ پێ هەی لەو د گازییا وێ چوو.. بەلێ وی هند خۆ دیت کەفتە بەرانبەر ئمتیحانەکا مەزن.

گاڤا یووسف ب ژۆر کەفتی ژنکێ -ب وی ڕەنگێ مە بەری نوکە گۆتی- دەرگەهـ ل خۆ و یووسفی گرت.. هەر چەندە یووسفی بێنا پیلانەکێ سەحکر، وەکی وێ ڕۆژا برایێن وی ئەو برییە چۆلی، بەلێ ئەو ب ڕەنگەکێ ب ئەدەب ل هیڤییا فەرمانا خاتوینێ ما.. خاتوینێ دیسا خۆ گرت دا یووسف دەست

پێ بکەت، بەلێ دیسا یا وێ دڤیا ب جهـ نەهات، لەو وێ رێکا سێیێ ب کارئینا.

**رێکا سێیێ:** ﴿ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَۚ ﴾ خاتوین ترسییا راوەستیانا یووسفی ڤێ دەلیڤەیێ ژ دەست وێ ببەت، لەو ئەو نەشییا پتر خۆ بگرت، عاطفا وێ یا زێدە و ڤیانا وێ یا بێ توخویب بۆ یووسفی، عەقلێ وێ ل پشت عەورێن (غەریزا) وێ ڤەشارت، ژ بیرا وێ چوو کو ئەو خاتوینە، ژنا وەزیرییە و برازایا مەلکییە، و یووسف خولامەکە د ناڤ مالا وێ دا، و ژ بیرا وێ چوو ژی کو ب عەمری ڤە نێزیکە ئەو هندی دەیکا یووسفی بت.. ئەڤە هەمی ل بیرێ نەمان، لەو وێ گۆتە یووسفی: ﴿ هَيْتَ لَكَۚ ﴾ ئەڤ خەملە هەمی من بۆ تە ل خۆ کرییە، ڤێجا لەزێ بکە..!

بەرانبەر ڤان هەر سێ رێکان یووسفی بیرا وێ ل سێ مەسەلان ئیناڤە..

**مەسەلا ئێکێ:** یووسفی گۆت: ﴿ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِۖ ﴾ ئەز خۆ ب خودێ دپارێزم ژ ڤی تشتێ تو بەرێ من ددەیێ، مەعنا: بەری هەر تشتەکی یووسفی بیرا وێ ل خودێ ئیناڤە.. یووسفی دزانی تبیعەتێ ژنکێ تبیعەتەکێ نازکە، ئەگەر خۆ هندەک جاران ئەڤ تبیعەتە زوی بەرێ خودانا خۆ بدەتە خرابییێ ژی، هەر ئەو تبیعەت زویتر وێ ل راستییێ ژی دزڤرینت ئەگەر هات و ئێکی بیرا وێ لێ ئیناڤە.. یووسفی بەری هەر تشتەکی بیرا ژنکێ ل خودێ ئیناڤە..[1]

**مەسەلا دووێ:** یووسفی گۆت: ﴿ إِنَّهُۥ رَبِّيٓ أَحۡسَنَ مَثۡوَايَۖ ﴾ ئەز د مالا مەزنێ خۆ دا خیانەتێ ل وی ناکەم ئەوی قەدرێ من یێ گرتی، و جهەکێ خۆش یێ دایە من، مەعنا: یووسفی بیرا ژنکێ ل هندێ ئیناڤە کو خیانەت کارەکێ زێدە کرێتە، و ئێکجار ئەگەر ئەڤ خیانەتە د گەل وی مرۆڤی بت یێ قەنجی

(١) دڤێت ژ بیر نەکەین کو ڤێ ژنکێ باوەری ب خودێ هەبوو.. وەکی دێ ل هندەک جهێن دی ژی یێن سەرهاتییێ بۆ مە ئاشکەرا بت.

د گەل مرۆڤی کری، و ئێکجار ئەگەر ئەڤ خیانەتە خیانەتا نامویسێ بت، و د مالا وی ب خۆ دا بت، و مرۆڤەکێ وەکی یووسفی وەفادار ڤان هەمی خیانەتان ل نک خۆ کۆم ناکەت..

**مەسەلا سێیێ:** یووسفی گۆت: ﴿ إِنَّهُۥ لَا يُفۡلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴾ ئەوێ زۆرداریێ بکەت ئەو ب مراد ناکەڤت، مەعنا: کرێتییا زۆرداریێ مەسەلا سێیێ بوو یووسفی بیرا خاتوینا خۆ لێ ئینایەڤە، و یا ئاشکەرایە کو ژن ئەگەر ل سەر فیطرەتا خۆ یا دورست بت ب تبیعەتێ خۆ (تەحەمولا) زۆرداریێ ناکەت.

بەلێ ئەڤێ هەمییێ کار د خاتوینێ نەکر؛ چونکی ڤیانا وێ یا دژوار چو عەقل بۆ وێ نەهێلابوو ئەو هزرا خۆ پێ بکەت یان خۆ پێ د گۆتنان بگەهینت.. و گاڤا وێ دیتێ یووسف ل سەر رەدکرنا داخوازا وێ یێ مجدە، رابوو نیشانا شەیطانی هاڤێتە مەیدانێ..

## جەرباندنا مەزن.. و سەرکەفتنا مەزنتر:

پێگاڤا دووماهییێ یا ژنا عەزیزێ مصرێ بۆ تێ ئێخستنا یووسفی هاڤێتی قورئانێ د دو سێ پەیڤەکێن کورت دا ڤەگێرا: ﴿ وَلَقَدۡ هَمَّتۡ بِهِۦۖ ﴾ چو رێ نەمان، بێ هیڤی بوو، دیت چارە ئەوە خۆ ڤێرا بگەهینت بەلکی پەل ئاگری گەش کەت! خاتوینێ خۆ ڤێرا گەهاند، هەر وەکی زمانحالێ وێ دگۆت: تو نەئێی ئەز دێ ئێیم.. و پشتی خۆ ڤێرا گەهاندی چ کر؟ ئەدەبێ قورئانێ دخوازت ئەڤ بابەتە بێتە پێچان، و ب تنێ ئەنجام بێتە دیارکرن:

﴿ وَهَمَّ بِهَا ﴾ وێ -دەمێ خۆ ڤێرا گەهاندی- ئێکا هند کر کو بێتە سەر دلێ یووسفی کو گوهدارییا وێ بکەت، و داخوازا وێ ب جه بینت، ﴿ لَوۡلَآ أَن رَّءَا بُرۡهَٰنَ رَبِّهِۦۚ ﴾ نێزیک بوو دلێ یووسفی بکەفتە داڤا شەیطانی ئەوا ژنا عەزیزی ل دووماهییێ بۆ وی ڤەدای، دلێ وی خۆ هلاڤێت، و ئەگەر دلێ وی

خوّ نەهلاڤێت با سەرکەفتنا وی د ڤێ ئمتیحانێ تشتەکێ حنێر نەدبوو، هنگی هندەک دا هەبن بێژن: مانێ دلێ ڕەق بت جوانی چو کاری تێ ناکەت!

دلێ یووسفی ئەوێ دەمەکێ کێم خوّ هلاڤێتی هەر زوی ڕاوەستیاڤە پشتی وی (بورهانا خودێ) دیتی، ﴿ كَذَٰلِكَ لِنَصۡرِفَ عَنۡهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلۡفَحۡشَآءَۚ إِنَّهُۥ مِنۡ عِبَادِنَا ٱلۡمُخۡلَصِينَ ﴿٢٤﴾ ﴾، خودێ دبێژت: و هەما مە ئەو (بورهان - ئایەت) نیشا وی دا؛ دا ئەم خرابییێ و کرێتییێ ژ وی پاشدا ببەین، هندی ئەوە ئەو ژ بەنییێن مە یێن پاقژ و هلبژارتی بوو بوّ پێغەمبەرینییێ یێن کو ئیخلاص د پەرستن و تەوحیدا خودێ دا کری.

پسیار ل ڤێرێ ئەڤەیە: ئەرێ ئەو ئایەتا خودێ -ل وی دەمی- نیشا یووسفی دای چ بوو؟

قورئان و حەدیس بوّ مە ئاشکەرا ناکەن کانێ ئەو (بورهان - ئایەت) چ بوو خودێ نیشا یووسفی دای ئەو پێ شیایە (بورهانێ) شەیطانی یێ ژنا عەزیزی هاڤێتییە مەیدانێ، هەر وەکی قورئان ب ڤێ چەندێ دڤێت دەرگەهێ هزرێ ل بەر خواندەڤانێ خوّ بهێلتە ڤەکری دا ئەو -وەکی وی دڤێت- وێ بورهانێ بینتە هزرا خوّ.. ب شەرتەکی ئەو بورهان وەکی وێ کلیلێ بت یا هەمی قفلان ڤەدکەت!

دبت یووسفی ل وی دەمی بیرا خوّ ل قەبری و قیامەتێ ئینابتە ڤە، دەمێ مروّڤ بەرانبەر خودایێ خوّ ڕادوەستت، و لەشێ وی شاهدەیییێ ل سەر هەمی کار و کریارێن وی ددەت.. و دبت خەونا وی هاتبتە بەر چاڤان، و ئەو ستێرێن بوّ چووینە سوجدێ..

و دبت بابێ وی هاتبتە بەر چاڤان و ئەو تەربییەتا وی ئەو ل سەر ب خودان کری.. و دبت، و دبت.. و هەر چاوا بت هلما (ئەنفاسێن) وێ یێن تێهنی بێن ل یووسفی چک کر، ئەو خودایێ یووسفی خوّ پێ پاراستی

د هەوارا وی هات، ئینا سەر دلێ وی کو ئەو بڕەڤت، خۆ ژ ڤێ ژنکێ دویر بێخت.. بەلێ کیڤە بڕەڤت؟ دەرگەهـ دگرتینە، و کلیل ییێن د دەستێن خاتوینێ دا! بەلێ د گەل هندێ ژی یووسف ڕەڤی.. ژنکێ بەلا خۆ ژێڤە نەکر، وێ دڤیا ڤێ دەلیڤەیێ ژ دەست خۆ نەکەت، دا ب دویڤ ڤە، و هەر چەندە وێ ژی دزانی دەرگەهـ یێ گرتییە و یووسف نەشێت خلاس بت بەلێ وێ خۆ ب یووسفی ڕا گەهاند و کراسێ وی ژ پشت ڤە گرت و کێشا حەتا کراس د بەر وی دڕیای، و د وێ دەلیڤەیێ دا (موفاجەئەیەکا مەزن) بۆ یووسفی و ژنکێ هەر دویان چێببوو..

## فیلبازییا ژنێ:

تبیعەتەک خودێ یێ دایە ژنێ گەلەک یێ عنتیکەیە، ژن د گاڤێ دا دشێت (تەکەییوفێ) د گەل وی چارچووڤەیی بکەت یێ ئەو تێدا دژیت، و د گاڤێ دا درەوەکا وەسا بۆ خۆ چێ بکەت زوی ب زوی خودان ب سەر هل نەبت، لەو د کەڤن دا یا هاتییە گۆتن: زوی باوەر ژ ڕۆندکێن ژنکێ نەکە.. چونکی ئەو دشێت ب ساناهی ڕۆندکان ببارینت!

گاڤا یووسف ب نک دەرگەهێ دائێخستی ڤە ڕەڤی و ژنکێ دایە ب دویڤ ڤە، و هەردو نێزیکی دەرگەهی بووین وەکی مە گۆتی (موفاجەئەیەکا مەزن) بۆ وان هەر دویان چێببوو: ﴿ وَٱسۡتَبَقَا ٱلۡبَابَ وَقَدَّتۡ قَمِيصَهُۥ مِن دُبُرٖ وَأَلۡفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلۡبَابِۚ ﴾ یووسفی ب لەز قەستا دەرگەهی کر دا دەرکەڤت، و وێ لەزکر دا وی بگرت، و وێ کراسێ وی ژ پشتێ ڤە گرت و کێشا، حەتا کراسێ وی د بەر دا دڕیای، و هەر دویان عەزیز ل بەر دەری دیت.. ژنک دێ چ کەت دا خۆ ژ ڤێ تەنگاڤییێ ڕزگار بکەت؟

وەکی وی مرۆڤی یێ دوژمنەکێ دوڕندە هێرشەکێ بینە سەر و ئەو بکەفتە دەراڤەکێ بەرتەنگ، ڤێجا هنگی ئێک د هەوارێ بێت و وی

ژ دەستێ وی دوژمنی بینته دەر.. ژنکێ وەسا خۆ نیشا زەلامێ خۆ دا، بەری ئەو بکەفته (مەوقفێ) بەرەڤانییێ وێ هێرش کر، وێ خۆ د زەلامێ خۆ وەرکر و گۆتێ: ئەرێ جزایێ وی یێ خرابییا مالا تە بڤێت چییە ژ بلی هندێ کو ئەو بێتە گرتن یان ب عەزابەکا ب ئێش بێتە عەزابدان؟

ژنکەکا شارەزابوو د چێکرنا ئاخفتنێ دا!

ئەز بەنی! هەوارە.. ئەڤە چاوا چێ دبت؟ خولامەکێ بێ عەسل و بێ خێر، یێ تە هندە قەنجی د گەل کرین، ئەڤرۆ دلێ خۆ ببەتە خرابییا مالا تە، ئەڤێ هۆسا بت جزایێ وی چییە؟

و بەری زەلامێ وێ جزایی بێژت، کو دویر نینە جزایەکێ (مێرانە) بت، هەر وێ ب خۆ جزا دەسنیشانکر و گۆت: یان دڤێت ئەو بێتە گرتن یان ژی ب عەزابەکا ب ئێش ئەو بێتە عەزابدان!

و بۆ مرۆڤی هەیە پسیارێ بکەت: ئەرێ بۆچی وێ (گرتن) ب پێش (عەزابا ب ئێش) ئێخست، و بۆچی وێ ئێکجار بەحسێ جزایێ کوشتنێ نەکر؟ یان خۆنە ئەڤ تاوانە -د قانونینا مالێن مەزن دا- ب بەر کوشتنێ ناکەڤت؟

د بەرسڤێ دا دێ بێژین: ل ڤێرێ ژی فێلبازییا ژنا عەزیزی دیار دبت، حەژێکرنا وێ یا دژوار بۆ یووسفی هندێ دخوازت ئەو عوقووبەیەکا دژوار بۆ وی دەسنیشان نەکەت، ئەگەر بێتە کوشتن ئەڤە ب ئێکجاری هیڤییا وێ بن ئاخ بوو، و ئەگەر عەزابەکا ب ئێش بدەنە بەر نە کو د بن عەزابێ ڤە جوانییا وی یا زێدە کرێت ببت، و ئەڤە ژی بۆ وێ خوسارەتییە! گۆت: یا باش ئەوە ئەو بۆ دەمەکی بێتە گرتن، بەلکی پشتی ئەو نەخۆشییا گرتنێ دبینت لێڤە ببت و داخوازا خاتوینێ ب جهـ بینت!!

## کراسێ دڕیای.. و بەرەڤانییا ئاشکەرا:

گاڤا یووسفی ئەڤ بێبەختییە ژ خاتوینێ دیتی ئەو کەفتە بەرانبەر ئێک ژ دو رێکان:

یان دڤێت ئەو خۆ بێ دەنگ بکەت، و هنگی ئەو دێ بەرسویچ بت و ئاخفتنا خاتوینێ دێ یا دورست بت.. یان ژی دڤێت ئەو بەرەڤانییێ ژ خۆ بکەت، و هنگی دڤێت ئەو شەرما خاتوینێ ل نک مالخۆیێ وێ ببەت، و یووسفی رێکا دویێ هلبژارت، وی بەرەڤانی ژ خۆ کر بێی کو چو تەعداییان ل سەر حەقێ خاتوینێ یان زەلامێ وێ بکەت، یان بێ بەختییان ب دویڤ وان ڤەنت، یووسفی گۆت: ﴿ هِيَ رَٰوَدَتۡنِي عَن نَّفۡسِيۚ ﴾ ئەوێ داخوازا وێ چەندێ ژ من کرییە. و بەس! ل ڤێرێ عەزیزێ مصرێ حێبەتی ما، ژ کێ باوەر بکەت و ژ کێ نە؟ ئەو دزانت یووسف مرۆڤەکێ راستگۆ و دەسپاکە، چو جاران خیانەت نەکرییە، بەلێ ژن نامویسا وییە، وی عەمرەکێ د گەل بۆراندی.. چ بکەت؟

مرۆڤەکێ ژنکێ[1] ئەو ژ ڤێ حێبەتییێ ئینادەر و رێکەک نیشا وی دا ئەو راستییێ پێ بزانت، گۆتێ: ئەگەر کراسێ وی ژ سنگی ڤە هاتبتە دڕاندن ژنک د ئاخفتنا خۆ دا یا راستگۆیە، و یووسف درەوان دکەت، و ئەگەر کراسێ وی ژ پشتێ ڤە هاتبتە دڕاندن وێ د ئاخفتنا خۆ دا درەو کرییە، و یووسف ژ راستگۆیانە.

عەزیزێ مصرێ ب یا وی کر و گاڤا وی دیتی کراسێ یووسفی ژ پشتێ ڤە یێ هاتییە دڕاندن وی زانی یووسف یێ بێ گونەهە، و ئەڤا ژنا وی دبێژت

---

(١) هندەک دبێژن: ئەو بچویکەکێ ساڤا بوو، د لاندکێ دا بوو خودێ ئەو ب ئەزمان ئێخست دا ئەو بێ گونەهییا یووسفی بەرچاڤ بکەت، و هندەک دبێژن: ئەو زەلامەکێ مرۆڤێ ژنکێ بوو د گەل زەلامێ وێ بوو دەمێ ئەو هاتییە مال.

بێبەختییە.. تشتەکێ غەریبە: کراسێ یووسفی ئەوێ جارا ئێکێ نەهاتییە دڕاندن ئەو د چاڤێن بابێ وی دا ژ مرنێ ڕزگارکر، و بۆ جارا دویێ دەمێ هاتییە دڕاندن ئەو د چاڤێن (سەییدێ) وی دا ژ خیانەتکارییێ ڕزگارکر!

پشتی ڕاستی بۆ مەزنێ قەسرێ دیار بووی چ کر؟

وی گۆتە ژنکا خۆ: هندی ئەڤ درەوەیە یا تە ب دویڤ ڤی جحێلی ڤەنایی ژ فێلێن هەوە ژنکانە، هندی فێلێن هەوەنە گەلەک دمەزنن، ڤێجا تو بۆ خۆ داخوازا ژێبرنا ڤێ گونەهێ بکە؛ چونکی ئەڤە بێبەختییەکە تە ل یووسفی کری، و تو ب ڤێ چەندێ یا خەلەتی و تو ژ گونەهکارانی، و تو ئەی یووسف گوهـ نەدە ڤێ یا ژ وێ چێ بووی، و بەحسێ ڤێ مەسەلێ بۆ کەسێ نەکە.

پشتی ڤێ (مێرانییێ) عەزیزێ مصرێ مەسەلە ب پشت گوهـ ڤە لێدا.. یووسف هێلا د مالێ دا، و ژ هلمێ تەعلتر د گەل خاتوینێ نەئاخفت، مانێ ئەڤەنە ڕێ و ڕەسمێن قەسرێن مەزن!

## خاتوینێن باژێری ل مالا عەزیزی:

سوحبەتا حەژێکرنا ژنا عەزیزی بۆ خولامی ب ڕێکا ژنکان ژ ناڤ دیوارێن قەسرا عەزیزی دەرکەفت و گەهشتە ژنکێن باژێری و وان د ناڤ خۆ دا ئینا و بر، و وان ب نەڕازیبوون ڤە ل سەر کارێ ژنا عەزیزی گۆت: ژنا عەزیزی بەلا خۆ ژ خولامێ خۆ ڤەناکەت، و ڤیانا وێ بۆ وی یا گەهشتییە پەڕکێ دلێ وێ، ب ڕاستی ئەو د ڤێ چەندێ دا یا خەلەتە، ئەگەر دێ هەر حەز ژ ئێکی کەت بلا بۆ خۆ حەز ژ مرۆڤەکێ مەزن بکەت، وەکی مە هەمییان، نە ڕابت حەز ژ خولامەکی بکەت، و کیژ خولامی؟ ئەوێ کەس نزانت عەسلێ وی چییە و ژ کیڤە هاتییە!

دەمێ ژنا عەزیزی ب گۆتنێن وان زانی ڕابوو هنارتە ب دویڤ وان ڕا و ئەو ڤەخواندنە قەسرا خۆ، جهەکێ خۆش و تەنا یان (جەووەکێ شاعری) وەکی دبێژن، بۆ وان ئامادەکر، و بالگەهـ و بالیفک بۆ وان ل دۆرێن دیوانێ دانان، و گەلەک ڕەنگێن فێقی و خوارنێ ل بەر وان ڕێزکرن و هەر ئێکێ کێرکەک دا ڤێ دا خوارنێ پێ بخۆن، پانێ هەمی خاتوینن نە وەکی خەلکێ دی خوارنێ دخۆن! و وێ خۆ ب سەر چو سوحبەتان ڤە لێ نەدا، گاڤا وێ دیتی ئەو هەمی ب خوارنێ ڤە دموژیلن هێدی خۆ ڤەکێشا لایێ خدام و خولامان و ب هەر هێجەتەکا هەبت گۆتە یووسفی: هەرە ژۆر ل ئۆدا مێڤانان..

یووسف ب ژۆر کەفت، تو دا بێژی هەیڤا چاردە شەڤییە ژ پشت عەورەکێ تاری دەرکەفت، گاڤا خاتوینێن بازێڕی یووسف ب ڤێ جوانییێ دیتی حێبەتی مان و ب چاڤەکێ بلند سەحکرنێ، و جوانییا وی ئەو ژ بیرڤەکرن، و ئەو هند ب خۆ حەسیان کو دەستێن خۆ ب کێرکێن خوارنێ پێن بریندارکرین، و وان ژ مەندەهۆشی ڤە گۆت: پاکی بۆ خودێ بت، ئەڤە نە ژ مرۆڤانە؛ چونکی جوانییا وی نە وەکی یا مرۆڤانە، ژ ملیاکەتان ژی ئەڤە ملیاکەتەکێ ب قەدرە!

ژنا عەزیزی -ئەوا خۆ ل بەر وان ڤەنویسای- دەلیڤە ژ دەست خۆ نەکر، ب ژۆر کەفت و گۆتە هەڤالێن خۆ یێن دەستبڕی: ئەڤ جحێلێ هە یێ ژ بەر دیتنا وی هەوە دەستێن خۆ بڕین، ئەوە یێ هەوە سەرا ڤیانا من بۆ وی لۆمەی من کری.. ئەزا حەقم بۆ وی دین ببم یان نە؟

بەرێ خۆ بدەنە ڤێ بستەیییێ یان ڤێ بێ شەرمییێ.. ژنەکا شویکری د ناڤ کۆمەکا ژنکان دا دێ چ (ئعترافێ) ل سەر خۆ دەت، گۆت: ب ڕاستی ئەو تشتێ هەوە گوهـ لێ بووی یێ ڕاستە، من ئەو داخواز کربوو، و من بەرگەڕیان کربوو کو وی ب لایێ خۆ ڤە بکێشم؛ دا ئەو وێ بکەت یا ئەز ژێ

دخوازم بەلێ هێشتا ئەو ل بەر نەهاتییە، و سویند بت ئەگەر ئەو وێ نەکەت یا ئەز فەرمانێ پێ لێ دکەم، ئەو دێ ئێتەگرتن، و دێ بتە ژ مرۆڤێن رِەزیل.

بێژنە من: ئەگەر خاتوینەکا وەکی ژنا عەزیزێ مصرێ نەبت، ژنکەکا دی دێ شێت حەتا ڤێ دەرەجەیێ (تەبەججوحێ) کەت؟!

## هلبژارتنا گرتنێ:

پشتی ژنا عەزیزی ل دیوانا وان هەمی ژنکان گەف ب گرتنێ ل یووسفی کرین یووسفی هەوارێن خۆ گەهاندنە خودایێ خۆ و گۆت: ﴿رَبِّ ٱلسِّجۡنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدۡعُونَنِيٓ إِلَيۡهِۖ﴾ خودایێ من ل نک من گرتن چێترە ژ وێ یا ئەو ژ من دخوازن، و ئەگەر تو فێلبازییا وان ژ من دویر نەکەی ئەز دێ مەیلدارییێ بۆ وان کەم، و ئەز دێ بمە ژ وان نەزانان یێن ژ نەزانین گونەهان دکەن..

و وەکی ئاشکەرا یووسفی د گۆتنا خۆ دا گۆت: (ژ وێ یا ئەو ژ من دخوازن..) و (دێ مەیلدارییا وان کەم..) تشتێ هندێ دگەهینت کو وان هەمی ژنکان پشتا خاتوینێ گرتبوو، و ژ یووسفی خواستبوو کو ئەو دلێ خاتوینێ نەهێلت و ب یا وێ بکەت؛ چونکی -ئەگەر وێ بڤێت- ئەو دشێت یووسفی بدەتە گرتن!

و کی دزانت بەلکی هەر ئێک ژ وان د دلێ خۆ دا دگۆت: بلا (زولەیخا) ئاستەنگا مەزن رِاکەت دا بەلکی ئەم ژی پشتی وێ بارا خۆ تێ بێخین!

وان هەمییان (تەشجیعا) یووسفی کر کو ئەو شەرمێ بدانتە لایەکی و داخوازا خاتوینێ ب جهـ بینت.. ما چییە؟ ئەڤە تشتەکێ طەبیعییە، و هەر ئێک ژ وان ب دەهان نموونەیێن ژ ڤی رِەنگی هەنە، ئەی یووسف ڤێ دەلیڤێ ژ دەست خۆ نەکە، و خۆ ژ غەزەبا خاتوینێ بپارێزە.. بەرانبەر ڤێ هەمییێ یووسفی خۆ رِاگرت و خۆ ب خودێ پاراست ژ خرابییا ڤێ دەستەکا کراسێ

شەرمێ ژ سەر ملێن خۆ هاڤێتی، ئینا خودێ دوعایا یووسفی بۆ ب جهئینا، و ئەو ژ فێلێن وان پاراست.

پشتی ڤێ (مەعزووماتا) خاتوینێ ل مالا خۆ دانای، و پشتی وان (ئعترافێن ئاشکەرا) یێن وێ ل سەر خۆ داین، و وێ گەفا وێ ل یووسفی کری، سوحبەت ل بازێڕی بەلاڤبوو، و دەمێ مەسەلە گەهشتییە ڤی حەددی و سوحبەتا ژنکێ کەفتییە دەڤێ یێ ژ هەژی و یێ نە ژ هەژی، ژ نوی کەلا مێرینییێ خۆ ل سەرێ عەزیزی دا، و گۆت: دڤێت ئەز تشتەکی بکەم (سومعەتا) خۆ پێ بپارێزم.. وی چ کر؟

گۆت: دڤێت یووسف بێتە گرتن.. بۆچی؟

دا ژ مالێ دویر کەڤت بۆ دەمەکی، حەتا خەلک سوحبەتێ ژ بیر بکەن، و ژ لایەکێ دی ڤە دا خەلکێ بازێڕی وەسا تێ بگەهن کو خەلەتی یا یووسفی بوو، ئەگەر نە پا بۆچی هاتە گرتن؟

ئینا عەزیزێ مصرێ؛ دا (سومعەتا) مالا خۆ د بەر پییان ڤەنەدەت، ڕابوو بڕیارەک دەرێخست کو یووسف بۆ دەمەکێ نەدەسنیشانکری بێتە گرتن، و ئەم نزانین کانێ ژنکێ دەست د دەرێخستنا ڤێ بڕیارێ دا هەبوو یان نە؟ هەر چەندە دلێ مە پتر بۆ هندێ دچت کو ئەڤ نەخشەیە هەمی ژ دانانا وێ بت، و وێ ب زەلامێ خۆ دابتەکرن.

### یووسف د گرتیخانەیێ دا:

ب ڤی ڕەنگی یووسفێ بێ گونەه کەفتە سجنێ.. کەفتە سجنێ بەلێ پا ئەو یێ ب تنێ نەبوو، ئەو کەسێ دلێ خۆ ژ ڤیانا خودێ تژی کربت ل چو دەمان و ل چو جهان ب خەریبییێ ناحەسیێت.. یووسف هاتە گرتن، و هەر چەندە بڕیارا گرتنا وی یا ڤالا بوو ژ دادییێ و عەدالەتێ، بەلێ د گەل هندێ

ژی ئـەو یـێ ژێ بـێن تـەنگ نـەبوو؛ چـونکی ب ڤـێ گرتنـێ ئـەو ژ وی چارچووڤەیێ ئێشەوی هاتە دویرکرن یێ تەخەیا (ئرستقراتی) تێدا دژیت.

د گرتیخانەیێ دا یووسفی خەما خۆ ژ بیرکر، دیت ئـەڤ گرتنە باشترین دەلیڤەیە بۆ وی کو ئەو د گەل خودێ بژیت، دلـێ وی کـانێ چەنـد یـێ نـازک بـوو نـازکتـر لـێ هـات، گەلـەک جاران وی ب ئـەزمانێ خۆ یـێ رەهـوان، و ب دێمێ خۆ یێ گەش، و ب دەستێ خۆ یێ خێرخواز برینێن گرتییـان دەرمـان دکـرن، رێکـا ڕاسـت بـۆ وان ئاشـکەرا دکـر و بـەرێ وان ددا سـەرفەرازییێ.. یووسفی (سجن) بۆ گازییا خۆ کرە باشترین (مەدرەسـە)، و نەبوویـە جـارەکێ گرتن ببتە ئاستەنگ د ناڤبەرا خودانێ دەعوێ و دەعوا وی دا..

**هەردو هەڤالێن گرتیخانەیێ:**

د گەل یووسفی دو جحێلێن دی ژی هاتبوونـە گـرتن، دبێـژن: ئێـک ژ وان مـەیگێـڕێ مـەلکی بوو، و یێ دی نـانپێژێ وی بـوو، دبێـژن: مـەلکی ئـەو ب هندەک تشتان گونەهبار کربوون، و حوکم ب گرتنێ ل سەر وان دابوو.

و وەسا چێبوو یووسف و ئەو هەردو جحێل د ژۆرەکێ ڤـە هاتنـە گـرتن، و عەدەتێ گرتییانە هەر ئێک بۆ هەڤالێ خۆ دبێژت کانێ بۆچی هاتییـە گـرتن و کانێ گونەها وی چییە، سپێدەیەکێ دەمێ ئەو ژ خەو ڕابووین هەردو هەڤالێن یووسـفی ب نـک ڤـە چـوون و گـۆتن: هـەر ئێـک ژ مـە خەونـەک دیتییـە، و چونکی ئەم دبینین تو ژ مرۆڤێن قەنجی ئەم حەز دکـەین تـو تـەعبیرا خـەونێن مە بۆ مە بێژی.. پاشی ئێک ژ وان -کو مەیگێڕێ مەلکی بـوو- گـۆت: مـن د خەونێ دا ددیت ئەزێ تری دگڤێشم دا بکەمە مەی، و یێ دی -یێ نـانپێژ- گۆت: من ددیت ئەزێ هندەک نانی ل سـەر سـەرێ خۆ هـل دگرم تـەیر دهـاتن ژێ دخوار.

یووسفێ پێغەمبەر بەری تەعبیرا خەونێن وان بۆ بێژت ب دەلیڤە زانی کو پەیاما خۆ یا حەق بگەهینتە وان ما دەم وان هندە باوەری پێ هەیە، یووسفی گۆت: ((خوارنەک بۆ هەوە هەردویان نائێت بتە رزقێ هەوە د چ حالەکێ هەبت دا ئەگەر ئەز بەری هنگی تەعبیرا وێ بۆ هەوە نەبێژم، ئەو تەعبیرا ئەز دێ بۆ هەوە بێژم ژ وێیە یا خودایێ من نیشا من دای، هندی ئەزم من باوەری ب وی ئینایە، و من پەرستن بۆ وی ب تنێ کرییە، و من خۆ ژ دینێ وی مللەتی دایە پاش یێ باوەری ب خودێ نەئینای، و ئەو ب ڕابوونا پشتی مرنێ و حسێبێ دکافر، و من دویکەفتنا دینێ بابێن خۆ ئیبراهیمی و ئیسحاقی و یەعقووبی کرییە و پەرستنا خودێ کرییە، نەبوویە بۆ مە کو ئەم تشتەکی بۆ خودێ د پەرستنێ دا بکەینە هەڤپشک، ئەڤ تەوحیدا هە ژ وێ قەنجییا خودێیە یا وی د گەل مە و د گەل مرۆڤان کری، بەلێ پتریا مرۆڤان شوکرا خودێ ل سەر قەنجییا تەوحیدێ و باوەرییێ ناکەن.

ئەی هەردو هەڤالێن من، ئەرێ پەرستنا وان خوداوەندێن چێکری و جودا جودا چێترە یان پەرستنا یەک خودایێ ب سەرڤەهاتی؟ هوین ژ بلی خودێ پەرستنا هندەک ناڤان دکەن چو ڕامان د پشت ڕا نینن، هەوە و بابێن هەوە ژ نەزانین و سەرداچوون ئەو بۆ خۆ یێن کرینە خودا، خودێ چو هێجەت و دەلیل ل سەر ڕاستییا وان نەئینایینە خوارێ، حوکمێ ڕاست و حەق یێ خودێ ب تنێیە، چو هەڤپشک وی نینن، وی فەرمان دایە کو ژ وی پێڤەتر هوین خۆ نەئێخنە بن فەرمانا کەسێ دی، و پەرستنا وی ب تنێ بکەن، و ئەڤەیە دینێ ڕاست یێ چو خواری تێدا نە، بەلێ پتریا مرۆڤان ڤێ چەندێ نزانن، و ب سەر ڕاستییا وێ هل نابن.

ئەی هەردو هەڤالێن گرتیخانەیێ، ئەڤە تەعبیرا خەونێن هەوەیە: هندی ئەوە یێ د خەونێ دا تری دگڤاشت ئەو دێ ژ گرتیخانەیێ دەرکەڤت و بتە

مەیگێڕێ مەلكی، و یێ دی ئەوێ دیتی نان ل سەر سەرێ خۆ هل دگرت ئەو دێ ئێتە هلاویستن و هێلان، و تەیر دێ ژ سەرێ وی خۆن، ئەو مەسەلا هوین پسیارا وێ دكەن پێكهات و ب دووماهی هات)).

و پشتی یووسفی تەعبیرا خەونێن وان دای یووسفی مەیگێڕێ مەلكی خولوە كر و گۆتێ: ئەگەر تو ژ سجنێ هاتییە بەردان و تو جارەكا دی بوویە مەیگێڕ ل كۆچكا مەلكی بەحسێ من ل نك وی بكە، و بێژێ كو ئەز بێ گونەهـ یێ هاتیمە گرتن.

هەڤالێ یووسفی سۆز دایێ كو داخوازا وی بۆ ب جهـ بینت.. و پشتی دەمەكی ئەو چێبوو یا یووسفی گۆتییە هەردو هەڤالێن خۆ: نانپێژ هاتە گونەهباركرن و حوكم ب كوشتنێ و هلاویستنێ ل سەر هاتەدان، و حوكم ب بێ گونەهییا مەیگێڕی هاتەدان، لەو ئەو ژ گرتیخانەیێ هاتەبەردان، و جارەكا دی ئەو زڤڕی بوو مەیگێڕێ مەلكی، وەكی یووسفی خەونا وی بۆ تەعبیركری، بەلێ خودێ وەسا حەزكر شەیتانی ئەو سۆز ژ بیرا وی بر یا وی د سجنێ ڤە دایە یووسفی كو بەحسێ بێ گونەهییا وی بۆ مەلكی بكەت، لەو مەسەلا گرتنا یووسفی هاتە ژ بیركرن و یووسف چەند سالەكان ما د گرتیخانەیێ دا.

قورئان دەمێ بەحسێ گرتنا یووسفی دكەت دبێژت: ﴿ فَلَبِثَ فِي ٱلسِّجْنِ بِضْعَ سِنِينَ ﴾ و پەیڤا: (بِضْعَ) د زمانێ عەرەبان دا بۆ وان هژمارا دئێتە گۆتن یێن دكەڤنە د ناڤبەرا (٣ – ٩) دا.

## مەلكێ مصرێ یان فیرعەون؟

بەری ئەم سەرهاتییا خەونا مەلكێ مصرێ ڤەگێڕین ئەوا بوویە ئەگەرا دەرێخستنا یووسفی ژ گرتیخانەیێ، دێ بێژین: تشتێ بالكێش د ڤێ مەسەلێ دا ئەوە دەمێ قورئان سەرهاتییا یووسفی بۆ مە ڤەدگێڕت و دئێتە

سەر بەحسێ مەزنێ مصرێ ناسناڤێ (مەلک) بۆ ددانت، و دەمێ سەرهاتییا مووسایی ڤەدگێڕت ناسناڤێ (فیرعەون) بۆ مەزنێ مصرێ ددانت[1]، و پسیار ل ڤێرێ ئەڤەیە: ئەرێ ئەگەر د پشت ڤێ ئێکێ ڕا چییە؟ و تو بێژی ئەڤ جوداهییە یا ژ قەستایە؟

دیرۆکا مصرێ یا کەڤن ئەوا ل سەدسالا بیستێ زایینی ژ نوی بۆ مە ئاشکەرابووی، پشتی گەلەک هلکۆلین ل سەر شوینواران هاتینەکرن، دبێژت: ل هزارا دویێ بەری زایینێ دو ڕەنگێن مەزنان فەرمانداری ل مصرێ کرییە: مەزنێن هێڤێنێ وان ژ مصرێ ب خۆ، و ئەڤە ب ناسناڤێ (فیرعەون)[2] دهاتنە ناسین، و ئەو مەزنێن هێڤێنێ وان ژ دەرڤەیی مصرێ، و ئەڤە ب ناڤێ (هکسۆس)[3] دهاتنە ناسین، و ئەڤە ئەو بوون یێن کو ژ لایێ ڕۆژهەلاتێ ڤە هاتین و هێڕش داینە مصرێ و مصر ئێخستییە بن دەستێ خۆ ل وی دەمێ دەسهەلاتا (فیرعەونییان) لاواز بووی، و خەلکێ مصرێ وەسا بەرێ خۆ ددا ڤان کو داگیرکەرن.. شارەزایێن دیرۆکا کەڤن -ل دویڤ وان نیشانێن بۆ وان ژ ژێدەران ئاشکەرا بووین- دبێژن:

ل دۆرێن سالا (١٧٣٠)ێ بەری زایینێ (هکسۆسان) دەست ب هێڕشێن خۆ کرن ل سەر مصرێ، و پشتی چل و تشتەک سالان و ب دورستی ل سالا (١٧٧٤)ێ بەری زایینێ ئەو شیان پایتەختا فیرعەونی بستینن و حوکمێ

(١) تەورات ناسناڤێ (فیرعەون) بۆ هەردویان ددانت، بڕێنە: (سفر التكوين) ئیصحاحا (٣٧) و (سفر الخروج) ئیصحاحا (٢).

(٢) پەیڤا (فیرعەون) د زمانێ مصرییان دا ب ڕامانا ماقویل، یان کەسێ (شەریف) و مالمەزن دئێت، بڕێنە (الموسوعة السياسية ٤ / ٤٨٢)، یا د. عبد الوهاب الكيالي، چاپا سالا ١٩٩٤.

(٣) پەیڤا (هکسۆس) ب ڕامانا (مەلکێن وەلاتێن بیانی) دئێت، و هندەک دبێژن: ب ڕامانا (مەلکێن شڤان) دئێت.. بڕێنە (الموسوعة السياسية ٧ / ١٢٢) ژێدەرێ بەرێ.

مصـرێ بێخنـە دەسـتێ خـۆ، و حـوکمێ وان ل مصـرێ حـەتا دۆرێـن سـالا (١٥٦٠)ێ بـەری زایینـێ ڤـەکێشـا دەمـێ مـصریـیـێـن ژێـربـیـا وەلاتـی ب شۆرەشـەکێ ڕابـووین دژی هکسۆسـان و شـیاین وان ب پشـت توخـوبێن ڕۆژهـەلاتێ بـێخن. و زانـاییێن دیرۆکـێ و شـوینواران حـەتا نوکـە یـێن ب سـەر ناڤێ (٢٣) مـەلکێن هکسۆسی هلبووین یێن کو حوکم ل مصرێ کری.

ل دویڤ وان (تەقدیراتێن) زانایێن دیرۆکێ بـۆ دەمـێ یووسف لـێ ژیـای ددانن چوونا یووسفی بۆ مصرێ دکەفتە د وی دەمـی دا یـێ هسکۆسـان حوکم ل مصـرێ دکـر؛ چـونکی یووسـف ل دۆرێـن سـالا (١٦٠٠) بـەری زایینـێ ژیابوو، پشتی ئیبراهیمی ب نێزیکی دوسەد سالان[1].

یەعنی: دەمێ یووسف چوویە مصرێ مـەزنێ مصـرێ (فیرعـەون) نـەبوو، بـەلکی (مـەلک) بـوو، لـەو قورئـانێ -گۆتنـا خـودێ یـا ڕاسـت و دورسـت- نەگۆت: فیرعەونی خەونەک دیت[2]، بەلکی گۆت: مەلکی خەونەک دیت.

تشـتەکێ دی: دەمـێ قورئـان بەحسـێ وەزیـرێ مـەلکی دکـەت دبێژتـێ: (العزیز)، ئەڤە ل سـەر دەمـێ یووسـفی، و دەمـێ بەحسـێ وەزیـرێ فیرعـەونی دکەت -ل سەر دەمێ مووسای- دبێژتێ: (هامـان)، دبـت ئـەڤێ ژی پەیوەنـدی ب وێ مەسەلا دیرۆکی ڤە هەبت یا مە بەحس ژێ کری[3].

---

(١) بۆری د گەل مە کو ئیبراهیم -سلاڤ لێ بن- ل دۆرێن سالا (١٨٠٠) بەری زایینێ ژیابوو.

(٢) وەکی تەوراتا (هاتییە تەحریفکرن) دبێژت.

(٣) ژ سیاقێ سەرهاتییا یووسفی بۆ مـە ئاشکەرا دبت کـو دەسـهەلاتدارییێ (ئـەوا د دەستێ هکسۆسان دا) باوەری ب خوداینییا (مەلکی) نەبوو، و هەر چەندە شرک د ناڤ وان دا یـا بەلاڤبوو ژی، بەلێ وان باوەری ب خودێ هەبوو، نە وەکـی فیرعـەونێ مووسـای ئـەوێ دگۆتـە خەلکی ئەزم خودایێ هەوە.

## خەونا مەلکی:

مەلکی ڕۆژەکێ د ناڤ زەلامێن خۆ دا ل کۆچکێ گۆت: شڤێدی من خەونەکا عنتیکە یا دیتی.. من د خەونا خۆ دا حەفت چێلێن قەلەو ددیتن، حەفت چێلێن لاغەر و لاواز ئەو دخوارن، و من حەفت گولیییێن گەنمی یێن کەسک ژی ددیتن، و حەفت گولیییێن گەنمی یێن هشک، ئەی گەلی مەزن و ماقویلان، تەعبیرا خەونا من بۆ من بێژن، ئەگەر هوین ب تەعبیرا خەونان دشارەزا بن.

بەلێ چونکی کەس ژ وان ب تەعبیرا خەونان یێ شارەزا نەبوو وان گۆتە مەلکی: ئەڤ خەونا تە دیتی هندەک خەونێن تێکەلن چو تەعبیر بۆ نینن، و ب ڕاستی ئەم چو ژ تەعبیرا خەونان ژی نزانین.

هنگی مەیگێڕێ مەلکی ل کۆچکێ یێ ئامادەبوو، گاڤا بەحسێ خەونان و تەعبیرا وان هاتییەکرن ئێکسەر بیرا وی ل یووسفی هات، یووسف هەڤالێ وی ئەوێ خەونا وی د سجنێ ڤە تەعبیرکری و تەعبیرا وی دورست دەرکەفتی، ژ نوی هاتە بیرێ کو یووسفی گۆتبوویێ: بەحسێ مەسەلا من بۆ مەلکی بکە، گۆت: خۆش دەلیڤە بۆ من هلکەفت..

مەیگێڕی گۆتە مەلکی: حال و مەسەلێن من و هەڤالێ من یێ نانپێژ ئەڤەنە.. دەمێ ئەم ل سجنێ مە مرۆڤەکێ چاک دیت وی خەونێن مە بۆ مە تەعبیرکرن و گۆتنا وی دورست دەرکەفت، ڤێجا ئەگەر تو دەستویرییێ بدەیە من ئەز بچمە گرتیخانەیێ ئەز دێ تەعبیرا ڤێ خەونا تە بۆ تە ژ وی وەرگرم.

مەلکی ئەوێ بۆ وی بوویە مەرەق تەعبیرا ڤێ خەونا عنتیکە بزانت دەستویری دا مەیگێڕێ خۆ بچت پسیارا خەونا وی ژ وی مرۆڤێ گرتی بکەت و تەعبیرێ بۆ بینت، مەیگێڕ چوو، و دەمێ گەهشتییە نک یووسفی گۆتێ: یووسف، ئەی مرۆڤێ گەلەک ڕاستگۆ، تو تەعبیرا خەونا وی بۆ مە بێژە یێ

حەفت چێلێن قەلەو دیتین حەفت چێلێن لاغەر و لاواز ئەو دخوارن، و حەفت گولییێن کەسک و حەفتێن هشک دیتین؛ دا ئەز بزڤڕمە نک مەلکی و هەڤالێن وی و تەعبیرێ بۆ بێژم؛ دا ئەو تەعبیرا وێ خەونێ بزانن یا من گۆتییە تە، و دا ئەو بهایێ تە ژی بزانن.

یووسفی گۆتە پسیارکەرێ تەعبیرا خەونا مەلکی: تەعبیرا ڤێ خەونێ ئەوە حەفت سالێن ل دویڤ ئێک هوین چاندنەکا باش دێ کەن دا بەرهەم زێدە ببت، ڤێجا ئەوا هوین ژ وی بەرهەمی ددورین هوین وی ب گولییێ ڤە بهێلن، و هلگرن؛ دا خراب نەبت، و دا پتر خۆ بگرت، کێمەک تێ نەبت ژ وێ یا هوین دخۆن. پاشی پشتی ڤان سالێن بەرفرەهییێ حەفت سالێن هشک و دژوار دێ ئێن، د وان سالان دا خەلک دێ وێ خۆت یا هەوە بەری هنگی هلگرتی، کێمەک تێ نەبت ژ وێ یا هوین بۆ تۆڤی هل دگرن. پاشی پشتی ڤان سالێن هشک سالەک دێ ئێت باران تێدا دێ ب سەر مرۆڤان دا بارت، ڤێجا خودێ تەنگاڤییێ دێ ژ سەر وان ڕاکەت، و ئەو ژ بەرفرەهییێ فێقی تێدا دێ گڤێشن.

ل ڤێرێ چەند ڕاوەستیانەک د گەل تەعبیرا یووسفی مە هەنە:

**ئێک:** یووسفێ خێرخواز نەگۆتە قاصدێ مەلکی: ئەز تەعبیرێ بۆ هەوە نابێژم؛ چونکی ئەڤە هندە سالە مەلکی ئەز بێ سوبچ یێ گرتیم، ئەگەر هوین من بەردەن ئەز دێ تەعبیرێ بۆ هەوە بێژم.. یووسفی ئەڤە نەگۆت و ئەگەر گۆتبا دا یێ حەق بت! چونکی ئەو مرۆڤەکێ دلپاک و خێرخواز بوو، و پشتی وی خەون تەعبیرکری ژی وی چو شەرت نەهاڤێتنە بەر وان.

**دو:** یووسفی نەگۆتێ: تەعبیرا ڤێ خەونێ ئەوە حەفت سالێن بەرفرەهییێ دێ ب سەر هەوە دا ئێن، پاشی حەفتێن بەرتەنگییێ.. هەر چەندە ئەڤە تەعبیر بوو، بەلکی ڕێکا خۆ دەربازکرنا ژ سالێن تەنگاڤییێ ژی بۆ وان

ئاشكەرا كر، و گۆتیێ: ب ڤی ڕەنگی هوین دێ شێن مفای بۆ خۆ ژ دورینا گەنمی کەن، و ئەڤە ژی خێرخوازییا وی بەرچاڤ دکەت.

**سێ:** د خەونا مەلکی دا نەهاتییە کو پشتی هەر حەفت سالێن گرانییێ سالەکا زێدە خۆش دێ ئێت، تشتێ هندێ دگەهینت کو ئەڤە ژ وەحیا خودێ بوو بۆ یووسفی.

مەلک د ڤێ چەندێ گەهشت، و ژ شارەزاییا خۆ وی زانی ئەڤ مرۆڤە کەسەکێ (عەدەتی) نینە، لەو وی ئێکسەر گۆتە بەردەسکێن خۆ: ئەو زەلامێ تەعبیرا خەونا من دای ژ گرتیخانەیێ دەربێخن و بۆ من بینن..

## ئاشکەرابوونا بێ گونەهییا یووسفی:

گاڤا قاصدێ مەلکی گەهشتییە نک یووسفی ل سجنێ، گۆتیێ: هلۆ د گەل من وەرە دا بچین مەلکی دڤێت تە ببینت.

یووسفی گۆتیێ: بزڤرە نک خودانێ خۆ مەلکی، و داخوازێ ژێ بکە بلا ئەو پسیارێ ژ وان ژنکان بکەت یێن دەستێن خۆ ل مالا عەزیزی بریندارکرین کانێ مەسەلا من و وان چبوو؛ دا ڕاستی بۆ هەمییان ئاشکەرا ببت، و دا ئەو بزانن کو ئەز یێ بێ گونەهم، هندی خودایێ منە ب کار و کریارێن وان یێ پڕزانایە تشتەک ژێ ل بەر وی بەرزە نابت.

د حەدیسەکێ دا یا (بوخاری وموسلم) ژ (ئەبوو هورەیرەی) ڤەدگوهێزن، پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((**لو لبثت في السجن ما لبث یووسف لأجبت الداعي**)) یەعنی: ئەگەر ئەز هند مابامە د سجنێ ڤە هندی یووسف مای ئەز دا د داخوازا قاصدی چم. مەعنا: یووسف مرۆڤەکێ زێدە خودان صەبر بوو.

یووسف نەچوو نک مەلکی؛ دا سوباهی مەلک بەردانا وی نەکەتە منەت، یووسفی دڤیا بۆ مەلکی و خەلکی هەمییێ ژی ئاشکەرا بکەت کو

ئەڤە هندە سالە ئەو ژ قەستا یێ هاتییە گرتن، و کو ئەو مرۆڤەکێ دەهمەن پاقژە.. یووسفی داخواز ژ مەلکی کر کو ئەو جارەکا دی (مەسەلا) وی تێکڤە دەت؛ دا بزانت کانێ سەرا چ ئەڤە هندە سالە یووسف یێ گرتییە؟ و چونکی ئەو ژنکێن خاتوینێ خواندینە قەسرا خۆ باشترین شاهدن ل سەر (ئعترافا) ژنا عەزیزی و بێ گونەهییا یووسفی، وی داخوازکر ئەو ژنک هەمی ل کۆچکا مەلکی ئامادە بین، و پسیارا یووسفی ژ وان بێتەکرن، و ژ بەر کو مەلکی هەوجەیی ب یووسفی هەبوو مەلکی داخوازا یووسفی ب جهئینا، و ئەو خاتوین هەمی د گەل ژنا عەزیزی داخوازکرنە دیوانا خۆ..

مەلکی گۆتە وان: مەسەلا هەوە چ بوو دەمێ ل ڕۆژا مێڤانداریيا ژنا عەزیزی هەوە بەلا خۆ ژ یووسفی ڤەنەکری؟ هەوە تشتەکێ خراب ژێ دیتبوو؟

وان زانی مەسەلە کەفتە لەپان و ئێدی (ئینکار) چو فایدەی ناگەهینتە وان لەو وان گۆت: حاشا مە چو خرابی ژ وی نەدیتبوو، و ئەو مرۆڤەکێ دەهمەن پاقژە..

هنگی ژنا عەزیزی گۆت: ڤێ گاڤێ ڕاستی ئاشکەرابوو، ئەز بووم یا من داخوازا خرابییێ ژێ کری و من ڤیا وی ب لایێ خۆ ڤە بکێشم، بەلێ وی گوهدارییا من نەکر، و هندی یووسفە د هەمی گۆتنێن خۆ دا ژ ڕاستگۆیانە.. ئەڤ گۆتنا من گۆتی کو ئەو یێ پاقژە و ئەزم یا گونەهکار ژ بەر هندێیە دا زەلامێ من بزانت کو من د گەل خیانەتێ درەو ل وی نەکرییە، و خرابی ژ من چێ نەبوویە، و ئەز بووم یا داخواز ژێ کری، و ئەز ئعترافێ ب ڤێ چەندێ دکەم؛ دا هوین بزانن ئەز و ئەو هەردو دپاقژین، و هندی خودێیە بەرێ وی نادەتە هیدایەتێ یێ خیانەتێ د ئێمانەتان دا بکەت، و کارێ وی ڕاست نائینت. و ئەز خۆ پاقژ و بەری ناکەم، هندی نەفسە پێخەمەت خۆشییا خۆ گەلەک فەرمانێ ب کرنا خرابییێ و گونەهان ل خودانێ خۆ دکەت، ئەو تێ

نەبت یێ خودێ ئەو پاراستی. هندی خودێیە باش گونەهـ ژێبرێ گونەهێن وییە یێ تۆبە بکەت ژ بەنییێن وی، یێ دلۆڤانکارە ب وان[1].

## یووسف ل دیوانا مەلکی:

گاڤا مـەلکی دیتـی یووسـف ژ بلـی زانینـێ و تێگەهشـتنێ ئێمانـەت و دەهمـەن پـاقژی ژی هەیـە گۆتـە زەلامـێن خۆ: هـەرن زوی یووسـفی بیننـە نـک من، ئەز دێ وی کەمە ژ هەڤالێن خۆ ییێن نێزیک ییێن ئەز مشێورەتا خۆ پێ دکـەم. پشـتی یووسـف هاتییـە دیوانـا مـەلکی، و مـەلک د گـەل ئـاخفتی، و دیتی ئەو چەند مرۆڤەکێ پاقژ و دەسپاک و خودان ئەخلاقـە، مـەلکی گۆتێ: هندی تویی تو ئـەڤرۆ ل نک مە یێ قەدرگرانی، و بۆ هەمی تشتان باوەرییـا مە ب تە دئێت، ڤێجا بێژە کانێ تە چ دڤێت؟

یـووسـفی دڤـیا مـفـای بگەهیننـە خـەلکـی، و دادییـێ د ناڤبـەرا وان دا ب کار بینت، ب تایبەتی دەمێ هەر حەفت سالێن خەلایێ دئـێن، و چونکی وی دزانـی نەخۆشـی و تەنگاڤییــەکا گـران دێ ب سـەر وەلاتـی دا ئێـت، و چونـکـی وی د خـۆ ڕا ددیـت کـو ئـەو -ب تەوفیقا خودێ- دێ شـێت وەلاتـی ژ ڤێ نەخۆشییێ دەربـاز کـەت وی گۆتـە مـەلکی: تـو مـن بکـە والـی ل سـەر گەنجینەییێن مصرێ، هندی ئەزم ئەز پارێزڤانەکێ دەسپاکم، یێ خودان دیـتن و زانامە ب وی تشتێ کو د دەستێ من دا بت. مەلکی داخوازا وی ب جهئینا و ئەو کرە خزینەدارێ دەولـەتا خۆ.

## یووسف.. عەزیزێ مصرێ:

د ئایـەتا (٧٨)یـدا ژ سـوورەتا (یووسـف)ی خـودایێ مـەزن ژ زار دەڤـێ برایێن یووسفی دبێژت: ﴿ قَالُواْ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا شَيۡخٗا كَبِيرٗا فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ

(١) ئەڤ گۆتنا وێ ژی هندێ دگەهینت کو وان باوەری ب خودێ هەبوو.

﴿إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ۝٧٨﴾ وان گۆتـه یووسفی: ئـەی عـەزیز هندی ئـەوە وی بابـەکێ پیـر و ب نـاڤ سـال ڤـە چوویی یـێ هـەی گەلـەک حـەز ژێ دکـەت و نەشـێت ژێ دویـر کـەڤت، ڤێجـا تـو ئێـک ژ مـە پـێش وی ڤـە بگـرە، هنـدی ئەمین ئـەم دبـینـیـن تـو د مـعـامـلا خۆ دا د گەل مـە و د گـــەل خـەلکی ژی ژ قەنجیکارانی.

ژ ڤێ ئایـەتێ دئێتـە زانـین کـو دەمـێ بـرایێن یووسـفی ل سـالێن خـەلایێ هاتینە مصرێ یووسـف بووبـوو عـەزیزێ مصـرێ، و قورئـانـێ بـۆ مـە ئاشـکەرا نـەکریـیـە کـانـێ دووماهییا عەزیزێ دی ئەوێ یووسـفی ل مـالا وی شـۆل دکر چ بـوو؟ مربـوو ڤێجـا یووسـف چووبـوو شـوینا وی، یـان ژی مـەلکی ئـەو ئێخستبوو و یووسف دانابوو جهێ وی؟

ئەڤ هەردو گۆتنە یێن هاتینەکرن.. و خودێ چێتر دزانت.

**برایێن یووسفی ل مصرێ:**

یـووسـف بـوو عـەزیـزێ مـصـرێ.. و ئـەو هـەر حـەفت سـالێن بـەرفرەهییێ ب سـەر خـەلـکـی دا بـۆریـن، یووسفی (سیاسەتەکا مالی) یـا تـژی عـەدالـەت ب کارئینا، لـەو خـەلـکـێ مصرێ هەمییان حەز ژێ کر، و وی ژنکەک بۆ خۆ ژ مصرییان ئینا و خودێ دووندەهـ ژێ دایێ.

پشتی وان سالێن خۆشییێ سالێن خـەلایێ دەست پێکرن، یووسـفی ئـەو رێک ب کارئینا یا وی ب خۆ گۆتی دەمێ خەونا مەلکی تەعبیرکری، ل هـەر حەفت سالێن بەرفرەهییێ وی بریار دابوو گەنم دەمێ دئێتە دورین ب گولییێ ڤە بێتە هێلان و بێتە خـەزنکرن هند تـێ نـەبت تێـرا خوارنـا خـەلکی بکـەت، پشـــتی ســالێن خـەلایێ هـاتین وی گـەنمێ خـەزنکری ئینـادەر و ل دویـڤ هەوجـەییا خـەلکی بـەلاڤکر، ب رەنگـەکێ وەسـا کـو خـەلک ب خـەلایێ نەحەسییێن..

ل ڤـی دەمـێ كولـپ و خـەلا ل مصـرێ و وان وەلاتـێن دەور و بـەران ژی بـەلاڤبووی، د نـاڤ خـەلكی دا بـەلاڤبوو دەنـگ كـو ل مصـرێ، و ژ بـەر وێ سیاسەتا ئابۆری یا بنەجهـ ئەوا حاكمێ مصرێ یێ عادل و شارەزا (یووسفی) ب كارئینای، قویتەكێ خـەزنكری یـێ بـاش ژ گـەنمی و دان و دكاكـان هەیـە، لەو خەلـک ژ دەرڤەی توخوبێن مصرێ ژی هاتن قەستا مصرێ كـر؛ دا تێـرا خۆ گەنمی بۆ خۆ بكڕن..

و عــەردێ كـەنعانییان ژی -ئــەو جهــێ یــەعقووب و بنــەمالا وی لــێ دئـاكنجی- وەكـی گەلـەک جهـێن دی ل بـن بـارێ كولـپ و خـەلایێ نـالی، و كاروان ل دویڤ كاروانی ب لایێ مصرێ ڤە چوون؛ پێخەمەت كڕینا قویتی.. و ژ وان كەسان یێن قەستا مصرێ كری برایێن یووسفی بوون.

هەر دەهـ برایێن یووسفی دەستویری ژ بابێ خۆ خواست و بـەر ب وەلاتـێ مصـرێ ڤـە چـوون، وان ژی وەكـی خـەلكی گوهـ لـێ بووبـوو كـو (عـەزیزێ مصـرێ) مرۆڤـەكێ ب ڕەحم و دلنەرمـە، و دەسـتێ هاریكـارییێ بـۆ مـرۆڤێن پێتڤـی درێـژ دكـەت، لـەو دەمـێ ئـەو گەهشـتینە مصـرێ ئێكسـەر وان قەسـتا كۆچكـا عـەزیزی كـر؛ دا دەسـتویرییێ ژێ بخـوازن كـو ئـەو ڕێ بدەتـە وان ئـەو هندەک گەنمی بۆ خۆ بكڕن..

ڕۆژەكێ دەمێ یووسف ل كۆچكا خۆ یێ ڕوینشتی، بۆ ب ڕێڤـەبرنا كـار و بـارێ خـەلكی دەرگـەهڤانێ وی ب ژۆر كـەفت و گـۆتێ: دەهـ زەلامـێن بیـانی یێن ل بـەر دەری دڤـێن تـە ببینـن، یووسفی ڕێ دایـێ، گاڤـا ئـەو هاتینـە ژۆر خافلەتییەكا مەزن ڤێ كەفت.. هەر دەهـ زەلامێن كولـپ و خـەلایێ و درێژییـا ڕێـكێ وەسـتانـدین، ئـەو دەهـ جـحـێل بوون یێن بەری نێزیكـی سیهـ سـالان ل چـۆلی ئـەو داهێلایـە د بنـێ بیرەكـا تـاری دا.. هـەر دەهـ زەلام بـرایێن وی بوون، یووسفی ئەو نیاسین، و مـا چاوا وان نەنیاسـت و ئـەو ئـەو بـوون یـێن

دلێ خۆ پێ نەسۆتی و ئەو ب چەند دەرهەمەکێن کێم فرۆتییە بیانییان و بەرێ وی دایە رێکەکا دووماهییا وێ نەدیار.

یووسفی ئەو نیاسین، بەلێ وان ئەو نەنیاسی، و ما دێ چاوا ئەو وی نیاسن و هەما هەر نەدهاتە سەر هزرا وان کو ئەو هێشتا دێ یێ ساخ بت، و خۆ ئەگەر یێ ساخ بت ژی نوکە عەبدەکێ بێ بهایە ل بەر دەستێ دەولەمەندەکی.. و خودێ دزانت کانێ ئەو ل کیژ وەلاتی ژ ڤێ دنیایا بەرفرەهە! کانێ ئەو یووسفێ دەهـ دووازدە سالی یێ وان هاڤێتییە د بیرێ دا بێی ئەو بشێت بەرەڤانییێ ژ خۆ بکەت و کانێ یووسفێ ئەڤرۆ عەزیزێ مصرێ خودانێ کۆچک و هەیبەت و سەلتەنەتێ؟ ئەڤە تشتەکە خۆ د خەونێ ژی دا نەدهاتە سەر هزرا وان.. بەلێ تشتێ خودێ بڤێت دێ کەت ئەگەر خۆ ل بەر مرۆڤان ئەو تشتەکێ (موستەحیل) ژی بت.

یووسفی ئەو نیاسین، بەلێ قەت خۆ ب وان نەئینادەر، پشتی یووسفی گوهـ ل داخوازا وان بووی، گۆتە زەلامێن خۆ: قەدرێ ڤان زەلامان باش بگرن..

کارەکێ ب ساناهی نینە ل بەر مرۆڤەکێ نە پێغەمبەر بت، ئێکی ڤیا بت تە بکوژت، یان تە رەزیل بکەت، پاشی تو بشێیێ و خۆ پێ نەئینییەدەر، و د سەر هندێ ژی را قەدرەکێ مەزن بۆ بگری.. ئەڤ ژ ئەخلاقێ پێغەمبەرانە.

### د ناڤبەرا یووسفی وبرایێن وی دا:

ژ سیاقێ وان ئایەتێن ڤێ سەرهاتییێ بۆ مە ڤەدگوهێزن دئێتە زانین کو یووسفی ب خۆ ژی قەدرەکێ مەزن بۆ برایێن خۆ گرت، و ئەو نێزیکی خۆ کرن، و پسیارا حالێ وان کر، و دا یووسف وان ب خۆ نەحەسینت یووسفی گۆتێ: هوین چویێن ئێکن؟ وان گۆت: ئەم هەمی برایێن ئێکین، و بابێ مە فلان کەسە، و مە برایەکێ دی ژی هەیە بەلێ ئەو یێ مایە ل نک بابێ مە..

و حەتا دووماهییێ.. و گاڤا دەمێ زڤڕینا وان هاتی یووسفی داخوازییێن وان بۆ ب جهئینان، و هەر ئێکی بارەکێ قویتی دایێ، و دا یووسف پشتڕاست ببت کو ئەو جارەکا دی دێ ئێنەڤە گۆتە وان: جارا بێت ئەگەر هوین هاتن برایێ خۆ یێ دی ژی د گەل خۆ بینن دێ بارەکێ زێدەتر دەینە هەوە، ژ خۆ ئەگەر هەوە ئەو د گەل خۆ نەئینا مەعنا هوین درەوان دکەن، ئەم چو قویتی نادەینە هەوە. وان گۆت: ئەم دێ خۆ وەستینین دا بابێ وی قانع بکەین کو ئەو وی د گەل مە بهنێرت، و ئەم چو تەخسیرییێ د وێ چەندێ دا ناکەین.

و بەری ئەو بچن یووسفی ئەو موژیلکرن و گۆتە خزمەتکارێن خۆ: هوین وی پارێ وان پێش قویتی ڤە دایە مە ب دزی ڤە بکەنە د ناڤ بارێ وان دا؛ دا بەلکی گاڤا ئەو دزڤڕنە نک مرۆڤێن خۆ ئەو پارێ خۆ بنیاسن، و بزانن کانێ مە چەند قەدرێ وان یێ گرتی؛ و دا ئەو دلێ خۆ ببەنە هندەک قویتێ دی و ڤەگەڕیێنە ڤە. و وان ب گۆتنا یووسفی کر و پارێن وان کرنە د ناڤ بارێ وان ڕا بێی ئەو پێ بحەسییێن.. پاشی وان خاترا خۆ ژ یووسفی خواست و بەر ب وەلاتێ کەنعانییان ڤە زڤڕین.

## یەعقووب و کوڕێن وی:

دەمێ برایێن یووسفی ڤەگەڕیاینە نک بابێ خۆ وان چیرۆکا خۆ د گەل عەزیزێ مصرێ و قەدرگرتنا وی بۆ وان بۆ بابێ خۆ ڤەگێڕا، و گۆتنێ: ئێدی ئەو تشتەکی نادەتە مە ئەگەر ئەم برایێ خۆ بنیامینی ژی د گەل خۆ نەبەین، ڤێجا تو جارا بێت وی ژی د گەل مە بهنێرە دا عەزیز باوەر ژ مە بکەت و پتر قویتی بدەتە مە، ئەگەر نە ئەم دەستڤالا دێ زڤڕین، و ئەم سۆزێ ددەینە تە کو ئەم وی بپارێزین. یەعقووبی پێ نەخۆش بوو کوڕێ خۆ بنیامینی د گەل وان بهنێرت؛ چونکی بێنا یووسفی ژێ دهات و صەبرا وی پێ دهات، ژ لایەکێ دی ڤە یەعقووبی باوەری پێ نەهات کو ئەو دێ چاڤێ خۆ دەنە

برایێ خۆ، ما کی نابێژت ئەڤە ژی پیلانەکە ئەو دگێڕن دا بنیامینی ژی وەکی یووسفی لێ بکەن؟!

یەعقووبی گۆتە کوڕێن خۆ: ئەرێ چاوا باوەرییا من ب هەوە بێت ل سەر بنیامینی و من بەری هنگی باوەرییا خۆ ب هەوە ئینا بوو ل سەر برایێ وی یووسفی ژی، و هنگی ژی هەوە سۆز دابوو کو هوین وی بپارێزن، و هەوە سۆزا خۆ ب جهـ نەئینابوو؟ ڤێجا باوەرییا من ب هەوە نائێت هوین وی بپارێزن، بەلێ ئەز دێ باوەرییا خۆ ب خودێ ئینم کو وی بپارێزت، ئەو چێترینێ پارێزڤانانە و دلۆڤانترینێ دلۆڤانانە، هیڤییا من ئەوە ئەو ڕەحمێ ب من ببەت و وی بپارێزت و بۆ من بزڤڕیننتە ڤە.

و وەسا دیارە کو ئەڤ دان و ستاندنا د ناڤبەرا یەعقووبی و کوڕێن وی دا چێبووی هنگی بوو دەمێ ژ نوی کوڕێن وی زڤڕین و بەری بارێن خۆ ڤەکەن، لەو ئایەت پشتی ڤەگێڕینا ڤێ دان و ستاندنا وان دبێژت: دەمێ وان بارێن خۆ ڤەکرین وان دیت ئەو پارێ وان پێش گەنمی ڤە دایە عەزیزی یێ د ناڤ بارێ وان دا، وان زانی کو عەزیزی ب خۆ ئەڤ چەندە یا کری وەک قەدرگرتنەک بۆ وان، وان ئەڤ چەندا هە بۆ خۆ وەک دەلیل ل سەر گۆتنێن خۆ زانی، لەو وان گۆتە بابێ خۆ: ئەی بابێ مە ما مە زێدەتر چ دڤێت؟ ئەڤە بهایێ پەرتالێ مە عەزیزی یێ ل مە زڤڕاندی، ڤێجا تو ژ برایێ مە یێ پشتڕاست بە، و وی د گەل مە فڕێکە؛ دا ئەم قوتەکێ مشە بۆ مرۆڤێن خۆ بینین، و ئەم دێ برایێ خۆ پارێزین، و بارێ حێشترەکا زێدە بۆ خۆ ئینین؛ چونکی عەزیز بۆ هەر مرۆڤەکی بارێ حێشترەکێ ددەت، و ئەڤە پیڤانەکا ب ساناهییە ل سەر مە. یەعقووبی گۆتە وان: ئەز ناهێلم ئەو د گەل هەوە بێت حەتا هوین پەیمانێ نەدەنە من و ب خودێ سویند نەخۆن کو هوین دێ وی بۆ من ئیننەڤە، وەسا تێ نەبت کو دۆر ل هەوە بێتە گرتن ڤێجا هوین

نەشـێن وی خـلاص بكـەن. وان پـەیمان ب ڤـێ چەنـدێ دا بـابێ خـۆ، و (ئنتفاقا) وان ئەو بوو جارا بێت هەر یازدە برا بچنە مصرێ..

## جارەكا دی برایێن یووسفی ل مصرێ:

گاڤا دەمـێ چوونـا وان بـۆ مصـرێ هـاتی و وان ئـەو پـەیمانا خـودێ دایـە بابێ خۆ وەكـی وی خواسـتی، یـەعقووبی گۆتـە وان: خـودێ ل سـەر گۆتنـا مـە وەكیلـە. پاشـی یـەعقووبی گۆتـە وان: ئـەی كـوڕێن مـن! ئەگـەر هـوین چوونـە مصرێ هوین هەمی د ئێک دەرگەهی ڕا نەچنـە د بـاژێری دا، بـەلێ د گەلـەک دەرگەهان ڕا هەڕن؛ دا هوین چاڤین نـەبن، و دەمـێ ئـەز ڤـێ شـیرەتێ ل هـەوە دكەم ئەز نەشێم تشتەكی ژ قـەدەرا خـودێ ژ هـەوە دویـر بـێخم، حوكم ب تنـێ یێ خودێیە، من یێ خۆ هێلا ب هیڤییا وی ڤـە و مـن بـاوەری ب وی هەیـە، و خودان باوەر خۆ دهێلنە ب هیڤییا وی ب تنێ ڤە.

پشتی برایێن یووسفی بۆ جارا دویێ هاتینە مصرێ، وەكی وان گۆتنا خۆ دایە عەزیزی چوونە دیوانا وی و برایێ خۆ بنیامین ژی بر دا نیشا وی بـدەن؛ دا ئەو بزانت كو گۆتنا وان یا دورست بـوو، و دەمـێ بـرایێن یووسفی ب ژۆر كەفتینە مەزەلا مێڤانان و برایێ وی یێ دەیبابی بنیامین د گەل دا، یووسـفی برایێ خۆ یێ دەیبابی برە نک خۆ، و ب نـهێنی ڤە گۆتێ: ئـەز یووسـفم برایـێ تە، تە خەم پێ نەبت، و ژ بەر وی كارێ وان بـەرێ ئینایـە سـەرێ مـن عێجـز نەبە. و تو ڤێ سررا هە جارێ بۆ وان نەبێژە[1].

پشـتی یووسـف ب ڕەنگـەكێ جـوان ب مێڤانـدارییا وان ڕابـووی، یـازدە بارێن گەنمی دانە وان، وەكی وی سۆز دایێ، و دەمێ وان كارێ زڤڕینێ كـری

---

(١) تەورات ئاشكەرا دكەت كو یووسف ب ڕێكا (تەرجمانەكی) د گەل وان دئاخڤت، هەر چەندە وی ئەزمانێ وان دزانی ژی، و دەمـێ ئـەو ب ئەزمانێ خـۆ د گەل ئێـک دئـاخفتن یـووسـف د ئاخفتنا وان دگەهشت.

دیسا یووسفی ئەو موژیلکرن و د پشت ڕا وی فەرمان ل خزمەتکارێن خۆ کر کو ئەو وی ترارێ یێ وی قویت بۆ خەلکی پێ دپیڤا بکەنە د ناڤ بارێ بنیامینی دا، بێی کەسەک پێ بحەسییێت، و پشتی ئەو سویاربووین دا بدەنە رێ بانگهلدێرەکی گازی کر: ئەی خودانێن ڤان حێشترێن بارکری، هوین دزیکەرن.

کۆرێن یەعقووبی ب نک وی گازیکەری ڤە چوون و گۆتنێ: هەوە چ تشتێ خۆ بەرزەکرییە؟

وان گۆت: ئەم یێ ل وی ترارێ دگەڕێین یێ مەلک پیڤانێ پێ دکەت، و هەچییێ وی ترارێ بینت بارێ حێشترەکێ ژ قویتی بۆ وی هەیە، و گازیکەری گۆت: و ئەز کەفیلم ب دانا وی باری.

برایێن یووسفی گۆت: ب خودێ هوین دزانن و هەوە دیت کو ئەم نەهاتینە عەردێ مصرێ دا خرابکارییێ تێدا بکەین، و نە ژ سالۆخەتێن مەیە ئەم دزییێ بکەین.

و ئەوێن ل ترارێ دگەڕیان گۆتە برایێن یووسفی: باشە پا جزایێ دزیکەری ل نک هەوە چییە ئەگەر هوین ددرەوین بن کو هوین ددزیکەر نینن؟

وان گۆت: د شریعەتێ مە دا هەر کەسەکێ دزییەکێ بکەت و دزی ل سەر ئاشکەرا ببت ئەو دێ بۆ وی کەسی یێ وی دزی ژێ کری بتە عەبد، ب ڤی جزایی -کو عەبدینییە- ئەم دزیکەران جزا ددەین، ئەڤە دینێ مەیە و شریعەتێ مە د دەرحەقا دزیکەران دا ب ڤی ڕەنگییە.

و وان برایێن یووسفی ڤەگەڕاندنە نک وی، ئینا یووسفی ب خۆ بارێن وان تێکڤەدان، و وی ژ بارێن وان بەری یێ برایێ خۆ یێ دەیبابی دەست پێ کر؛ دا کارێ وی کری یێ موکم بت کو ئەو برایێ خۆ بنیامینی بهێلتە ل نک

خـۆ.. پاشـی ئـەو گەهشـتە بـارێ برایـێ خـۆ، و وی تـرار ژ نـاڤ بـارێ وی ئینادەرێ، خودێ دبێژت:

﴿ كَذَٰلِكَ كِدْنَا لِيُوسُفَۖ مَا كَانَ لِيَأۡخُذَ أَخَاهُ فِي دِينِ ٱلۡمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ وَفَوۡقَ كُلِّ ذِي عِلۡمٍ عَلِيمٞ ٧٦ ﴾ مە ب ڤی ڕەنگی بۆ یووسفی ڕێک خۆشکر دا ئەو بشێت برایێ خۆ بهێلتە ل نک خۆ، و ئـەو ل دویڤ شریعەتێ مـەلکێ مصرێ نەدشیا برایـێ خـۆ بگـرت، بـەلێ حـەزکرنا خـودێ هاتـە سـەر هندێ کو ئەو د ڤێ مەسەلێ دا کاری ب شریعەتێ برایێن یووسفی بکەن کو دزیکەر ببتە عەبد. یێ مە بڤێت ئـەم د دنیـایێ دا دەرەجێن وی ل سـەر یـێن خەلکی بلند دکەین وەکی مە قەدرێ یووسفی بلندکری. و د سەر هەر خودانێ زانینەکێ ڕا ئێکێ ژ وی زاناتر هەیە.

گاڤا برایێن یووسفی دیتی وان ترار ژ ناڤ بـارێ بنیـامینی ئینـادەر وان ژی وەسا هزرکر کو بنیامینی یێ دزی، لەو وان گۆت: ئەگەر ئـەڤی برایـێ مـە دزی کریـت تشـتەکێ غـەریب نینـە ژ وی؛ چـونکی برایـەکێ وی یـێ دی ژی بەری وی دزی کربوو.. (و مەخسەدا وان پێ یووسف بوو).

ئینا یووسفی ئەو گۆتن د دلێ خۆ دا ڤەشارت، و د گەل خۆ گـۆت: هـوین ژ وێ کێمتر و خرابترن یا هەوە گۆتی، دەمێ هەوە ئـەو ب سـەرێ مـن ئینـای یا هەوە کری، و خودێ زاناترە ب وێ درەو و بێبەختییا هوین دکەن.

و دا کـو ئـەو وێ سـۆزێ ب جهـ بینـن یـا وان دایـە بـابێ خـۆ وان گۆتـە یووسفی: ئەی عـەزیز! هندی ئەڤ برایێ مەیە بابـەکێ پیـر و ب نـاڤ سـال ڤـە چـوویی یـێ هـەی، و بـابێ وی گەلـەک حـەز ژێ دکـەت و نەشـێت ژێ دویرکەڤت، ڤێجا تو ئێک ژ مە پێش وی ڤە بگرە، هندی ئەمین ئـەم دبینـین تو د معاملا خۆ دا د گەل مە و د گەل خەلکی ژی ژ قەنجیکارانی.

یووسفی گۆت: ئەم خۆ ب خودێ دپارێزین کو ئێکێ دی بگرین ژ بلی وی یێ مە ترارێ خۆ ل نک دیتی، و ئەگەر ئەم وێ بکەین یا هوین ژ مە دخوازن ئەو هنگی ئەم دێ بینە ژ زۆرداران.

پشتی ئەو ژێ بێ هیڤی بووین کو عەزیزێ مصرێ گوهێ خۆ بدەتە وان، وان خۆ ژ خەلکی ڤەدەرکر، و د گەل ئێک و دو ئاخفتن، برایێ مەزن -و ناڤێ وی وەکی دئێتە گۆتن: رەئۆبەینە- گۆتە وان: ئەرێ ما هەوە نەزانییە کو بابێ هەوە پەیمانەکا موکم یا ژ هەوە وەرگرتی کو هوین برایێ خۆ بزڤڕینن وەسا نەبت مەسەلە د سەر دەستێ هەوە ڕا بت، و بەرێ ژی هەوە تەخسیری و غەدرە د دەرحەقێ یووسفی ژی دا کربوو؛ لەو ئەز ژ عەردێ مصرێ دەرناکەڤم حەتا بابێ من دەستویرییێ نەدەتە من، یان خودایێ من حوکمەکی بۆ من بکەت کو ژێ دەرکەڤم، و ئەز بشێم برایێ خۆ ببەم، و خودێ چێترینێ حوکمدارانە، و دادکەرترین حاکمە د ناڤبەرا مرۆڤان دا. هوین بزڤڕنە نک بابێ خۆ، و وێ بۆ وی بێژن یا چێبووی، و بێژنە وی: هندی کوڕێ تە بنیامینە دزییەکا کری، و مە شاهدەیی ب وێ چەندێ نەدایە حەتا ئەم پشتڕاست نەبووین و مە ترارێ پیڤانێ د ناڤ بارێ وی دا نەدیتی، و علمێ غەیبێ ل نک مە نەبوو کو ئەو دێ دزییێ کەت دەمێ مە پەیمان دایە تە کو وی بزڤڕینین. و بێژنێ: ئەگەر ئەو باوەر ژ مە نەکەت بلا ئەو پسیارا خەلکێ مصرێ بکەت، یان بلا پسیارا وان مرۆڤان بکەت یێن د گەل مە هاتینە کاروانی، و هندی ئەمین ئەم دڕاستگۆینە د ڤی تشتی دا یێ ئەم بۆ وی دبێژین. و ب ڤی ڕەنگی برایێ وان یێ مەزن ژی ما ل مصرێ دا بزانت کانێ دووماهییا برایێ وی دێ بتە چ، و هەر نەهـ کوڕێن یەعقووبی یێن دی زڤڕینە وەلاتێ کەنعانییان، ل نک بابێ خۆ.

**یەعقووب و کولا کەڤنەنوی:**

ژ یازدە کوڕان نەهـ ب تنێ بۆ یـەعقووبی زڤـڕین، و دەمـێ ئـەو هـەر نەهـ زڤـڕین وان مەسـەلە بـۆ بـابێ خـۆ ڤـەگێڕا، و گاڤـا وان گـۆتییێ کـو بنیـامینی دزییەکا کری و یێ هاتییە گرتن، یـەعقووبی گـۆتنـا وان بـاوەر نـەکر لـەو گـۆتـە وان: نە وەسایە وەکی هوین دبێژن، بەلکی نەفسێن هەوە یێن خراب پیلانـەک ل بـەر هـەوە یـا شـرینکری، و هـەوە ئـەو یـا کـری وەکـی هـەوە بـەرێ د گـەل یووسفی کـری، ڤێجـا صەبرکێشـانا مـن دێ یـا جـوان بـت ئـەز گازنـدێ د گـەل ناکەم، بەلـکی خودێ هەر سێ کوڕێن مـن -یووسـفی و هـەردو بـرایێن وی- بـۆ من بزڤڕیننەڤە، هندی ئەوە ئەو ب حالێ من یێ پڕزانایە، و ئەو د کـارێ خـۆ دا یێ کاربنەجهە.

یەعقووبی پشتا خۆ دا وان، پشتی ژ گۆتنا وان بێنتەنگ بووی، و گۆت: مـخابن بۆ یووسفی!! و ژ خەمان دا ئاڤا سپی هاتە بن چاڤێن وی حـەتا کـۆرە کری، و دلـێ وی تژی کۆڤان بـوو، بـەلـێ وی خـەما خـۆ ڤەدشـارت و ئاشـکەرا نەدکر.

((مخابن بۆ یووسفی..)) ئەو نێزیکی سیهـ سالان بوون د سەر بەرزەبوونا یووسفی ڕا چووین، خـەلکی هـەمییان یووسـف ژ بیـر کربـوو، دلـێ یـەعقووبی تێ نەبت، هەر جارەکا خەمەک بۆ ڤی دلی چێ ببا، بیـرا وی ل خـەما مـەزن دئیناڤە.. خەما یووسفی، ئەڤە دو کوڕێن وی یێن دی چوون، بەلـێ دەمـێ ئـەو ئاخینکان ڕادهێلت کولا یووسفی ب سەر هەمی کولان دکـەڤت، لـەو بێـی وی ئەزمانێ وی دبێژت: مخابن بۆ یووسفی!

ب ڕاسـتـی دلـێ ژ هـەمـیـان کۆڤانـدارتر دلـێن وان دەیبابانـە یـێن بـەر ب مـرنـێ ڤـە دچن و نەزانن کانێ ئەو دێ خۆشتڤییێ خۆ یێ بەرزە ل بەرا خۆ د نـاڤ مرییـان دا ببـنن، یـان ژی دێ وی ل پشـت خـۆ د نـاڤ زێنـدییان دا

هێلن.. گاڤا کوڕێن یەعقووبی ئەو ب ڤێ ڕەنگی دیتی وان گۆتێ: ب خودێ هەر تو دێ مینی بیرییا یووسفی کەی، و کۆڤانداریێ وی بی حەتا تو نێزیکی مرنێ دبی یان دمری، دێ هەما پیچەکێ خەما خۆ سڤک بکە. یەعقووبی بەرسڤا وان دا و گۆت: ژ بلی خودێ ئەز گازندە و خەما خۆ بۆ کەسێ دی ئاشکەرا ناکەم، ئەوە یێ نەخۆشییێ و تەنگاڤییێ ژ سەر مرۆڤی ڕادکەت، و ئەز وی تشتی ژ دلۆڤانییا خودێ دزانم یێ هوین نەزانن.

**داخوازا یەعقووبی:**

پشتی هنگی یەعقووبی گۆتە کوڕێن خۆ: ئەی کوڕێن من! هوین جارەکا دی ڤەگەڕیێنە مصرێ و پسیارا یووسفی و برایێ وی بکەن، و هیڤییا خۆ ژ ڕەحما خودێ نەبڕن؛ چونکی ژ وان یێن کافرییێ ب قەدەرا خودێ دکەن پێڤەتر کەس ژ دلۆڤانییا خودێ بێ هیڤی نابت.. ل یووسفی؟

بەلێ.. دلێ یەعقووبی یێ دبێژتێ: یووسف نەمرییە، یووسف یێ ساخە و نە دویرە ئەو ژی وەکی برایێ خۆ ل مصرێ بت! و دلێ مرۆڤێ خودان باوەر درەوێ لێ ناکەت. کوڕێن یەعقووبی گۆتنا وی ب سستی ڤە گرت، یووسفێ چ حالێ چ؟ ما ئەڤرۆکە بوو یووسف چووی، و ئەگەر یووسف یێ ساخ با ما ئەڤە هندە سالە بەحسەک خەبەرەک ژێ دیار نەدبوو؟ بەلێ د گەل هندێ ژی وان ب یا بابێ خۆ کر و جارەکا دی چوون قەستا مصرێ کر گۆتن: هەما بەلکی ئەم بشێین عەزیزی قانع بکەین کو بنیامینی عەفی بکەت و وی بۆ بابێ وی بزڤڕینینەڤە..

**موفاجەئا مەزن:**

ل دویڤ داخوازا بابێ خۆ هەر نەهـ کوڕێن یەعقووبی جارەکا دی زڤڕینە مصرێ، و دەمێ ئەو گەهشتینە مصرێ و برایێ وان یێ مەزن ژی گەهشتییێ ئێکسەر وان قەستا کۆچکا یووسفی کر، وان گۆتێ: ئەی عەزیز!

چەرخا سال و زەمانان گەلەک نەخۆشییان ب سەر مرۆڤی دا دئینت، و زڤڕینا ڕۆژ و شەڤان مرۆڤی هەوجەیی گەلەک کەسان دکەت، گرانییەکا مەزن و هشکاتییەکا دژوار یا ب سەر مە و مرۆڤێن مە دا هاتی، و مە پارەیەکێ کێم و بێخێر یێ د گەل خۆ ئینای، ڤێجا تو وەکی بەرێ ب ڤی بهایێ کێم تشتەکێ باش بدە مە، و خێرێ د گەل مە بکە برایێ مە بەردە، و ڤان دەرهەمێن کێم و بێبها ژ مە وەرگرە، هندی خودێیە جزایەکێ باش ددەتە وان خێرکەران یێن قەنجییێ د گەل مرۆڤێن پێتڤی دکەن.

دەمێ یووسفی گوهـ ل ڤان ئاخفتنێن وان بووی دلێ وی ما ب وان ڤە، و خۆ ب وان دا ناسین و گۆت: ئەرێ ل بیرا هەوەیە ئەو نەخۆشییا هەوە ب سەرێ یووسفی و برایێ وی ئینای ل وی دەمێ هوین دنەزان ب دووماهییا وی کارێ هوین دکەن؟

وان بەرێ خۆ دا ئێک و دو.. یووسف؟ ئەوا مە د گەل یووسفی کری؟ ئەڤە سرەکە ژ مە و یووسفی پێڤەتر کەس نزانت، ئەرێ ڤی چاوا زانی مە تشتەکێ د گەل یووسفی کری؟ مان باش بەرێ خۆ دانە وی.. هەر وەکی شکلێ وی یێ غەریب نینە، وەی! تو بێژی ئەڤە یووسف بت؟ دێ چەند موفاجەئەکا مەزن بت ئەگەر ئەڤ هزرا وان یا دورست بت، وان گۆت: ئەرێ نە کو تو بی یووسف؟

یووسفی گۆت: بەلێ ئەز یووسفم، و ئەڤە برایێ منە، ب ڕاستی خودێ قەنجی و منەت ل مە کر، کو پشتی ژێکڤەبوون و دویرکەفتنێ جارەکا دی ئەم گەهاندینە ئێک، هەچییێ تەقوایا خودێ بکەت، و بێهنا خۆ ل سەر تەنگاڤییان فرەهـ بکەت، خودێ قەنجییێ دێ د گەل کەت، و خێرا قەنجییا وی بەرزەناکەت، بەلکی ب باشترین ڕەنگ جزای ددەتە وی.

موفاجەئەکا زێدە مەزن بوو بۆ وان، کەیف و ترس و هیڤی د دلێن وان دا کۆمبوون، وان ڤیا داخوازا لێبۆرینێ ژ وی بکەن بەری ئەو حوکمەکی د دەر حەقا وان دا بدەت، وان گۆت: ب ڕاستی خودێ تو ب سەر مە ئێخستی و ب زانینێ و تێگەهشتنێ تو سەربلند کری، و هندی ئەم بووین ئەم دخەلەت بووین کو مە ئەو ژ قەستا د گەل تە و برایێ تە کری. یووسفی گۆتە وان: ئەڤرۆ چو لۆمە ل سەر هەوە نینە، خودێ گونەهان بۆ هەوە دێ ژێ بەت، و ئەو دلۆڤانترینێ دلۆڤانانە بۆ وی یێ تۆبە بکەت و ل گوهدارییا وی بزڤرت.

پاشی یووسفی پسیارا بابێ خۆ ژ وان کر، و کانێ حالێ وی چییە، وان گۆتێ: حال و مەسەلێن وی ئەڤەنە.. ئەو ژ بەر گرییا ل سەر تە یێ کۆرە بووی، یووسفی گۆتە وان: بزڤرنە نک بابێ خۆ و ڤی کراسێ من د گەل خۆ ببەن و بهاڤێژنە سەر دێمێ وی دێ چاڤێن وی چێبن، پاشی هوین هەمی مرۆڤێن خۆ بینن ووەرنە نک من.

### بێنا یووسفی:

برایێن یووسفی گۆتنا وی ب جهئینا، و کراسێ وی د گەل خۆ بر و زڤرینە وەلاتێ کەنعانییان، و دەمێ کاروان ژ عەردێ مصرێ دەرکەفتی، یەعقووبی گۆتە وان مرۆڤێن ل نک وی: هندی ئەزم ئەز یێ بێنا یووسفی سەح دکەم، ئەگەر هوین من کێم عەقل نەهژمێرن و یارییان بۆ خۆ ب من نەکەن، و نەبێژن: تو یێ ژ بەر دئاخڤی!

وان گۆت: ب خودێ هێشتا تو یێ ل سەر خەلەتییا خۆ یا بەرێ، و تو ڤیانا یووسفی قەت ژ بیر ناکەی.

بەلێ ئەو چێبوو یا یەعقووبی گۆتی، و دەرکەفت ئەو یێ دورست و ئەو خەلکێ دی یێ خەلەت، و دەمێ ئەو مرۆڤ هاتی یێ کو مزگینییا یووسفی

بــۆ یــەعــقــووبــی ئینای، و کراسێ یووسفی هاڤێتییــە سـەر دێمـێ وی و ئـەو ب چاڤ کەفتی، و دلـێ وی تژی کـەیف بـووی وی گۆتـە وان مـرۆڤێن ل نـک خۆ: ئـەرێ مـا مـن نـەگۆتبوو هـەوە هندی ئـەزم ئـەز وێ ژ قـەنجی و کـەرەم و دلـۆڤانییا خودێ دزانم یا هوین نەزانن؟

کـورێـن وی گـۆت: ئــەی بـابــێ مـە تو داخوازا ژێبرنـا گونـەهان بـۆ مـە ژ خودایێ خۆ بکە دا ئەو مـە عـەفی بکـەت و گونـەهێن مـە ڤـەشێرت، هندی ئـەم بـووین ئـەم د وی کـاری دا یــێ مــە د گــەل یووسـفی و برایــێ وی کـری دخەلەت بووین. یەعقووبی گۆتە وان: پاشـی ئـەز دێ داخـوازا ژێبرنـا گونـەهان بۆ هەوە ژ خودایێ خۆ کەم، هندی ئەوە ئەو باش گونەهژێبرێ عەبدێن خـۆ یـێن تۆبەکەرە، و یێ دلـۆڤانکارە ب وان.

## یەعقووب و دووندەها خۆ ل مصرێ:

پـشـتـی وان داخــوازا یـووسفی گەهاندییە بابێ خۆ کو ئـەو بچنـە نـک وی ل مصـرێ، یـەعقووبی داخـوازا کـورێ خـۆ ب جهـئینـا و ئـەو و مـرۆڤێن خـۆ پێکڤە دەرکەفتنە مصرێ، و دەمێ ئەو گەهشتینە نـک یووسفی، و ل کۆچکـا وی ئامـادەبووین وی دەیبـابێن خـۆ برنـە نـک خـۆ و گۆتـە وان: ب ئانـەهییا خودێ هوین وەرنە مصرێ، و هوین ژ گرانییێ و خەلایێ دپشتراست بن[(١)].

و وی بۆ قەدرگرتنا دەیک و بابێن خۆ ئەو دانانە سەر تەختێ حوکمدارییا خـۆ ل نـک خـۆ، و داەیبـاب و بـرایێن وی بـۆ سـلاڤ و ڕێزگـرتن -نـەکو بـۆ

(١) ل ڤی جهی ژ سەرهاتییێ قورئان دبێژت: یووسفی دەیبابێن خۆ برنە نک خۆ.. و ژ ڤـێ چەندێ ئاشکەرا دبت کو دەیکا یووسفی هنگی یا ساخ بوو، بەلێ چونکی تەوراتا نوکە دبێژت: دەیکا یووسفی مربوو، هندەک زانایێن موسلمان دەڤا ئایەتێ تـەئویلکر و گۆت: ئـەو خالـەتا یووسفی و ژنبابا وی بوو هنگی یا ساخ، و چونکی خالـەت وەکی دەیکێیـە ئایـەتێ گۆت: دەیکا وی.. و ئەڤـە تەئویلـەکا نـە د جهـێ خۆ دایـە؛ هـەر وەکی ڤـان کەسان دڤێت تەوراتا تەحریفکری بکەنە بناخە و قورئانێ ل دویڤ ببەن!

پەرستن- خۆ بۆ وی چەماند و چوونە سوجدێ[1]. یووسفی گۆتە بابێ خۆ: ئەڤ خۆ چەماندنا هەوە بۆ من تەعبیرا وێ خەونا منە یا من بەرێ دیتی و بۆ تە گۆتی دەمێ ئەزێ زارۆک، خودایێ من ئەو کرە ڕاستی، و وی قەنجی د گەل من کر دەمێ وی ئەز ژ گرتیخانەیێ ئینایمە دەر، و هوین ژ دەشتێ ئینانە نک من، پشتی کو شەیطانی پەیوەندییا برایینییێ د ناڤبەرا من و برایێن من دا خراب کری. هندی خودایێ منە تشتێ وی بڤێت ئەو ب هویربینی ب سەر و بەر دکەت، هندی ئەوە ئەو ب کار و بارێن بەنییێن خۆ یێ پڕزانایە، و د گۆتن و کریارێن خۆ دا یێ کاربنەجهە.

پاشی پشتی تەعبیرا خەونا یووسفی ب جهـهاتی و ئەو و مرۆڤێن خۆ گەهشتینە ئێک وی دوعایەک ژ خودایێ خۆ کر و گۆت: ﴿ رَبِّ قَدْ ءَاتَيْتَنِي مِنَ ٱلْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِي مِن تَأْوِيلِ ٱلْأَحَادِيثِۚ فَاطِرَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ أَنتَ وَلِيِّۦ فِي ٱلدُّنْيَا وَٱلْآخِرَةِۖ تَوَفَّنِي مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِي بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١٠١﴾ ﴾ خودایێ من ب ڕاستی تە ژ پاشاتییا مصرێ بارەک دا من، و تە ژ زانینا تەعبیرا خەونان و زانینێن دی ژی گەلەک یا دایە من، ئەی داهێنەرێ عەسمانان و عەردی، تو د دنیایێ و ئاخرەتێ دا سەرکارێ هەمی کارێن منی، تو من بمرینە موسلمان، و من ب بەنییێن خۆ یێن چاک ڕا بگەهینە ژ پێغەمبەر و مرۆڤێن هلبژارتی.

## مرنا یەعقووبی:

د سەرهاتییا یەعقووبی دا مە گۆتبوو کو یەعقووب ل نک باپیرێ خۆ ئیبراهیمی و بابێ خۆ ئیسحاقی ل شامێ، ل وەلاتێ کەنعانییان دژییا، و ئەو ل دوومـاهییا ژییێ خۆ د گەل بنەمالا خۆ چوو قەستا مصرێ کر و ل وێرێ ئاکنجی بوو، و ما ل وێرێ حەتا مری، و دبێژن: یەعقووبی شیرەت ل عەیالێ خۆ کربوو کو ئەگەر ئەو مر وی ببەن ل نک باب و باپیرێن

(١) ئەڤ چەندە د شریعەتێ وان دا یێ دورست بوو، بەلێ ئەو د شریعەتێ مە دا یێ حەرامە.

وی ڤەشێرن، لەو دەمێ ئەو مری یووسفی وەصیەتا وی ب جهێینا و ئەو برە دەڤەرا حەبروونێ (ئەلخەلیلا نوکە) و ئەو ل نک ئیبراهیمی و ئیسحاقی ڤەشارت[1]، و پشتی هنگی یووسف و بنەمالا خۆ جارەکا دی زڤڕینە مصرێ.

**پێغەمبەرینییا یووسفی:**

ژ قورئانێ ئاشکەرا دبت کو یووسف پێغەمبەرەکێ خودان دین و ریسالەت بوو، و وی دینێ خۆ د ناڤ خەلکی ژی دا بەلاڤ دکر، و چونکی ل وی دەمێ یووسف ل مصرێ حوکمێ مصرێ د دەستێ هکسۆسان دا بوو و قبطییان حوکم نەدکر، و چونکی یووسف د دەولەتا هکسۆسان دا وەزیر بوو، خەلکێ مصرێ یێن قبطی مەوقفەکێ سلبی ژ یووسفی و گازییا وی وەرگرتبوو، هەر چەندە وی قەنجییەکا مەزن ل مصرییان کربوو دەمێ وی ئەو ژ خەلایێ رزگارکرین، ئەڤ چەندا هە ژ گۆتنا خودان باوەرێ بنەمالا فیرعەونی ئاشکەرا دبت وەکی قورئان ژ زار دەڤێ وی ڤەدگوهێزت:

﴿ وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِٱلْبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِى شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ﴿٣٤﴾ ﴾ (غافر: ٣٤) یەعنی: بەری مووسای خودێ پێغەمبەرێ خۆ یێ قەدرگران یووسف بن ب نیشانێن ئاشکەرا ڤە بۆ هەوە هنارتبوو، وی فەرمان ل هەوە کر کو هوین پەرستنا خودێ ب تنێ بکەن، ڤێجا هێشتا هوین د ژینا وی دا د وێ دا ب گومان کەفتن یا ئەو بۆ هەوە پێ هاتی، حەتا دەمێ ئەو مری گومان و شرکا هەوە زێدەتر لێ هات، و هەوە گۆت: پشتی وی خودێ چو پێغەمبەران ناهنێرت، هەر کەسەکێ پێ ل توخوبیان بدانت و د تەوحیدا خودێ

---

(١) تەورات دبێژت: یەعقووب هەڤدە سالان بەری بمرت ل مصرێ ما، و دەمێ مری ژیێ وی سەد و چل و حەفت سال بوو، برێنە: (سفر التكوین ٤٧ / ٢٨).

دا بکەفتە گومانێ خودێ ب ڤی ڕەنگی وی د سەر دا دبەت، و بەرێ وی نادەتە هیدایەتێ.

مەعنا: یووسفی گازییا تەوحیدێ د ناڤ خەلکێ مصرێ دا بەلاڤ کربوو، و د ناڤ وان دا هەبوون یێن باوەری پێ نەئینای و د وێ دا کەفتینە گومانێ یا ئەو پێ هاتییە هنارتن، هەر چەندە قورئان ڤێ مەسەلێ ب بەرفرەهی بۆ مە ناڤەگێڕت.

## مرنا یووسفی:

مرنا یووسفی ل مصرێ بوو، ئەڤە ڕاستییەکە بۆ مە ژ وێ حەدیسێ ئاشکەرا دبت یا (حاکم) ژ (ئەبوو مووسایێ ئەشعەری) ڤەدگوهێزت، و پشتی دەلیڤەیەکا دی دێ ڤەگوهێزین، بەلێ کانێ یووسف چەند سالان ژیابوو؟ ئەڤە نە د قورئانێ و نە د حەدیسێن دورست دا نەهاتییە، تەورات دبێژت: دەمێ یووسف مری عەمرێ وی سەد و دەه سال بوون، و وی دو کوڕ هەبوون، ناڤێ یێ مەزن (مەنەسسا) بوو، و یێ دی (ئەفراییم) بوو.

## مووسا پێغەمبەر.. و جەنازێ یووسفی:

(حاکم) ژ (ئەبوو مووسایی) ڤەدگوهێزت، دبێژت: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- بوو مێڤانێ ئەعرابییەکی، ئینا وی ئەعرابی گەلەک قەدرێ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گرت، لەو پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆتێ: ئەی ئەعرابی! داخوازا تە چییە بێژە. ئەعرابی گۆت: ئەی پێغەمبەرێ خودێ، داخوازا من حێشترەکە ب بار ڤە، و بزنەکا ب شیر دا بۆ خۆ بدۆشین! و وی دو جاران ئەڤ داخوازا خۆ دوبارەکر، ئینا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆتێ: ما تو نەدشیا وەکی پیرەژنا ئسرائیلییان بێژی؟ صەحابییان گۆت: مەسەلا پیرەژنا ئسرائیلییان چ بوو؟ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: دەمێ مووسایی ڤیای ئسرائیلییان ببەت ڕێ لێ بەرزە بوو، ئینا زانایێن ئسرائیلییان گۆتێ: ئەم دێ

بێژینە تە بۆچی.. یووسفی پەیمان ژ مە ستاندبوو کو ئەم ژ مصرێ دەرنەکەڤین حەتا هەستیکێن وی د گەل خۆ نەبەین، مووسایی گۆت: کی ژ هەوە دزانت قەبرێ یووسفی ل کیڤەیە؟ وان گۆت: ژ پیرەژنا ئسرائیلییان پێڤەتر کەس نزانت قەبرێ یووسفی ل کیڤەیە، مووسای هنارتە ب دویڤ وێ ڕا و گۆتێ: قەبرێ یووسفی نیشا من بدە، وێ گۆت: ب خودێ ئەز وە ناکەم حەتا ئەز ژی د گەل تە ل بەحەشتێ نەبم، پێغەمبەرێ خودێ مووسایی ب ڤێ داخوازا وێ نەخۆش بوو، ئینا بۆ وی هاتە گۆتن: شەرتێ وێ ب جهـ بینە، مووسایی گۆتێ: بلا، ئینا ئەو چوو نک گۆلەکێ و گۆت: ڤێ ئاڤێ ڕاکەن، وان ئەو ڕاکر.. ئینا پیرەژنێ گۆت: ل ڤێرێ بکۆلن، دەمێ وان وێرێ کۆلای جەنازێ یووسفی دەرکەفت، گاڤا وان ئەو ژ عەردی ڕاکری و د گەل خۆ بری ڕێک ل بەر وان روهن بوو.

## سەرهاتییا ئەیییووبی

## -سلاڤ لێ بن-

(ئەییوب) و (صەبر) د گوهێ دیرۆکێ دا دو ناڤێن هەڤالجێمکن، هەر جارەکا مرۆڤی گوهـ ل ئێک ژ ڤان هەر دو ناڤان بوو بیرا وی دێ ل ناڤێ دی ئێتەڤە، ئەیيووب پێغەمبەرەک ژ پێغەمبەرێن خودێ یێن خودان قەدر بوو، ئەو صەبرا وی ل سەر خۆشی و نەخۆشییێ کێشای هندا مەزن بوو کو ببتە جهێ مەتەل پێ ئینانێ.. و هەر کەسێ ئایەتێن قورئانێ بخوینت و دەلیڤەیەکێ ل نک سەرهاتییێن پێغەمبەران ڕاوەستت دێ تێ ئینتەدەرێ کو جوداهییەکا بەرچاڤ د ناڤبەرا چیرۆکا ئەییوبی و چیرۆکێن پێغەمبەرێن دی دا هەیە، سەرهاتییا ژینا پێغەمبەرێن دی -وەکی قورئان بۆ مە ڤەدگێڕت- دتژی ڕویدان و قەومینێن دیرۆکینە، و سەربۆڕا هەر ئێک ژ وان سەربۆڕا مللەتەکییە، ب تنێ ئەییووب تێ نەبت، چیرۆکا وی ژ لایێ قەومین و سەرهاتییێن دیرۆکی ڤە نە یا ب وی ڕەنگێ بەرچاڤە، لەو سەربۆڕا وی نێزیکە پتر ب وی ب خۆ ڤە یا گرێدای بت، و پتر سەربۆڕەکا (شەخصی) بت.

و هەر چەندە سەربۆڕا ئەییووبی (سەربۆڕەکا شەخصییە) ژی -وەکی مە گۆتی- بەلێ قورئانا پیرۆز ڤیایە ڤێ سەربۆڕێ بکەتە باشترین نموونە و گەشترین دەرس، ل سەر چ؟

ل سەر ڕاستییا ژیانێ، ڕاستییا مرۆڤی، ڕاستییا بەلایێ و جەڕباندنێ، مەعنا سەرهاتییا ئەییوب پێغەمبەری -وەکی قورئانێ دڤێت مە تێ بگەهینت- دەرسەکا سێ گۆشەیە، ڕاستییا وێ پەیوەندییێ بۆ مە بەرچاڤ دکەت ئەوا کو پێتڤییە د ناڤبەرا ڤان هەر سێ لایان دا هەبت: ژیان، مرۆڤ،

و بەلا و موصیبەت.. و ل دووماهیییێ دبتە (چیرۆکەکا پەروەردەکرنێ) نەکو (چیرۆکەکا سەرهاتییان)، ب ڤێ سەرهاتییا کێم قەومین و ڕویدان خودایێ مەزن دڤێت مە پەروەردە بکەت؛ دا ئەم بزانین کو ژیان کانێ چاوا دانە وەسا ستاندنە ژی، لەو نە ل دانێ دڤێت ئەم خۆ ژ بیر بکەین، و نە ل ستاندنێ دڤێت ئەم د سەردا بچین، و دەلیل بۆ یێ بڤێت ئەیییوبە: ﴿إِنَّا وَجَدْنَـٰهُ صَابِرًاۚ﴾ (ص: ٤٤) شاهدەییەکا مەزنە خودێ بۆ وی ددەت، خودێ ب هەمی مەزنییا خۆ ڤە بەحسێ عەبدەکێ خۆ بکەت و بێژت: مە دیت ئەو مرۆڤەکێ خودان صەبرە.. مە ئەو جەرباند، و ئەو د جەرباندنێ دا سەرکەفت، ڤێجا مادەم هۆیە ئەو یێ هێژایە تاجا (خولوودێ) ل سەر سەری بێتەدانان و هندی دیرۆک هەبت ئەو ببتە نموونە و جهێ مەتەل پێ ئینانێ: ﴿نِّعْمَ ٱلْعَبْدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٤٤﴾﴾ (ص: ٤٤).

سەرهاتییا ئەیییووبی دەرسەکا پڕ مفایە بۆ هەر کەسەکێ بڤێت خۆ بناست و بهایێ دنیایێ بزانت، ژ ڤی لایی ڤە سەرهاتییا ئەیییووبی تایبەتییا خۆ هەیە، و ئەگەر مە بڤێت ڤێ تایبەتییێ د ڕێزەکا بچویک دا کورت بکەین دێ بێژین: سەرهاتییا ئەیییووبی شرۆڤەکرنەکە بۆ نەفسییەتا مرۆڤی، و تەدریبەکە بۆ هەمی (ئنفعالاتێن) وی.

پشتی ڤێ پێشەکییا کورت کەرەم کەن دا چەندەکێ بەر ب جیهانا ئەیییووبی ڤە بچین، ئەو ئەیییووبێ دو جاران خودێ د قورئانێ دا سەرهاتییا وی بۆ مە ڤەگێڕای: جارەکێ د سوورەتا (ص) دا و جارا دی د سوورەتا (الأنبياء) دا، و جارا ئێکێ پشتی ڤەگێڕانا سەرهاتییێ گۆتی: ﴿وَذِكْرَىٰ لِأُوْلِي ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٤٣﴾﴾ (ص: ٤٣) و جارا دویێ گۆتی: ﴿وَذِكْرَىٰ لِلْعَٰبِدِينَ ﴿٨٤﴾﴾ (الأنبياء: ٨٤) یەعنی: ئەیییووب و سەرهاتییا وی بیرئینانەکە بۆ خودان عەقل و عیبادەتکەران.

## ئەیبووب کی بوو؟ و کەنگی ژیا بوو؟

چو بەرسڤێن بنەجهـ بۆ ڤـێ پسـیارێ د دەسـتێ مـە دا نیـنن؛ چـونکی نـە قورئانێ و نە حەدیسێن دورست بۆ مە ئاشکەرا نەکرییە کانـێ ئـەیبووب یـێ ژ کییـە یـان کـەنگی ژیایـە؟ ب تنـێ ئیشـارەتەک بـۆ هێڤێنـێ وی د ئایـەتا (٨٤)یـدا ژ سـوورەتا (الأنعـام) هاتییـەدان دەمـێ خـودایێ مـەزن بەحسـێ ئیبراهیم پێغەمبەری -سلاڤ لـێ بـن- دکـەت، و دبێـژت: ﴿وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِن قَبْلُ ۖ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٨٤﴾﴾ یەعنی: خودێ منـەت ل ئیبراهیمـی کر کو ئیسحاق کرە کورێ وی و یـەعقووب کرە نـەڤییێ وی، و خـودێ بـەرێ هـەر دویـان دا ڕێکـا ڕاست، و هـەر وەسـا وی -بـەری ئیبـراهیم و ئیسـحاق و یەعقووبی- بەرێ نووحی ژی دابـوو ڕێکـا ڕاست، و ژ دوونـدەها وی[1] بـەرێ داوود و سـولـەیمان و ئـەیبووب و یووسـف و مووسـا و هـاروونی ژی -سـلاڤ لـێ بـن- دابـوو حـەقییێ، و کـانێ چـاوا مـە جزایـێ ڤـان پێغەمبـەران ژ بـەر قەنجییا وان دایێ وەسا ئەم جزایێ هەر قەنجیکارەکی ددەینێ.

ژ ڤێ ئایەتێ ئاشکەرا دبت کو ئەیبووب ژ دووندەها ئیبراهیمییـە، ژ ڤـێ زێدەتر قورئان و سوننەتێ د دەر حەقا نەسـەبا ئـەیبووبی دا چـو تشـت بـۆ مـە نەگۆتینە.

دیرۆکزان د دەر حـەقا نـەسـەبا ئـەیبووبی دا چەنـد گۆتنـەکا ڤـەدگوهێزن، و بۆچوونا ژ هەمییێ نێزیکتر بۆ ڕاستییێ -وەکی زانـایێ ناڤدار (ئبن کـەثیر) دبێـژت- ئـەوە یـا کـو دبێـژت: ئـەیبووب نـەڤیچرکێ عیسـۆیێ کـوڕێ ئسـحاقێ کوڕێ ئیبراهیمییە، یەعنی: د ناڤبەرا وی و ئیبراهیمـی دا چـار بـاب هەنـە. و هندەک دبێژن: دەیکا ئەیبووبی کچا لووطییـە یـان نـەڤییا وییـە.. هـەر چـاوا

(١) هندەک دبێژن: مەخسەد ب (وی) ل ڤێرێ نووحە، و هندەک دبێژن: ئیبراهیمە.

بت نەجهێ گومانییە کو ئەیبووب ژ دووندەها ئیبراهیمییە و پشتی وی یێ هاتی، وەکی ئایەتا بۆری بۆ مە ئاشکەرا کری.

د دەر حەقا کابانییا ئەیبووبی دا -ئەوا دەورەکێ مەزن د سڤککرنا بارێ وی یێ گران دا هەی- هندەک دیرۆکزان دبێژن: ئەو نەڤیيا (یووسف) پێغەمبەری بوو، کچا کورێ وی ئەفرائیمی یان مەنەسسایی بوو، و (ئبن کەثیر) ڤێ گۆتنێ راستتر دبینت ژ وێ یا کو دبێژت: ژنکا ئەیبووبی خویشکا یووسفی بوو، و ئەگەر راست بت ئەیبووب زاڤایێ کورێ یووسفی بت دڤێت چوننە چوننە نێزیکی نەهسەد سالان بەری بوونا عیسای ئەو هاتبت.

(ئبن ئیسحاق) دبێژت: ئەیبووب زەلامەکێ رۆمی بوو، و گەلەک زانا ل وێ باوەرێنە کو ئەیبووب خەلکێ دەڤەرا حوورانێیە ئەوا دکەفتە شامێ، ل جهەکێ دبێژنێ: (البثنية).

ئەیبووب ژ وان پێغەمبەرانە یێن خودێ وەحی بۆ هنارتی، وەکی خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ نُوحٍ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعْدِهِۦۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيْمَٰنَۚ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿١٦٣﴾ ﴾ (النساء: ١٦٣) ئەی پێغەمبەر، مە وەحی ب گەهاندنا پەیامێ بۆ تە هنارتییە هەر وەکی مە بۆ نووحی و پێغەمبەرێن پشتی وی هنارتی، و مە وەحی بۆ ئیبراهیم و ئیسماعیل و ئیسحاق و نەڤییێن وی ئەو پێغەمبەرێن کو د ناڤ هەر دووازدە ئویجاخێن ئسرائیلییان دا ژ زارۆیێن یەعقووبی هاتین، و عیسا و ئەیبووب و یوونس و هاروون و سولەیمانی هنارتییە. و مە زەبوور دابوو داوودی، کو کیتاب و پەرێن نڤیسی بوو.

مەعنا: ئەیبووب ئێک ژ وان (ئەنبیائان) بوو یێن خودێ وەحی بۆ هنارتی، بەلێ ئاشکەرایە کو ئەو (رەسوول) نەبوو، یەعنی: وەحی بۆ وی هاتبوو، بەلێ داخواز ژێ نەهاتبووکرن کو ئەو گازییا خۆ بگەهینتە چو

مللەتان، لەو دەمێ ئەم بەحسێ وی د قورئانێ دا دخوینین چو سوحبەتێن وی د گەل مللەتێ وی ئەم نابینین.

## سەرهاتییا ئەیییوبی چ بوو؟

پشتی مە زانی ئەیییووب کی بوو، دا بەرێ خۆ بدەینێ کانێ سەرهاتییا وی چ بوو ئەوا بوویە ئەگەرا هندێ خودێ بەحسێ وی د کیتابا خۆ دا بکەت، و فەرمانێ ل پێغەمبەرێ خۆ یێ دووماهییێ بکەت کو ئەو سەرهاتییا وی بۆ مللەتێ خۆ ڤەگێڕت؟

بۆ بەرسڤ دێ بێژین: ئەیییووب -وەکی مە گۆتی- ئێک ژ وان مرۆڤان بوو یێن خودێ ب پێغەمبەرینییێ کەرەم د گەل کری، و ژ سنسلەکا پاک و پیرۆز دای، ژ هەر لایەکی ڤە بەرێ خۆ بدێ دێ بینی ئەو یێ پیرۆزە: ژ لایێ بابێ ڤە ڕەهێن دارا وی دگەهنە ئیبراهیم و ئیسحاقی، ژ لایێ دەیکێ ڤە ئەو ژ بنەمالا لووطییە، و کابانییا وی ژی هەر ژ دارا پیرۆزا پێغەمبەرینییێیە و دگەهتە یووسفێ پاقژ و پیرۆز، ئەرێ ما نعمەت ژ ڤێ مەزنتر هەیە؟

(وەهاب) ناڤەکە ژ باشناڤێن خودێ، و ئەڤ ناڤە هندێ دگەهینت کو خودێ ئەوە یێ گەلەک قەنجییان ب هەروە و بێ بەرانبەر ددەتە وی یێ وی بڤێت، و دانا خودێ د دنیایێ دا یا ب دو ڕەنگانە: ڕەنگەکێ بەرچاڤ و سەرڤەیە، و ڕەنگەکێ نەبەرچاڤ و نەپەنییە، ﴿أَلَمْ تَرَوْاْ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلْأَرْضِ وَأَسْبَغَ عَلَيْكُمْ نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةً وَبَاطِنَةًۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِي ٱللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَٰبٍ مُّنِيرٍ ۝٢٠﴾ (غافر: ٣٤) یەعنی: نعمەتێن خودێ هندەک ژێ د (ظاهر) و بەرچاڤن و هندەک ژێ د (باطن) و نەبەرچاڤن، یێن بەرچاڤ وەکی: لاوینییێ، ساخلەمییێ، زەنگینییێ، و هەر تشتەکێ ماددی یێ بەرچاڤ، و یێن نەبەرچاڤ وەکی: عەقلدارییێ، زانینێ، باوەرییێ، و تەقوایێ.. و هتد.

هندی رەنگێ ئێکییە ژ دانێ کو دانا (مادديیە) قەت و قەت نیشانا هندێ نینە کو خودێ ئەو کەس دڤێت یێ وی ئەڤ قەنجییە د گەل کری؛ چونکی خودێ دنیایێ ددەتە وی یێ وی بڤێت و یێ وی نەڤێت ژی، وەکی د حەدیسان دا هاتی، بەلێ (نعمەتا باطنی) کو رەنگێ دویێ ژ دانێیە خودێ نادەتە هەمی کەسان، وەکی د حەدیسێ دا هاتی: ((من یرد الله به خیرا یفقهه فی الدین)) هەچییێ خودێ خێرا وی بڤێت دێ وی د دینی دا شارەزا کەت[1]، بەلێ گرفتارییا مەزن ئەوە خەلک -گاڤا ژ راستییا ئیسلامێ دویر کەفتن- دێ هزر کەن ئەو مرۆڤ یێ ب ئێغبالە یێ خودێ دنیا دایێ و دەستێن وی ژ قرێژا دنیایێ تژی کرین، وەکی مللەتێ مووسایی دەمێ د دەر حەقا قاروونی دا گۆتی: ﴿ يَٰلَيۡتَ لَنَا مِثۡلَ مَآ أُوتِيَ قَٰرُونُ إِنَّهُۥ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٖ ۝٧٩ ﴾ (غافر: ٣٤) بەلێ ب راستی تالع و ئێغبال نەئەڤەیە یا نەزان هزر دکەن، گوهێ خۆ بدێ ئێغبالا باشتر چییە: ﴿ زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ ٱلشَّهَوَٰتِ مِنَ ٱلنِّسَآءِ وَٱلۡبَنِينَ وَٱلۡقَنَٰطِيرِ ٱلۡمُقَنطَرَةِ مِنَ ٱلذَّهَبِ وَٱلۡفِضَّةِ وَٱلۡخَيۡلِ ٱلۡمُسَوَّمَةِ وَٱلۡأَنۡعَٰمِ وَٱلۡحَرۡثِۗ ﴾ (آل عمران: ١٤) ئەڤە ئەون یێن خەلک حەز ژێ دکەن: ژن و عەیال، مال و مالداری، زێر و زینەت، و ملک و زراعەت، ئەڤە هەمی چنە؟

خودێ دبێژت: ﴿ ذَٰلِكَ مَتَٰعُ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَاۖ ﴾ ئەڤە خۆشییا دنیایێیە، ئەو دنیایا نزم یا کو دێ پویچ بت، ﴿ وَٱللَّهُ عِندَهُۥ حُسۡنُ ٱلۡمَـَٔابِ ۝١٤ ﴾ پاشی چ؟

خودێ دبێژت: ﴿ قُلۡ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيۡرٖ مِّن ذَٰلِكُمۡۖ لِلَّذِينَ ٱتَّقَوۡاْ عِندَ رَبِّهِمۡ جَنَّٰتٞ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا ٱلۡأَنۡهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزۡوَٰجٞ مُّطَهَّرَةٞ وَرِضۡوَٰنٞ مِّنَ ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ بِٱلۡعِبَادِ ۝١٥ ﴾ هەر وەکی ب ڤێ هەڤبەرکرنێ خودێ دڤێت بیرا مە ل قەنجییێن (حەقیقی) بینتەڤە، دا ئەم دلێن خۆ ب خۆشییێن ژینا نزم خۆش نەکەین، و وە نەبت بێتە هزرکرن کو ئەمێ دبێژین: دڤێت خودان باوەری د دنیایێ دا چو تشت

(١) وەکی بوخاری و موسلم ژ موعاویەی ڤەدگوهێزن.

نەبن، و یێ دەستڤالا بت ژ هەر تشتەکێ دنیاداری پێ ب ڕێڤە بچت، نە.. بەلێ فەرقا خودان باوەری و یێ بێ باوەر ئەوە: دنیا ب هەمی شرینی و خۆشییێن خۆ ڤە نەشێت دلێ خودان باوەری دەستەسەر بکەت، و هێلینا خۆ تێدا بدانت.

نوکە بۆچی ئەم هندە ل دویڤ ڤێ مەسەلێ چووین، و مە هندە درێژ کر؟

چونکی مە دڤێت بێژین: هندی عەبدێ خودێ یێ چاک ئەیییوب بوو، خودێ کەرەما (ظاهری) و (باطنی) پێکڤە د گەل وی کربوو.. یا (باطنی) مە بەحس ژێ کر: پێغەمبەرینی، نەسەبەکا پاقژ، عەقلداری، تێگەهشتن و زانین، ئەخلاقەکێ باش.. ئەڤە هەمی هندەک ژ وێ دانا (باطنی) بوو یا خودێ دایێ، و یێن دی.. ئەوێن خەلک هزر دکەن نیشانا پێشکێشییا خودانینە، ئەیییوب ژ وان ژی یێ بێبار نەبوو، (سفر أیوب) ژ پەرتۆکا ئسرائیلییان یا پیرۆز د (ئصحاحا) ئێکێ دا ب ڤی ڕەنگی مالێ ئەیییووبی دهژمێرت، دبێژت: ئەیییوبی حەفت کوڕ و سێ کچ هەبوون، و حەفت هزار سەرێن پەزی ژی د گەل سێ هزار حێشتران، و پێنجسەد جۆتێن چێلان، و پێنجسەد دەوار هەبوون، و خولام و خلمەتکارێن وی گەلەک بوون. ڤێجا چ ئەڤ هژمارە یا دورست چ (موبالەغە) تێدا هەبت، ئەو هندێ دگەهینت کو ئەیییووب مرۆڤەکێ دەولەمەند و زەنگین بوو، نە بەس هندە.. هندەک دیرۆکزان دبێژن: ئەو بازێڕێ ئەیییوب لێ دژیا هەمی یێ وی بوو.

بەری ئەم سەحکەینێ کانێ ڕەفتارێ ئەیییووبی بەرانبەر ڤێ قەنجییا خودێ د گەل وی کری یێ چاوا بوو، و کانێ وی چاوا (تەصەررف) د ڤی مالی دا دکر یێ خودێ دایێ، مە دڤێت ڕاوەستانەکا کورت د گەل مەسەلەکا گرنگ مە هەبت یا کو گەلەک کەس ژ بیرا خۆ دبەن، ئەو ژی ئەڤەیە: هندی زەنگینییە ئەو ژی وەکی فەقیرییێ بەلایەکە خودێ مرۆڤی پێ دجەڕبینت، و

ئەگەر مرۆڤ بەرێ خۆ بدەتە واقعی دێ زانت کو جەرباندنا ب زەنگینییێ گەلەک و گەلەک ژ جەرباندنا ب فەقیرییێ ب زەحمەتترە، و ئەوێن خۆ ل بەر زەنگینییێ دگرن گەلەک کێمترن ژ وان یێن خۆ ل بەر فەقیرییێ دگرن.. ژ بەر ڤێ چەندێ مەسەلەکا هەی گەلەک جاران دئێتە هلێخستن: ئەرێ زەنگینێ شوکرا خودێ بکەت چێترە، یان فەقیرێ صەبرێ دکێشت؟

من نەڤێت بەرسڤا ڤێ پسیارێ بدەم؛ چونکی بەرسڤ یا ب ساناهی نینە، ب تنێ دێ بێژم: سەرکەفتنا د ئمتحانا زەنگینییێ دا گەلەک یا ب زەحمەتترە ژ سەرکەفتنا د ئمتیحانا فەقیرییێ، و چەند مالێ خودانی زێدەتر لێ بێت بارێ وی گرانتر لێ دئێت و حسێبا وی ب زەحمەتتر لێ دئێت، لەو هندە چاکێن ڤێ ئوممەتێ دگۆت: ئەوێ دوعایێ ژ خودێ بکەت کو مالێ وی زێدەتر لێ بێت ئەو یێ دوعایێ ژێ دکەت کو ڕاوستاندنا وی ل مەحشەرێ بۆ حسێبێ درێژتر لێ بێت، چونکی چەند مالێ وی پتر بت حسێبا وی ژی دێ درێژتر لێ ئێت ل ئاخرەتێ.

مە گۆت: صەبرا ل سەر زەنگینییێ نەخۆشتر و ب زەحمەترە چونکی ئەوێ بژیت زەنگین خۆشی دێ بتە پشکەک ژ ژیانا وی، و گاڤا وی خۆ ژ وێ خۆشییێ دا پاش وەسا دێ پێ حەسیێت هەر وەکی وی خۆ ژ پارچەیەکا لەشێ خۆ دایە پاش.. ئەگەر تە ئەڤە زانی دێ زانی بۆچی مرۆڤێن خودێناس هەردەم دوعا دکرن کو خودێ وان ژ فەقیران بهژمێرت.

زڤڕین بۆ ئەیووبی و سەرهاتییا وی دێ بێژین: خودێ بەنییێ خۆ ئەیووب ب دنیایێ و دنیادارییێ جەرباند، ئەو ب سەرکەفت.. دنیایێ ب هەمی خۆشییێن خۆ ڤە، و زەنگینییێ ب هەمی (إغراءات)ێن خۆ ڤە نەشیا باوەرییا ئەیووبی بلەقینت، موکم ما.. ئینا خودێ مەدحێن وی کرن و گۆت: ﴿ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ﴿٤٤﴾ ﴾ مە دیت ئەو مرۆڤەکێ خودان

صەبر و بێنفرەهـ بوو، ئەو د هەمی گاڤ و دەمان دا ل خودایێ خۆ دزڤڕی، و خودێ ل بیرا خۆ دئیناڤە.

بۆ وان ئەوێن عەجێبگرتی دمینن دەمێ گوهـ ل بەحسێ صەبرا ئەیبووبی ل سەر نەخۆشییێ دبت دێ بێژین: عەجێبگرتی نەبن، ئەو ئەیبووبێ شیای صەبرێ ل سەر خۆشییێ بکەت، ب ساناهیتر دێ شێت صەبرێ ل سەر نەخۆشییێ کەت! ﴿إِنَّا وَجَدْنَـٰهُ صَابِرًا﴾ نە ل سەر جەرباندنا ب فەقیرییێ و نساخییێ و ئێش و ئەلەمان ب تنێ، نە! ئەڤە یا ب ساناهییە، ﴿إِنَّا وَجَدْنَـٰهُ صَابِرًا﴾ ل سەر زەنگینییێ و ساخلەمییێ و خۆشییێ ژی.

هندی دل دخوازت خودێ دەرگەهێ کەرەما خۆ ل بەر عەبدێ خۆ ئەیبووبی ڤەکر بوو، ژ لایێ لەشی و گیانی ڤە چو قوسویری لێ نەبوون، ژ لایێ مال و عەیالی ڤە یێ بێ منەت بوو، ژ لایێ عەقل و مەعریفەتێ ڤە مرۆڤەکێ پێ گۆتی بوو، و هەما بەسی وییە بێژین: ئەو ئێک ژ پێغەمبەرێن خودان قەدر بوو.

بەرانبەر ڤان هەمی قەنجییان هەلویستێ ئەیبووبی چ بوو؟

ژ تبیعەتێ مرۆڤییە گاڤا زەنگین بوو بێمنەت دبت، وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿إِنَّ ٱلْإِنسَـٰنَ لَيَطْغَىٰٓ ۝ أَن رَّءَاهُ ٱسْتَغْنَىٰٓ ۝﴾ (العلق: ٦-٧) و گەلەک جاران ئەڤ بێمنەتییە ئێکا هند ژ مرۆڤی چێ دکەت کو د سەر پێ خۆ دا بچت و خۆ ژ خودایێ خۆ ژی بێمنەت کەت، بەلێ مرۆڤێ خودان باوەر نە یێ ب ڤی ڕەنگییە؛ چونکی ئەو دزانت دەمێ ئەو هاتییە سەر دنیایێ چو د دەستان دا نەبوو، ژ هەر تشتەکی یێ ڕویس و ڕسوا بوو، و ئەو دزانت کو دەمێ ژ دنیایێ بار دکەت ژی چویێ د گەل خۆ نابەت و دەستڤالا دێ چت.. دەستڤالا ئەو یێ هاتی، و دەستڤالا ئەو دێ چت، ڤێجا بۆچی ئەو خۆ دفنبلند بکەت، یان بۆچی دلێ خۆ ژ حەژێکرنا دنیایێ تژی بکەت؟

ئەییووبی ئەڤە باش دزانی، لەو هەمی مال و ملکەتێ وی نەدشیا دلێ وی ژ ترسا خودێ ڕویس بکەت، دبێژن: عەیالێ ئەییووبی هەر ڕۆژ هەمی ل مالا ئێکی ژ وان کۆم دبوون و زادەکێ بەرفرەهـ چێ دکر هندەک ژێ دخوار و یێ دی ل سەر مرۆڤێن فەقیر و پێتڤی بەلاڤ دکر.. دەرگەهێن مالا ئەییووبی و عەیالێ وی هەردەم ل بەر خەلکی دڤەکری بوون، کەس بێ مراد ژ بەر نەدچوو، و هەر جار پشتی عەیالێ وی کۆم دبوو و خوارن چێ دکر و ل سەر فەقیران بەلاڤ دکر، ئەییووب دا ڕابت دەهـ سەران ل دویڤ هژمارا عەیالێ خۆ ڤەکوژت و پێش عەیالێ خۆ ڤە کەتە قوربان، دگۆت: نەکو عەیالەکێ من بێ دەستی خەلەتییەک کربت... ئەڤە حالێ ئەییووبی و بنەمالا وی بوو، بنەمالەکا خۆش و تەنا بوو، یا رحەت و بێ گرفتاری بوو، چو جاران (تەوازن) و هەڤسەنگییا خۆ ژ دەست نەددا؛ چونکی ئەو بنەمالەک بوو حەقێ خودێ دزانی و ژ سەر خۆ ڕادکر.

ل ڤێرێ پسیارەک خۆ دهلێخت: ئەرێ ڤی دەست و داری (قویناغا بەرفرەهییێ) د ژینا ئەییووبی و بنەمالا وی دا چەند ڤەکێشا؟

ب تنێ خودێ دزانت.. هندەک دبێژن: حەفتێ سالان ڤەکێشا، یەعنی: حەتا ژییێ ئەییووبی گەهشتییە حەفتێ سالییێ حالێ وی یێ خۆش بوو و بەر دەستێ وی یێ فرەهـ بوو پاشی حال هاتە گوهاڕتن، و بەس خودێیە وەکی خۆ دمینت.

### قویناغا دووێ د ژیانا ئەییووبی دا:

پشتی ڤێ هەمی خۆشییێ ڕۆژەکا دی ب سەر ئەییووبی دا هات ئەو تویشی جەڕباندنەکا ژ ڕەنگەکێ دی بوو، ئەو دانا (ظاهری) یا خودێ قەنجی پێ ل ئەییووبی کری حەزکرنا خودێ وەسا هاتە سەر کو ژێ بێتە ستاندن، و کانێ چاوا دانا خودێ یا ظاهری نەنیشانا ڤیانێیە وەسا ستاندنا وی ژی نە

نیشیانا نەڤیانێیە، نە وی مال ما و نە عەیال، زەنگینی چوو، دەستێن وی ژ مالدارییێ خالی بوو، بەلێ دلێ وی ب ئیمانێ هەر و هەر یێ ئاڤابوو.. پاشی نەخۆشی پتر لێ هاتە دژوارکرن، ژ گیانی ڤە کەت، ئێش و نەخۆشی پێ داچڕیان، کانێ چاوا ئاگر زوی ب پویشی ڕا دچت وەسا ئێشان بەردا لەشی، و ڕۆژەک ب سەر وی دا هات ئەو نەشیا خۆ ل سەر دارێ پێیان بگرت.

ل ڤێرێ.. و بەری ئەم بەردەوامییێ ب سەر هاتییا ئەیووبی بدەین، و بەرێ خۆ بدەینە حالێ وی ل بەرتەنگییێ پسیارەکا هەی هەر و هەر دئێتەکرن: ئەرێ بۆچی (ابتلاء) د دنیایێ دا هەیە؟ ژ بەر چ خودێ موصیبەتان دئینتە سەرێ مرۆڤی؟ بۆچی ژیان ژ خۆشییێ و نەخۆشییێ پێک دئێت؟

خێر.. شەڕ، بلندی.. نزمی، بەختەوەری.. بێ تالعی، زەنگینی.. فەقیری، ساخی.. نساخی، ژین.. مرن، ئەڤە چ تێکەلییەکا غەریب و ژێکجودایە ژین ژێ پێک دئێت؟

﴿ لَتُبْلَوُنَّ فِيٓ أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ﴾ (آل عمران: ١٨٦) سوننەتەکا بڤێت نەڤێتە خودێ ل سەر ئەنییا مە نڤیسی.. بۆچی؟

هەر چەندە تشتێ خودێ ڤیای مە حەق نینە ئەم بێژین بۆچی، بەلێ د ئایەتەکێ دا خودایێ مەزن ب خۆ بەرسڤا ڤێ پسیارێ ددەت، دەمێ کەرەم دکەت و دبێژت: ﴿ كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِۗ وَنَبْلُوكُم بِٱلشَّرِّ وَٱلْخَيْرِ فِتْنَةًۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ٣٥ ﴾ (الأنبياء: ٣٥) هەر نەفسەکا هەی ئەگەر چەند د دنیایێ دا بمینت ژی دێ تام کەتە مرنێ. و هەما هەبوونا وێ د ژینێ دا بۆ هندێیە دا ئەو ب فەرمانا گوهۆڕینا حالی بێتە جەرباندن، پاشی زڤڕینا دووماهییێ بۆ حسێبێ و جزادانێ بۆ نک خودێ ب تنێیە.

خۆشـییێ و نەخۆشـییێ ئـەم دئینینـە ڕێکـا هـەوە بـۆ (فتنـە) یـەعنی: بـۆ جەڕبانـدن، دا ل بـەر چـاڤ بێتـە زانـین کـانێ کییـە خـودان بـاوەرێ ڕاسـت و دورست و کییە خوادنێ باوەرییەکا لەقلەقۆک و سەردەڤ! ب دەڤی هـەر ئێـک بەحەشتێ بۆ خۆ دئینتە بـەر دەری، مـە گـۆت: ب دەڤـی؛ چونکی دەمـێ دبتـە دۆرا کریـارێ، و گاڤـا چریسـکەک ژ گوڕییـا ئـاگرێ (ابـتلاء) و جەڕبانـدنێ دگەهتە خودانێ ڤێ گۆتنێ دێ بینی نە ئـەو زەلامـێ بەرێیـە، زێـڕێ عـەسلی و بێ حیلە هنگی ب دورستی تو دێ نیاسی گاڤا تە ب گوڕییا ئاگری جەڕباند، ئەگەر جەڕباندنا ب ئاگری نـەبت هـەر تەنەکـەکا زەرا هـەبت ژی دشـێت بێـژت: ئەز زیڕێ زەرم!

پشـتی ل ڕۆژا (ئوحـودێ) ئـەو ب سـەرێ موسـلمانان هـاتی یـا ب سـەری هاتی، وەحی هاتە خوارێ و گـۆت: ﴿ مَّا كَانَ ٱللَّهُ لِيَذَرَ ٱلْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَآ أَنـتُمْ عَلَيْـهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ ٱلْخَبِيثَ مِنَ ٱلطَّيِّبِ ﴾ (آل عمران: ١٧٩) یەعنی: ئەوا ب سەرێ هـەوە هاتی یا ژ قەستا نەبوو، بۆ هندێ بوو دا هوین پێ بێنە ڤاڤارتن.

و دڤێت ژ بیر نەکەین کو مرۆڤ گاڤا دەمـەکێ درێـژ مـا د نـاڤ خۆشـییێ دا دێ خۆ ژ بیرڤەکەت و بهایێ وێ خۆشییێ دێ ل نک وی کێم بت، و هـەر گاڤەکا نعمەتـەک د چـاڤێن مرۆڤـی دا کـێم بـوو مـرۆڤ ب ڕەنگـەکێ ژ هـەژی شوکرا خودانێ وێ نعمەتێ ناکەت.. جارەکێ چـاڤێن خـۆ بنقینـە و هـزرێن خـۆ بـکـە: ئـەگـەر خـودێ نـعـمـەتـا چاڤان نەدابا تە -وەکی نەدایە هندەکان- تـو دا چ کەی؟ بیرا خۆ ل وان بینەڤە ئەوێن د زینـدانان دا دژیـن و هزرەتـا وان ئـەوە کو ڕۆژەکێ ب سەربەستی بێـهنا خۆ هلکێشن، یان تێر بەرێ خـۆ بدەنـە چـاڤێ ڕۆژێ دەمێ دهەلێت، ئەگەر تو ژی وەکی وان بای دا چ کەی؟

جـارەکێ سـەرا خەسـتەخانەیـەکێ بـدە، گـوهێ خـۆ بـدە نالـنـالێن نسـاخ و برینداران ئـەوێن ئێش و ئەلـەمێ خـەو ژ چاڤـان ڕەڤانـدی، هزرەتــا وان ئــەوە

ب شەڤێ یان ب ڕۆژێ پیچەکێ خەو بێتە چاڤان.. بیرا خۆ ل وان بینەڤە ئەوێن ڕۆژێ هەمییێ پاریەکێ نانی ب دەست نەکەڤت بخۆن.. ئەوێن عەقل نەمایە د سەری و کەفتینە کۆلانێ.. ئەوێن دەربەدەر بووین و نیهانییەک نەهەی سەرێ خۆ بدەنە بن.. پاشی بەرێ خۆ بدە خۆ دێ زانی خودێ چەند نعمەتێن مەزن یێن د گەل تە کرین، ئەو نعمەتێن هەژی هندێ کو تو شوکرا وی سەرا بکەی.

موصیبەت و گرفتاری و بەلا ژ پێتڤییێن ژیانێنە؛ دا ژیانەکا هەڤسەنگ (متوازن) بت، ئەگەر نەخۆشی د دنیایێ دا نەبانە مە قەدرێ خۆشییێ نەدزانی، و هنگی شوکرداریا مە ژی گەلەک دا یا کێمتر بت، د دنیایێ دا هندەک کەس هەنە خودێ وەسا بۆ وان حەزکرییە کو ئەو ل سەر ئاگرێ موصیبەت و نەخۆشییان بێنە براشتن و جەرباندن؛ دا ل بەر چاڤ بێتە زانین کانێ ئەو زەلامێن تەنگاڤییانە یان ژی ژ وی ڕەنگێ مرۆڤانە یێن خودێ بەحسێ وان د ئایەتا (١١)ێدا ژ سوورەتا (الحج) کری دەمێ دبێژت: ﴿وَمِنَ ٱلنَّاسِ مَن يَعۡبُدُ ٱللَّهَ عَلَىٰ حَرۡفٖۖ فَإِنۡ أَصَابَهُۥ خَيۡرٌ ٱطۡمَأَنَّ بِهِۦۖ وَإِنۡ أَصَابَتۡهُ فِتۡنَةٌ ٱنقَلَبَ عَلَىٰ وَجۡهِهِۦ خَسِرَ ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةَۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلۡخُسۡرَانُ ٱلۡمُبِينُ ١١﴾ یەعنی: د ناڤ مرۆڤان دا هندەک کەس هەنە د عەبدینییا خۆ دا بۆ خودێ دپلن، دێ بێژی باوەرییا وان ل سەر حەرفەکێ یا ئاڤاکرییە! گاڤا خۆشی گەهشتێ دێ پشتڕاست و کەیفخۆش بن، و گاڤا فتنەک ب سەر دا هات و کەفتە نەخۆشییەکێ دێ تێکچت و ڕوییێ خۆ وەرگێڕت و د سەر دا چت، ئەڤەنە ئەو کەسێن دنیا و ئاخرەت ژ دەستدای، و ئەوە خوسارەتییا مەزن و ئاشکەرا.

مرۆڤ -هەر مرۆڤەکێ هەبت- دو تشتە: ئەو ب خۆیە، و دەور و بەرێن وینە.. هندی ئەو ب خۆیە ژ دو تشتان یێ پێکهاتییە: لەشی و رحێ، لەشی ئەم دبینین هەوجە ناکەت ل سەر باخڤین، و رح نەمە زانییە و نە ئەم دشێین

بزانین کانێ چییه، لەو دیسا دێ بێژین: هەوجە ناکەت ئەم ل سەر باخڤین، بەلێ ب ڤێککەفتنا ڤێ رحێ و ڤی لەشی نەفسا مرۆڤی ژێ پەیدا دبت، و ئەڤ نەفسەیە دبتە جهێ بار لێ کرن و (تەکلیفێ).

و دەور و بەرێن مرۆڤی ژی ئەو هەمی نعمەتن یێن خودێ داینە مرۆڤی دا ژینا وی پێ ب رێڤە بچت، وەکی: مال و ملکی، هێز و شیانێ، عەیال و دووندەهێ.. و حەتا دووماهییێ ژ ڤان تشتان یێن کو دبت گەلەک جاران مرۆڤی ژ بیرڤە ببەن حەتا حەددەکی کو پێ ل حەقێ خودێ بدانت و شوکرا وی نەکەت: ﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِنَّ مِنۡ أَزۡوَٰجِكُمۡ وَأَوۡلَٰدِكُمۡ عَدُوّٗا لَّكُمۡ فَٱحۡذَرُوهُمۡۚ وَإِن تَعۡفُواْ وَتَصۡفَحُواْ وَتَغۡفِرُواْ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ۝١٤ إِنَّمَآ أَمۡوَٰلُكُمۡ وَأَوۡلَٰدُكُمۡ فِتۡنَةٞۚ وَٱللَّهُ عِندَهُۥٓ أَجۡرٌ عَظِيمٞ ۝١٥ ﴾ (التغابن: ١٤-١٥) ئەی ئەوێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی ئینای، ژ ژن و زارۆکێن هەوە دوژمن بۆ هەوە هەنە بەرێ هەوە ژ رێکا خودێ وەردگێرن، و هەوە ژ گوهدارییا وی ددەنە پاش، ڤێجا هوین ژ وان دهشیار بن، و گوهدارییا وان نەکەن، و ئەگەر هوین ل خەلەتییێن وان ببۆرن و پشت بدەنێ، و ل وان ڤەشێرن، هندی خودێیە باش گونەهژێبرێ دلۆڤانکارە، ئەو دێ گونەهێن هەوە ژێ بەت؛ چونکی لێبۆرینا وی یا مەزنە، و دلۆڤانییا وی یا بەرفرەهە، هەما مال و زارۆکێن هەوە بەلا و جەرباندنن بۆ هەوە. و خێرەکا مەزن ل نک خودێ بۆ وی هەیە یێ گوهدارییا وی بکەت، و حەقێ وی ژ مالێ خۆ دەربێخت.

ڤێجا دا کو بەندک ل دویڤ مرۆڤی نەئێتە بەردان، و دا (نەفس و مال و عەیال) نەبنە ئەو پەردە یێ دکەڤنە د ناڤبەرا مرۆڤی و خودێ دا، خودێ قانوونا خۆ یا (حەتمی) دانا: ﴿ وَلَنَبۡلُوَنَّكُم بِشَيۡءٖ مِّنَ ٱلۡخَوۡفِ وَٱلۡجُوعِ وَنَقۡصٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡوَٰلِ وَٱلۡأَنفُسِ وَٱلثَّمَرَٰتِۗ وَبَشِّرِ ٱلصَّٰبِرِينَ ۝١٥٥ ﴾ (البقرة: ١٥٥) گەلی مرۆڤان هندەکێ ژ ترسێ و برسێ د نەفسێ دا و کێمکرنێ د مال و عەیالی دا ئەم

دێ دەینە هەوە، و مزگینییێ بدە وان یێن صەبرێ ل سەر ڤێ چەندێ دکێشن. مەعنا: دانا بەلایێ و موصیبەتێ ئەو لێدانا دژوار و هژاندنا ب هێزە یا کو مرۆڤی ژ غەفلەتێ هشیار دکەت و ل کنارێ خودێ دزڤڕینت، چەند کەس هەنە د دویر ژ خودێ گاڤا دکەڤنە تەنگاڤییێ ئێکسەر ل خودێ دزڤڕن؟ ژ ڤێ ئاشکەرا دبت کو دانا موصیبەتێ ب خۆ ژی ب ڕاستی نعمەتەکە خودێ ددەتە وی یێ وی بڤێت.

ئەگەر مە ئەڤە زانی دێ ب دورستی مەعنا وێ حەدیسێ زانین ئەوا ئیمامێ (دارەمی) ژ (سەعدێ کوڕێ مالکی) ڤەدگوهێزت، دبێژت: پسیار ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- هاتە کرن: ((**أي الناس أشد بلاء؟**)) کیژ مرۆڤان پتر بەلا ب سەری دئێن؟ وی گۆت: ((**الأنبياء ثم الأمثل فالأمثل يبتلى الرجل على حسب دينه، فإن كان في دينه صلابة زيد صلابة، وان كان في دينه رقة خفف عنه، ولا يزال البلاء بالعبد حتى يمشي على الأرض ما له خطيئة**)) پێغەمبەران پاشی یێ دبن دا پاشی یێ د بن دا، مرۆڤی ل دویڤ دینێ وی بەلا دئێنە سەری، ڤێجا ئەگەر دینێ وی یێ موکم بت دێ هێشتا موکمییا وی زێدەتر لێ ئێت، و ئەگەر دینێ وی یێ سست بت بەلا دێ ل سەر ئێنە سڤککرن، و بەلا هند دێ ئێنە سەرێ عەبدی حەتا ئەو بێ گونەهـ ل سەر عەردی ب ڕێڤە دچت.

ئەییوب ئێک ژ وان پێغەمبەران بوو یێن دو جاران موصیبەت ل سەر هاتییە شداندن: جارا ئێکێ دەمێ خودێ ئەو دەولەمەند کری و بەر دەستێ وی فرەهکری، و مالەکێ بۆش و عەیالەکێ مشە دایێ، و وی خۆ ل بەر گرتی.. و جارا دویێ دەمێ ئەڤ مال و عەیالە ژێ ستاندی، و لەشێ وی ب بن ئێشان ئێخستی و نەخۆشی ل سەر زێدەکری، و ڤێ جارێ ژی وی خۆ ل بەر گرتی.

کتێبێن دیرۆکێ دبێژن: ڕۆژەکێ دەمێ هەر دەهـ عەیالێن ئەییووبی ل مالا ئێـک ژ وان کۆمبـووین دا وەکـی هـەر جـار زادی چـێ کـەن و ل سـەر فـەقیران بەلاڤکـەن، مرۆڤـەکێ بـێهن لـێ چـک بـووی، وەکـی وی یـێ ژ بـن ڕەنییـێ ڤەڕەسـتی، ب نـک ئـەییووبی ڤـە هـات و گـۆتێ: لـەشـکەرەکێ بـۆش ژ دز و ڕێگران ب سەر حەیوانـەتێن تـە دا گـرت و هـەمی تـالانکرن و شـڤان و گاڤـان هەمی کوشتن، ئەز ب تنێ یێ ژ دەستان خلاسبوویم.. ئەڤە ئێک!

هێشتا ئەییووب ژ ڤـێ (موفاجـەئێ) دەرنەکـەفتی خولامـەکێ وی یـێ دی ب عەینی دەست و داری هات و گۆتە ئەییووبی: برویسییەکێ ل زەڤییا تە دا و ئاگر بەربوویێ، و ژ من پێڤەتر چو خلمەتکار خلاس نەبووینە.. ئەڤە دو!

هێشـتا ژ ڤـێ ژی خـلاس نـەبووی قاصـدەک ب نـک ڤـە هـات و گـۆت: حێشتر ژی تەڕا و بەڕا بوون و هاتنە تالانکرن.. ئەڤە سێ!

و یا ژ هەمییێ مەزنتر ئەو بوو هاوار گەهشتێ کو خانی ب سەر عەیالێ تە دا هات و هەر دەهـ د بن ڤە مان.. ئەڤە چار!

چار مزگینی، ئێک ژ یا دی نەخۆشتر د ڕۆژەکێ دا گەهشـتنە ئـەییووبی: حەفت کوڕ و سێ کچ، حەفت هزار پەز، سێ هزار حێشـتر، پێـنج سـەد دەوار، د گەل هژمارەکا نە یـا کـێم ژ خـولام و خلمـەتکاران، و د گـەل زەڤـی و ڕەز و چەمان.. هەمی د ناڤبەرا چاڤ و برویبیان دا چوون.

ئەییووبی چ کر؟

بەری بێژین کانێ ئەییووبی چ کر، گوهدارییا ڤێ سەرهاتییا کورت بکەن:

ژنکەکێ ژ صەحابییێن پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- کوڕەکێ وێ یێ فاما نسـاخ بووبـوو، زەلامـێ وێ ب وەغـەرەکێ چـوو و ژ مـال دەرکـەفت، هێشـتا نەزڤڕی خودێ وەسا حەزکر کوڕێ وی مر، گاڤا زەلام زڤڕییە مال ژنکـێ کـارێ خۆ کر و ب کەیف و گرنژین ڤە پێشوازی لێ کر، گۆت: ئەو یـێ وەسـتیایە دا

بێهنا خۆ ڤەدەت، زەلامی گۆتیێ: حالێ کوڕکی چیە؟ ژنکێ گۆت: ژ بەرێ تەناترە.. پاشی پشتی زەلامی بێهنا خۆ ڤەدای ژنکێ گۆتیێ: ئەز دێ پسیارەکێ ژ تە کەم، ئەرێ ئەگەر ئێکی ئێمانەتەکێ ئێمانەتەکێ خۆ دانا نک تە، پاشی گۆت: ئێمانەتێ من بینە دێ چ کەی؟

زەلامی گۆت: دێ بۆ زڤڕینم..

ژنکێ گۆتیێ: پا ئەگەر تە خۆ عێجز کر و تە پێ نەخۆش بوو.. ئەو چاوایە؟

زەلامی گۆت: ب خودێ مرۆڤێ وەسا بت یێ بێ مروەتە.

ژنکێ ژ دەڤی وەرگرت و گۆتیێ: باشە.. کوڕێ تە ئێمانەتێ خودێ بوو ل نک تە، و وی ئێمانەتێ خۆ یێ زڤڕاندی، ڤێجا صەبرێ بکێشە دا خودێ خێرێ بدەتە تە.. گۆتنا زەلامی ئەڤە بوو، گۆت: (إنا لله وإنا إليه راجعون).

ئەییووبی ژی ئەڤ دەرسە باش دزانی، مال.. عەیال.. ملک، ئێمانەتێ خودێیە ل نک وی، چی گاڤا خودێ ڤیا دێ دەت و چی گاڤا ڤیا دێ بەت، ڤێجا عێجزی بۆچییە؟ گاڤا ئەو هاتییە دنیایێ چو د دەستان دا نەبوو، نە مال نە عەیال، خودێ دشیا چویێ نەدەتێ، بەلێ خودێ کەرەم د گەل کر و مال و عەیال دایێ، نوکە خودێ ڤیا ئێمانەتێ خۆ ڤەگەڕینت، ڤێجا ما نە بێ مروەتییە ئەو خۆ نەڕازی کەت؟

دبێژن: گاڤا ئەڤ هەر چار خەبەرێن نەخۆش گەهشتینە ئەییووبی، ئەییووب ئێکسەر چوو سوجوودێ، سەرێ خۆ بۆ مەزنییا خودێ چەماند و گۆت: (الحمد لله).

﴿إِنَّا وَجَدْنَٰهُ صَابِرًاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ۝٤٤﴾ و صەبرا دورست ئەوە یا مرۆڤ ل نک (صەدما) ئێکێ دکێشت.

**ئەییووب و نساخی:**

ئـەییووب و ژنکـا خـۆ مانـە ب تنـێ، بـێ مـال و بـێ عـەیال، بـەلێ سەرمالەکێ دی یێ مەزن وان هەبوو، دو دلـێن تژی بـاوەری، ئەو باوەرییا نووح ژ ئاڤێ دەربـازکری، و ئیبـراهیم ژ ئاگری خلاسکری، و یوونس د زکـێ نـەهنگی دا هێلایـە سـاخ.. چونکی ئـەییووبی و ژنکـا وی باوەرییـەکا مـوکم هەبوو ئەو شیان خۆ ل بەر ئاتافێ و فـەتـەراتـا مـەزن بگرن، حەتا ئاتافا دی ب سەر دا هاتی: ئێش و نساخییا مەزن..

مـە نـەڤێت ل ڤێـرێ ب درێـژی بەحسـێ وێ ئێشـا گـران بکـەین ئـەوا گەهشتییە ئەییووبی، هەر چەندە کتێبـێن دیرۆکـێ ب درێژی بـەحس ژێ دکەن ژی، ب تنێ دێ بێژین: ئێشا ئەییووبی هند یا دژوار بوو گاڤ بـوو نـەهێلان، ئەییووب کەفتە سەر تەنشتێ، و ڕۆژ بۆ ڕۆژێ وی ل کێمییێ دا، حەتا تێکدا حەلیای.. ئەییووب ئەوێ دەرێ مالا وی هـەردەم ل بـەر خـەلکی یێ ڤـەکری، نوکە ژ مرۆڤان خالی بوو، خەلک ژێ ڤـەڕەڤین ژ ترسێن هندێ دا کـو ئێشـا وی وان ژی ڤـەگرت.. ئـەییووب مـا ب تنـێ د گـەل ژنکـا خـۆ یـا وەفـادار و خودان باوەر و صەبرکێش.

موصـیبەت ل بـەر ژنکـێ ژی مـەزنتر لـێ هـات.. ئەگـەر حـەتا ئـەڤرۆ نەخۆشـییا وێ یـا مـال و عـەیالی بت، ئەڤـە دەردەکـێ دی ژی لـێ زێـدەبوو، زەلام ژی لێ کەت، کەت نیڤ مری و نیڤ ساخ، چ بکەت؟

وەکی بـەری نوکـە مـە ڤـەگێڕای گەلـەک دیرۆکـزان دبێـژن: ژنکـا ئـەییووبی نەڤییا یووسف پێغەمبەری بوو، لەو عەجێبگرتی نەبن دەمێ هوین دبینن ئەڤ ژنکـە د باوەرییـا خـۆ دا، د صـەبر و تەحـەمملا خـۆ دا وەکـی چیایـەکێ سـەربلندە.. د سـەر ڤـان هـەمی گرفتارییـان ڕا یێن گەهشـتینێ، باوەرییـا وێ قەت نەهژیا، وەکی وان ژنکێن باوەرییا وان یا سەردەڤ سەرێ خۆ نەڤـەچڕی،

و جلک د بەر خۆ دا نەدڕاندن، و حسێب د گەل خودێ نەکر و نەگۆتێ: بۆچی تە ئەڤە ئینا سەرێ من ما من چ کرییە؟ نە.. وێ ژی -وەکی زەلامێ خۆ- باش دزانی دنیا ب هەمی خۆشییێن خۆ ڤە ب بەر هندێ ناکەڤت مرۆڤ خۆ سەرا عێجز بکەت، وێ باش دزانی بۆ جەڕباندن خودێ موصیبەتێ و نەخۆشییێ ددەتە عەبدێ خۆ، لەو یا شوکری بوو.

ئەو ژنکا بەری ئەڤرۆ یا خودان خدام و خولام، دەیکا حەفت کوڕ و سێ کچان، خاتوینا مالەکا خانەدان، ئەڤرۆ ما ب تنێ د گەل کەلەخێ زەلامێ خۆ یێ نە ساخ و نە مری! ئەڤرۆ هەیی و نەییا مالێ بوو ئەو، چ بکەت؟

گۆت: ل دەمێ خۆشییێ من تەحەمل کر ئەڤرۆ ئەز نە مەجبوورم د ڤێ مالێ دا ڕوینم؟ دیسا نە.. ئەو ژنکا ب شیرێ پێغەمبەرینییێ هاتبتە ب خودان کرن و ب نانێ ئیمانێ هاتبتە مەزنکرن یا ژ هەژی هندێ نابت خۆ بێ وەفا و بێ ژدان بکەت، ژنکا ئەییووبی گاڤا زەلامێ خۆ د ڤی کراسی دا دیتی دلەی دلەی وی دا، خەما وی ل سەر سڤککر، ملێن خۆ دانە بەر بارێ وی یێ گران.. و ئەگەر ژن و مێر بوونە ئێک، دیوارەکێ پیلایی دێ ژێ دورست بت چو ڕەشەبا و گرفتاری نەشێن کاری تێ بکەن.

ڤێ ژنکا خودان باوەر گاڤا دیتی خەلک -یێن نیاس و نەنیاس- ژ زەلامێ وێ ڤەرەڤین، ڕابوو سەر پییان، ب دەستەکی برینێن زەلامێ خۆ دەرمانکرن، و ب دەستێ دی شۆلێ خەلکی کر؛ دا پارییەکێ حەلال بۆ خۆ و زەلامێ خۆ پێ پەیدا بکەت.. لەشێ ئەییووبی حەلیا، بەلێ دلێ وی هەر یێ ئاڤابوو، ژ گاف و حەرەکان کەفتبوو، بەلێ ئەزمانێ وی هەر ب زکرێ خودێ دگەڕیا، خەلک ژێ دویر کەفتبوون بەلێ ڕۆژەکا ب تنێ ژی ئەو پێ نەدحەسیا کو خودایێ وی یێ ژێ دویرکەفتی.. هەر وەکی زمانحالێ وی د گەل شاعری ڤەدگێڕا:

**فليتک تحلو و الحياة مريرة**
**و ليتک ترضى و الأنام غضاب**
**و يا ليت ما بينى و بينک عامر**
**و ما بينى و بين العالين خراب**

ئەی لەشێ ئەیيووبی هەر بێشە، بحەلیێ، تو چ لێ دئێی وە لێ بێ، بەلێ باش بزانە کو تو قەت نەشێی دلێ وی د دەر حەقا خودایێ وی دا بگوهۆڕی.. (اللە) ئەو ناڤێ خۆشتڤی بوو یێ ئەیيووبی ل درێژییا دەمێ نەخۆشییا خۆ ڤەدگێڕا.. ئەی پێغەمبەرینی، ئەی ئیمان، تو چ خودانێ خۆ ب هێز دئێخی، تو چ چیایەکێ موکم ژێ چێ دکەی حەتا ئەو بشێت خۆ ل بەر هەمی نەخۆشییان بگرت!

نساخییا ئەیيووبی چەند ڤەکێشا؟

هندەک دبێژن: حەفت سالان، و هندەکێن دی دبێژن: هەژدە سالان.

د ڤان سالان دا -چ حەفت بن چ پتر- ژنکا وی ب هەمی هێزا خۆ ملێ خۆ دا بەر باری، ژ ڤێ مالێ دچوو یا دی، شۆلێ خەلکی دکر، و پارییەکێ حەلال بۆ خۆ و زەلامێ خۆ پەیدا دکر، دووماهییێ نێزیک بوو بارێ وێ ژ تاقەتا وێ گرانتر لێ بێت.. دەمەکی وێ خۆ دیت خەلک یێ خۆ ژێ ددەنە پاش، ئەو مالێن ئەو دچوویێ شۆل بوو دکر، داخواز ژێ کر ئێدی ئەو نەچتە مالێن وان، گۆتنێ: نەکو ئێشا زەلامێ تە تو ژی ڤەگرت بی و ب رێکا تە بێتە مە ژی، ئەڤ رێکە ژی ل بەر هاتەگرتن.. وێ نەڤیا ڤێ سوحبەتێ بۆ زەلامێ خۆ ڤەگێڕت؛ دا خەما وی گرانتر لێ نەکەت، دبێژن: وێ دو کەزیێن درێژ و جوان هەبوون، هاتە گوهان کو ژنکەک ژ مالمەزنێن بازێری حەز دکەت کەزییێن وێ بکڕت و بێختە سەرێ خۆ وەکی بارۆکێن ئەڤرۆ، ئینا وێ کەزییەکا خۆ بری و بر فرۆتێ، چەند رۆژەکان ب وی پارەی ژی قەتاند، حەتا

خلاس بووی، کەزبیا خۆ یا دی ژی بڕی و بر فرۆت، ل ڤێرێ چەندەکێ ئەو ب بێنتەنگییێ حەسیا، لەو گۆتە زەلامێ خۆ: بۆچی تو دوعایەکێ بۆ مە ژ خودێ ناکەی، ئاخری تو پێغەمبەری و دوعایێن تە دێ ئێتە قەبویلکرن؟

ئەیووب ژ ڤێ گۆتنا وێ عێجز بوو، وەسا تێ ئینادەر کو تامەکا نەرازیبوونێ ل سەر ئەمرێ خودێ تێدا هەیە، لەو ژ کەربان دا گۆتێ: سویند بت گاڤا خودێ ئەز ساخکرم ئەز سەد داران بدانمە تە. بۆچی؟

دا چو جارێن دی ئەو خۆ ل سەر قەدەرا خودێ عێجز نەکەت!

د هندەک ڕیوایەتان دا هاتییە، دبێژن: ئەیووبی گۆتە ژنکا خۆ: چەند سالان ئەز یێ ساخلەم بووم؟ وێ گۆت: حەفتێ سالان. گۆتێ: و ئەڤە چەند سالە ئەز یێ نساخ؟ وێ گۆت: ئەڤە حەفت سالە، ئەیووبی گۆت: ئەز شەرم ژ خودێ دکەم حەفتێ سالان وی ساخلەمی دابتە من، ئەز صەبرێ ل سەر حەفت سالان نەکێشم.

پاشی گاڤا ئەیووبی ژنکا خۆ وەستیای ژ ڤی حالی دیتی، وی ئەو دوعا کر یا خودێ د قورئانێ دا بۆ مە ڤەگێڕای: ﴿ وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّي مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ۝ ﴾ (الأنبياء: ٨٣) دوعایا وی هەمی ئەڤە بوو، وی گۆت: یا ڕەببی نەخۆشی یا گەهشتییە من، و پەیڤا (مَسَّنِيَ) د زمانێ عەرەبان دا بۆ مەعنایەکا نازک دئێت، وەکی تو دەست کەیە ئێکی، یان دەستێ خۆ ب سەری دا بینییە خوارێ، (مَسَّنِيَ ٱلضُّرُّ) یەعنی: نەخۆشییەک هێدی یا ب سەر لەشێ من دا هاتی، و ئەگەر وی گۆتبا: ئێشێ لەشێ من یێ خواری، هەستییێ من یێ حەلاندی، ئەزێ هێرایم، گۆتنا وی دا یا ڕاست بت، بەلێ نە ژ ئەدەبێ پێغەمبەرانە ئەو وەسا د گەل خودێ باخڤن، و پشتی ئەیووبی حالێ خۆ بەرچاڤ کری وی داخوازا خۆ ژی پێشکێش کر، بەلێ چاوا؟ وی گۆت: ﴿ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ۝ ﴾ بەس!! ئەی خودا.. نەخۆشی یا

گەهشتییە من و تو (أرحم الراحمين)ی، کەس ژ تە ب ڕەحمتر نينە، تو ئێشێ بدەی تو یێ ب ڕەحمی، و تو ساخلەمییێ ژی بدەی هەر تو یێ ب ڕەحمی، و هەچییا تو بۆ من هلبژێری ئەزێ ڕازیمە.. دوعایەکا ژ دل بوو، ژ دلەکێ ئاڤا ب باوەرییێ دەرکەفت لەو د گاڤێ دا هاتە قەبویلکرن..

**دووماهییا صەبرێ:**

﴿ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ فَكَشَفۡنَا مَا بِهِۦ مِن ضُرّٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنۡ عِندِنَا وَذِكۡرَىٰ لِلۡعَٰبِدِينَ ﴿٨٤﴾ ﴾ (الأنبياء: ٨٤) د گاڤێ دا ئەم د بەرسڤا وی هاتین و مە ئەو نەخۆشی ژ سەر وی ڕاکر، و د ئایەتەکا دی دا هاتییە: ﴿ ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ ﴿٤٢﴾ وَوَهَبۡنَا لَهُۥٓ أَهۡلَهُۥ وَمِثۡلَهُم مَّعَهُمۡ رَحۡمَةٗ مِّنَّا وَذِكۡرَىٰ لِأُوْلِي ٱلۡأَلۡبَٰبِ ﴿٤٣﴾ وَخُذۡ بِيَدِكَ ضِغۡثٗا فَٱضۡرِب بِّهِۦ وَلَا تَحۡنَثۡۗ إِنَّا وَجَدۡنَٰهُ صَابِرٗاۚ نِّعۡمَ ٱلۡعَبۡدُ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٞ ﴿٤٤﴾ ﴾ (ص: ٤٢-٤٤) خودێ فەرمان ل ئەیيووبی کر: ئەی ئەیيووب، تو پییێ خۆ ل عەردی بدە کانییەک دێ زێت، خۆ ب ئاڤا وێ بشۆ، دێ چێ بی و وەکی بەرێ لێ ئێیە ڤە.

ب ڤی ڕەنگی ئەیيووب ژ ئێشا خۆ یا گران ڕابوو، و چونکی وی صەبر ل سەر موصیبەتێ کر خودێ کەرەم د گەل کرە ڤە و ئەو کرە خودان مال و عەیال، و چونکی نە بابەتی پێغەمبەرانە سویندێن خۆ ب جهـ نەئینن، و چونکی ژنکا وی ئەو بوو یا ل تەنگاڤییان مایە د گەل، خودێ گۆتێ: دا سویندا تە نەشکێت دەمێ تە سویند خواری سەد داران بدانییە ژنکا خۆ تو ڕابە سەد داڤێن داری ییێن زراف بدە د گەل ئێک و جارەکێ بدانێ ئەڤە بوونە سەد، و ئەڤە روخصەتەک بوو خودێ دایێ دا ژنکا وی یا خودان باوەری و صەبرکێش نەئێتە ئێشاندن.

ئبن حبان ب سەنەدەکا دورست ژ ئەنەسێ کوڕێ مالکی ڤەدگوهێزت، دبێژت: پێغەمبەری -سلاف لێ بن- گۆت: ((پێغەمبەرێ خودێ ئەیيووب

سلاڤ لێ بن هەژدە سالان ما د نەخۆشییا خۆ دا، ڤێجا خویانی و بیانییان خۆ ژێ دانەپاش، دو زەلامێن ژ دۆستێن وی نەبن، ئەو ژ هەڤالێن وی یێن نێزیک بوون سپێدە و ئێڤاران دچوونە نک وی.. جارەکێ ئێک ژ وان گۆتە هەڤالێ خۆ: تو دزانی ئەییووبی گونەهەکا وەسا کرییە چو مرۆڤان ئەو نەکرییە؟ هەڤالێ وی گۆتێ: ئەو چاوا؟ وی گۆت: پا ئەڤە هەژدە سالە خودێ رەحم پێ نەبرییە، و ئێشا وی ب دووماهی نەئینایە! دەمێ ئەو چووینە نک ئەییووبی ئەو زەلام نەشیا خۆ، و ئاخفتنا وی بۆ ئەییووبی ڤەگوهاست، ئەییووبی سلاڤ لێ بن گۆت: ئەز وێ نزانم یا تو دبێژی! بەلێ خودێ دزانت کو ئەز مرۆڤەک بووم دەمێ ئەز د بەر دو زەلامان ڕا دچووم و من ددیت ئەو ب هەڤرکی دچوون و وان ب خودێ سویند دخوار، ئەز دزڤڕیمە مالا خۆ و من کفارەتا سویندێ پێش وان هەردویان ڤە ددا، چونکی من پێ خۆش نەبوو ئێک بێی حەق ناڤێ خودێ بینت.

گۆت: و دەمێ ئەو دچوو هەوجەییا خۆ بقەتینت، ژنکا وی دەستێ وی دگرت و ئەو دبر، و خۆ لێ دگرت حەتا خلاص ببا وێ ئەو دزڤڕانە جهێ وی، وێ ڕۆژێ ئەیووب گیرۆبوو، و هنگی خودێ وەحی بۆ وی هنارت: ﴿ٱرۡكُضۡ بِرِجۡلِكَۖ هَٰذَا مُغۡتَسَلُۢ بَارِدٞ وَشَرَابٞ﴾ دەمێ ژنکا وی دیتی ئەو گیرۆبوو، ئەو چوو دا سەحکەتێ کانێ چ ل وی هاتییە، وێ دیت زەلامەکێ ساخلەم ب نک وێ ڤە هات، گاڤا وێ ئەو دیتی، وێ گۆتێ: بەرەکەتا خودێ ل تە بت، تە پێغەمبەرێ خودێ ئەوێ موبتەلا نەدیتییە، ئەز ب خودایێ خودان شیان دکەم تو گەلەک خولکێ وی ددەی دەمێ ئەو یێ ساخلەم! ئەییووبی گۆتێ: هەما ئەز ئەو ب خۆمە! و وی دو بێدەر هەبوون ئێک یا گەنمی بوو و ئێک یا جەهی، خودێ دو عەور هنارتنە سەر بێدەرێن وی، ئێکێ زێڕ پێدا کرن و یا دی زیڤ پێدا کرن حەتا ئەو هەردو بێدەر تژیبووین ژ مالی.

پشتی هنگی چ ب سەرێ ئەییووبی و ژنکا وی هاتییە؟

ئەڤە قورئانێ بۆ مە نەڤەگێڕایە؛ چونکی ئەو دەرسا د چیرۆکا وی دا هەی کو دەرسا صەبرا ل سەر خۆشییێ و نەخۆشییێیە هاتە وەرگرتن..

**مرنا ئەییووبی:**

هندەک زانایێن دیرۆکێ وەکی -ئیمامێ طەبەری- ڤەدگوهێزن کو ژییێ ئەییووب پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- دەمێ مری نۆت و سێ سال بوو، و هندەک دبێژن: ئەو پتر ژیابوو.. و دبێژن: دەمێ ئەو مری وی شیرەت ل کورێ خۆ (حۆمەل) یان (بشر)ی کر و ئەو ل جهێ خۆ دانا، و هندەک دبێژن: ئەڤ کورێ وی یێ جهێ وی گرتی ئەو پێغەمبەرە یێ خودێ ناسناڤێ (ذو الكفل) ل سەر دانایی دەمێ دبێژت: ﴿ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ۝٨٥ ﴾ (الأنبياء: ٨٥).

## سەرهاتییا ذوولكفلی
## -سلاڤ لێ بن-

(ذو الكفل) ناڤ یان ناسناڤێ پێغەمبەرەک ژ پێغەمبەرێن خودێیە یێن چو زانین ل دۆر جهـ و ژیانا وی نە د قورئانێ و نە د سوننەتێ دا نەهاتین، لەو دان و ستاندن ل دۆر وی د ناڤبەرا زانایێن تەفسیرێ و دیرۆکێ دا ژێکجودا بووینە، حەتا هندەكان گۆتییە ئەو پێغەمبەر نەبوو بەلێ زەلامەكێ چاک بوو، بەلێ هاتنا ناڤێ وی دو جاران د قورئانێ دا، و هەردو جاران د ناڤ ناڤێن پێغەمبەران بەلكی هندێ بگەهینت كو ئەو ئێک ژ پێغەمبەران بوو، و بەلكی ئەو (نەبی) بت نە (رەسوول) و بۆ چو مللەتان نەهاتبتە هنارتن، لەو وی چو سەرهاتییێن وەسا د گەل مللەتێ خۆ نەبن.

مە گۆت: دو جاران بەحسێ (ذو الكفل)ی د قورئانێ دا هاتییە، جارا ئێكێ د سوورەتا (الأنبياء) دا دەمێ خودێ دبێژت: ﴿ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا ٱلْكِفْلِۖ كُلٌّ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ﴿٨٥﴾ ﴾ (الأنبياء: ٨٥)، و جارا دویێ د سوورەتا (ص) دا دەمێ دبێژت: ﴿ وَٱذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِۖ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾ ﴾ (ص: ٤٨) و ئەڤ هەردو ئایەتە چو زانینان د دەر حەقا وی دا نادەن.

د كتێبێن حەدیسان ژی دا یێن بەردەست چو حەدیسێن سەنەدا وان دورست نەهاتینە بەحسێ ڤی پێغەمبەری بكەن، و د كیتابێن ئسرائیلییان یێن بەردەست ژی دا چو بەحسێ وی نەهاتییە، لەوا هەر گۆتنەكا دیرۆكزان د دەر حەقا وی دا بێژن، وان چو دەلیلێن بنبڕ ل سەر نینن.

دەمێ مە سەرهاتییا ئەیووب پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ڤەگێڕای مە گۆتبوو: هندەک زانایێن دیرۆكێ دبێژن: دەمێ ئەیووب كەفتییە بەر مرنێ

وی شیرەت ل کورەکێ خۆ کر، و ئەو ل جهێ خۆ دانا، و ئەو ژی پێغەمبەر بوو، و ناڤێ وی (حۆمەل) بوو، و هندەک دبێژنێ: ناڤێ وی (بشر) بوو، بەلێ ناسناڤێ وی (ذو الکفل) بوو، بەلێ -وەکی مە گۆتی- ڤان گۆتنان چو دەلیل ل سەر نینن.

هەژی گۆتنێیە کو (ذو الکفل) گۆتنەکا عەرەبییە مەعنایا وێ ئەوە یێ کفالەتا خەلکی بکەت.. کفالەتا وان ب چ؟ ئەم نزانین، بەلێ مادەم خودێ ب ڤی ناسناڤی بەحسێ وی کرییە مسۆگەر ئەو دێ نیشانا قەنجی و جامێرییا وی بت، یەعنی: ئەوی کەفالەتا خەلکی دکر کو قەنجییێ نیشا وان بدەت و ب وان بدەتەکرن و پێش وان ژی ڤە بکەت.. کانێ چاوا ئەیووبی پێش هەڤرکان ڤە کفارەتا سویندێ ددا، وەکی مە د سەرهاتییا وی دا ڤەگێرای.

و دەمێ خودێ دبێژت: ﴿ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِدۡرِيسَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ كُلّٞ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ۝٨٥ ﴾ (الأنبياء: ٨٥) یەعنی: ئیسماعیل و ئدریس و ذولکفل هەمی ژ وان بوون یێن صەبرکێشاین، بەلکی ئەڤە نیشانا هندێ بت کو وی د ژیانا خۆ دا صەبر و تەحەممولەکا زێدە کرییە، لەو خودێ مەدحێن وی ب ڤی سالۆخەتی کرییە.

و هندەک زانایێن دیرۆکێ دبێژن: ئەو کورێ ئەیووبی بوو و ل وەلاتێ شامێ ژیابوو، و دەمێ ئەو مری عەمرێ وی حەفتێ و پێنج سال بوو.

و هندەک دبێژن: (ذو الکفل) هەر (ئەلیەسەعە) ئەوێ ناڤێ وی د قورئانێ دا هاتی، بەلێ ئایەتا سوورەتا (ص) وان وەک دو مرۆڤێن ژێکجودا دهژمێرت دەمێ دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ إِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ وَكُلّٞ مِّنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ۝٤٨ ﴾ و خودێ چێتر دزانت.

# سەرهاتییا
# یوونسێ کوڕێ مەتتای
# -سلاڤ لێ بن-

## دەرگەهەک بۆ بابەتی:

ل مەکەهێ دەمێ پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- د حالەکێ بەرتەنگ دا دژیا ژ بەر وێ نەخۆشییا مللەتێ وی یێ کافر دگەهاندێ، خودایێ مەزن فەرمان ل وی کر کو ئەو صەبرێ بکێشت و وێ نەکەت یا (خودانێ نەهنگی) کری، ئایەت دبێژت: ﴿ فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٨﴾ لَّوْلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٤٩﴾ فَٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥٠﴾ ﴾ (القلم: ٤٨-٥٠) تو -ئەی پێغەمبەر- بێهنا خۆ ل سەر وی حوکمی فرەهـ بکە یێ خودایێ تە دکەت کو ل دویڤ وان بەرددەت و سەرکەفتنا تە پاش تێخت، و تو د لەزێ و کەربێ دا وەکی خودانێ نەهنگی نەبە، دەمێ ئەو یێ تژی کەرب وی گازی خودایێ خۆ کری کو لەزێ د عەزابدانا مللەتێ وی دا بکەت، ئەگەر قەنجییەک ژ خودایێ وی ب وی ڕا نەگەهشتبا کو بەرێ وی دایە تۆبەکرنێ، ئەو دا ژ زکێ نەهنگی ئێتە هاڤێتن بۆ عەردەکێ ڤالا یێ ئەو لێ بمرت، و وی ئەو کارکر یێ لۆمە سەرا لێ بێتە کرن، ئینا خودایێ وی ئەو بۆ پێغەمبەرینییێ هلبژارت، و ئەو کرە ژ وان چاکان یێن ئنیەت و گۆتن و کریارێن وان دچاک.

ئەڤە ئێکەمین ئیشارەت بوو قورئانێ دایە (خودانێ نەهنگی) بێی ناڤێ وی ب ئاشکەرایی بینت، بۆ هندێ دا صەبرا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- بێت، و ژ وی حالێ نەخۆش یێ ئەو ل مەکەهێ تێدا بێنتەنگ نەبت، و

لەزێ ل عەزابدانا ملل‌ەتێ خۆ نەکەت، و ژ ڤێ ئیشارەتا کورت ئەو حکمەتا مەزن یا د پشت ئینانا ڤێ سەرهاتییێ ڕا هەی بۆ مە ئاشکەرا دبت.

پشتی ڤێ ئیشارەتێ جارەکا دی قورئان، و د وێ سوورەتێ دا ئەوا ب ناڤێ سوورەتا (یوونس) هاتییە ناڤکرن، ب کورتی بەحسێ یوونسی و ملل‌ەتێ وی بۆ مە دکەت دەمێ دبێژت: ﴿ فَلَوۡلَا كَانَتۡ قَرۡيَةٌ ءَامَنَتۡ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوۡمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُواْ كَشَفۡنَا عَنۡهُمۡ عَذَابَ ٱلۡخِزۡيِ فِي ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ﴿٩٨﴾ وَلَوۡ شَآءَ رَبُّكَ لَأٓمَنَ مَن فِي ٱلۡأَرۡضِ كُلُّهُمۡ جَمِيعًاۚ أَفَأَنتَ تُكۡرِهُ ٱلنَّاسَ حَتَّىٰ يَكُونُواْ مُؤۡمِنِينَ ﴿٩٩﴾ ﴾ (یونس: ٩٨-٩٩) یەعنی: نینە خەلکێ جهەکی باوەری ئینابت دەمێ وان عەزاب دیتی، و هنگی باوەرییا وان مفا گەهاندبتێ، ملل‌ەتێ یوونسی تێ نەبت، دەمێ وان زانی عەزاب دێ ب سەر وان دا ئێت وان ژ دل تۆبەکر، ڤێجا دەمێ ڕاستییا تۆبا وان ئاشکەرا بووی خودێ عەزابا شەرمزارییێ ژ سەر وان ڕاکر پشتی کو نێزیک بووی ب سەر وان دا بێت، و وی ئەو د دنیایێ دا هێلان دا ئەو خۆشییێ حەتا دەمێ مرنا خۆ ببەن. و ئەگەر خودایێ تە -ئەی پێغەمبەر- ڤیابا کو خەلک هەمی باوەرییێ بینن هەمی پێکڤە دا باوەرییێ ب وێ ئینن یا تو پێ هاتی، بەلێ وی حکمەتەک د وێ چەندێ دا هەیە، لەو یێ وی بڤێت ئەو بەرێ وی ددەتە هیدایەتێ و یێ وی بڤێت ئەو وی ژ ڕێکا ڕاست بەرزە دکەت ل دویڤ حکمەتا خۆ، و د شیانا تە دا نینە کو تو کوتەکییێ ل مرۆڤان بکەی حەتا ئەو باوەرییێ بینن.

د ڤان هەردو ئایەتان دا قورئانێ خاسیەتەکا ملل‌ەتێ یوونسی بەرچاڤ کر چو ملل‌ەتێ دی د دیرۆکا پێغەمبەران دا پشکدارییا وان تێدا نەکرییە.

جارا سێیێ بەحسێ یوونسی د قورئانێ دا هاتی د سوورەتا (الصافات) دایە دەمێ قورئانێ کەرەم کری و گۆتی: ﴿ وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ﴿١٣٩﴾ إِذۡ أَبَقَ إِلَى

ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١٤٠﴾ فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ﴿١٤١﴾ فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٢﴾ فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٣﴾ لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٤﴾ فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٥﴾ وَأَنۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّن يَقْطِينٍ ﴿١٤٦﴾ وَأَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٧﴾ فَـَٔامَنُوا۟ فَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٨﴾ ﴾ (الصافات: ١٣٩-١٤٨) یەعنی: هندی بەنیبیێ مە یوونسە مە هلبژارتبوو و کربوو ژ پێغەمبەران، دەمێ بێی فەرمانا خودایێ خۆ ئەو ژ بـاژێرێ خـۆ رەڤـی، و ل گەمییـەکا ژ بـاری داگرتـی و تـژی مـرۆڤ سویاربووی. و پێلێن مەزن دۆر ل وان گرتن، ڤێجا سویارێن گەمییێ پشک هاڤێت دا بارێ گەمییێ سڤک بکەن ژ ترسێن نقۆبوونا وێ دا، ئینا یوونس ژ وان بوو یێن پشک کەفتییە سەر، و ئەو د دەریایێ دا هاتە هاڤێتن، و نەهنگی ئەو داعوبرا، و یوونسی ئەو تشت کربوو یێ لۆمە سەرا لێ بێتە کرن. ڤێجا ئەگەر ژ بەر وی عیبـادەتی و کـارێ چـاک نـەبا یـێ وی بـەری بکەفتە د زکێ نەهنگی دا کری، و کو وی دەمێ د زکێ نەهنگی دا تەسبیحا خودێ دکر و دگۆت: (لا إلـه إلا أنت سبحانک إني كنت من الظـالمين)، ئەو هەر دا د زکێ نەهنگی دا مینت، و ئەو دا بتە گۆڕا وی حەتا رۆژا قـیـامـەتـێ. و مـە ئـەو ژ زکێ نەهنگی ئینادەر، و هاڤێتە عەردەکێ ڤالا ژ ئاڤاهی و دار و باری، و ئەو یێ لەش نساخ بوو. و مە دارەکا کولندی ل هنداڤ وی شینکر دا سیبەرێ ل وی بکەت، و دا ئەو مفایی بۆ خۆ ژێ ببینت. و مە ئەو بۆ سەد هزاران ژ مللەتێ وی یان پتران هنارت، ئینا وان باوەری پێ ئینا، ڤێجا مە حەتا رۆژا مرنا وان هاتی ئەو هێلانە د خۆشییان.

د سوورەتا (الأنبياء) ژی دا هەر ئیشارەت بۆ ڤێ سەرهاتییێ دئێتەدان: ﴿ وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبًا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادَىٰ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبْحَٰنَكَ إِنِّى كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٨٧﴾ فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ وَنَجَّيْنَٰهُ مِنَ ٱلْغَمِّ ۚ وَكَذَٰلِكَ نُۨجِى ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾ ﴾ (الأنبياء: ٨٧-٨٨) یەعنی: تو بەحسێ سەرهاتییا خودانێ نەهنگی

بکه، خودێ ئەو بۆ مللەتێ وی هنارتبوو ڤێجا وی گازییا خۆ گەهاندە وان بەلێ وان باوەری پێ نەئینا، ئینا وی ژڤان ب عەزابێ دا وان بەلێ ئەو ل خۆ نەزڤرین، و وی صەبر ل سەر وان نەکێشا وەکی خودێ فەرمان لێکری، و ئەو ب عێجزی ڤە ژ ناڤ وان دەرکەفت، و سنگێ وی ژ نەگوهدارییا وان یێ تەنگ بوو، و وی هزرکر کو خودێ ل وی ناگرت و ل سەر ناکەتە بەرتەنگی ژ بەر ڤی کارێ وی کری، ئینا خودێ ب گرتنێ و بەرتەنگییا دژوار بەلا ئینا سەری، و د دەریایێ دا نەهنگی ئەو داعویرا، ڤێجا وی د تارییا شەڤێ و دەریایێ و زکێ نەهنگی دا ب تۆبەکرن ڤە گازی خودایێ خۆ کر و ئعتراف ب زۆرداریا خۆ کر کو وی صەبر ل سەر مللەتێ خۆ نەکێشای، و گۆت: ژ تە پێڤەتر چو خودایێن حەق نینن، پاکی بۆ تە بت، هندی ئەز بووم ئەز ژ زۆرداران بووم. ئینا ئەم د بەرسڤا دوعایا وی هاتین، و مە ئەو ژ ڤێ نەخۆشییا دژوار رزگارکر، و ب ڤی رەنگی ئەم خودان باوەرێن راستگۆ رزگار دکەین.

د سوورەتا (النساء) ژی دا ناڤێ یوونسی د ناڤ وان پێغەمبەران دا هاتییە ییێن کو خودێ وەحی بۆ هنارتی، ئایەت دبێژت: ﴿ إِنَّآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ كَمَآ أَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰ نُوحٖ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعۡدِهِۦۚ وَأَوۡحَيۡنَآ إِلَىٰٓ إِبۡرَٰهِيمَ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَإِسۡحَٰقَ وَيَعۡقُوبَ وَٱلۡأَسۡبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيۡمَٰنَۚ وَءَاتَيۡنَا دَاوُۥدَ زَبُورٗا ١٦٣ ﴾ (النساء: ١٦٣).

و جارا دوومـاهییێ بەحسێ ڤی پێغەمبەرێ خودان قەدر د قورئانێ دا هاتییەکرن ئەوە یا د سوورەتا (الأنعام) دا هاتی: ﴿ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا فَضَّلۡنَا عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٦ وَمِنۡ ءَابَآئِهِمۡ وَذُرِّيَّٰتِهِمۡ وَإِخۡوَٰنِهِمۡۖ وَٱجۡتَبَيۡنَٰهُمۡ وَهَدَيۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٨٧ ﴾ (الأنعام: ٨٦-٨٧).

**یوونس کی بوو؟**

ئاشکەرایە کو یوونس ئێک ژ وان پێغەمبەرێن خودان قەدر بوو یێن خودێ بۆ مللەتێن وان هنارتین دا بەرێ وان بدەنە دینێ خودێ یێ دورست..
و هەر چەندە قورئانێ هندەک لایێن کورت ب تنێ ژ سەرهاتییا ڤی پێغەمبەری بۆ مە ڤەگوهاستینە، بەلێ دەمێ مرۆڤ ڤان ئایەتان، د گەل وان حەدیسێن دورست یێن بەحسێ ڤی پێغەمبەری تێدا هاتی، ددەتە بەر ئێک مرۆڤ دشێت دیمەنەکێ پێکهاتی ل بەرچاڤ بدانت.

ئێکەمین پسیار دئێتە هلێخستن دەمێ مرۆڤ بەحسێ سەرهاتییا یوونسی دکەت ئەڤەیە: ئەرێ یوونس کی بوو؟ و ل چ دەم ژیایە؟

ب ڕاستی نە قورئانێ و نە حەدیسێن دورست چو بەرسڤێن ئاشکەرا ل سەر ڤێ پسیارێ نەداینە، ب تنێ د حەدیسەکا دورست دا یا (بوخاری و موسلم) ڤەدگوهێزن، هاتییە کو ناڤێ ڤی پێغەمبەری یوونسە و ناڤێ بابێ وی مەتتایە، هەر وەسا (ئبن ئیسحاق) د سەرهاتییا چوونا پێغەمبەری دا -سلاڤ لێ بن- بۆ طائیفێ ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ڤەدگوهێزت کو یوونس خەلکێ باژێرێ (نینەوایێ) بوو ئەوێ نوکە دبێژنێ: موبسل.

ل دۆر دەمێ یوونس تێدا هاتییە هنارتن چو (دەقێن شەرعی) د دەست مە دا نینن، و هەژییە بێژین: د تەوراتا نوکە دا پەرتۆکەکا تایبەت ب ناڤێ (یوونانێ کوڕێ ئەمتای) هەیە، و ژ سەرهاتییا ڤێ پەرتۆکێ ئاشکەرا دبت کو ئەڤ یوونانە هەر یوونسە، و تەورات ئاشکەرا دکەت کو یوونان ئێک ژ پێغەمبەرێن ئسرائیلییان بوو خودێ بۆ خەلکێ نینەوایێ هنارتبوو..

**مللەتێ یوونسی:**

وەکی مە گۆتی: یوونس ئێک ژ وان پێغەمبەران بوو یێن خودێ وەحی بۆ هنارتی و فەرمان لێکری کو بەرێ مللەتێ خۆ یێ کافر بدەتە باوەرییا

ب خودێ، و د گەل کو قورئـان ئیشـارەتێ ددەتـە هژمـارا مللـەتێ یوونسـی یـا بۆش دەمێ دبێژت: ﴿وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ يَزِيدُونَ ۝١٤٧﴾ (الصافات: ١٤٧) یەعنی: مە ئەو بۆ سەد هزاران یان پتر هنارتبوو.

ئـەڤ ئایەتـە ئاشکەرا ناکـەت کـانێ ئـەو مللـەت ل کیڤـە بـوو؟ و کـەنگی ژیایە؟ بەلێ وەکی د گەل مە بۆری د حەدیسێ دا هاتییە کو مللەتێ یوونسـی ل باژێڕێ (نینـەوایێ) یـێ ئـاکنجی بـوو، و تـەورات ژی ڤـێ بۆچوونێ ڕاست دبینـت، ب تنـێ تشـتەکێ جودا هەیـە: قورئـان و حـەدیس ئاشـکەرا دکـەن کـو یوونس ئێک ژ کوڕێن وی مللـەتی بـوو یـێ ئـەو بـۆ هاتییـە هنـارتن، و (سـفر یونان) ژ (العهد القديم) ئاشکەرا دکەت کو یوونان مرۆڤـەکێ ئسـرائیلی بـوو خودێ بۆ خەلکێ نینەوایێ یێن نە ئسرائیلی هنارتبوو.

پشتی ڤێ سیناهییێ ل سەر کەسینییا یوونسی و مللەتێ وی کەرەم کـەن دا بەرێ خۆ بدەینێ کانێ سەرهاتییا وی چ بوو؟

## یوونس د ناڤ مللەتێ خۆ دا:

سەرهاتییا یوونسی و مللەتێ وی ژی بەرپەڕەکە ژ بەرپەڕێن گازیکرنـا بـۆ دینـێ خـودێ د دیرۆکـا مرۆڤینییـێ دا، بەرپـەڕەکێ خودان تامـەک و دەرسـەکا تایبەتە، بەری هەر تشـتەکی هندێ دگەهینت کو (دەعوە) کارەکێ مـەزنە و هەر کارەکێ مـەزن بت قوربـانیییێن مـەزن بـۆ دڤێن، مرۆڤـێ کـارێ وی ڕێنیشـادانا خەلکی بت دڤێت صەبرەکا مەزن ل سەر خرابییا وان بکێشت، و هزرا هنـدێ بکەت کو (نەفسا مرۆڤی) یا تژی بادەکێن ئالۆزە و گەلـەک حەز ژ هەڤڕکی و ڕکدارییێ دکەت..

مللـەتێ یوونسـی ئێـک ژ وان مللـەتان بـوو یـێن ژ ڕۆناهییـا تەوحیـدێ دویرکـەفتین و تووشـی ڕەشـە داڤـێن شـرکێ و خـودێ نەناسـییێ بـووین، ئینـا

قەدەرا خودێ وەسا ڤیا خودێناسەكی ژ وان ب خۆ هلبژێرت و ب پەیاما خۆ بۆ وان بهنێرت، و ئەڤ خودێناسە یوونسێ كوڕێ مەتتای بوو..

یوونسی ب وەحییا خودێ بەرێ مللەتێ خۆ دا تەوحیدێ، و وەكی هەر پێغەمبەرەكێ بەری خۆ -و پشتی خۆ ژی- وی مللەتێ خۆ ژ بێ ئەمرییا خودێ ترساند و گەف ب عەزابەكا دژوار ل وان كر، بەلێ وەكی هەر جار مللەتێ وی ئەو درەوین دەرێخست و گۆتێ: خودێ تو بۆ مە نەهنارتی چونكی تو ژی وەكی مە مرۆڤی، و ئەم گوهدارییا تە ناكەین.

قورئان بۆ مە ئاشكەرا ناكەت كانێ یوونس چەند سالان ما د ناڤ مللەتێ خۆ دا، بەلێ ژ (سیاقێ) سەرهاتییا وی د گەل وان ئاشكەرا دبت كو ئەو دەمەكێ درێژ د ناڤ وان دا مایە، دەمەكێ هندێ درێژ كو صەبرا وی تێدا خلاس بووی و قەناعەت بۆ وی چێ ببت كو هندە ئێدی كەس ژ مللەتێ وی باوەرییێ نائینت، ڤێجا هزر بكەن ئەو دەم چەند یێ درێژ بوو؟

ژ بەر سەرڕەقییا وان صەبرا یوونسی نەما و ئەو گەهشتە وێ باوەرێ كو هندە ئێدی چو خێر د سەرێ مللەتێ وی نینە، لەو یوونسی بەندک د ناڤبەرا خۆ و وان دا بڕی و گۆتە وان: ئەی مللەتێ من یا ل سەر من خلاس! من گازییا خودێ گەهاندە هەوە و ڕێكا ڕاست نیشا هەوە دا، بەلێ هەوە حەقی نەڤێت، ڤێجا ل هیڤییێ بن حەتا سێ ڕۆژێن دی عەزابا خودێ دێ ب سەر هەوە دا ئێت.. مللەتێ یوونسی گۆتە ئێک و دو: بەرێ خۆ بدەنە یوونسی ئەگەر ئەو د ڤان هەر سێ ڕۆژان دا ژ باژێری دەركەفت ئەو مەعنا وێ ڕاستە عەزاب دێ ب سەر مە دا ئێت دڤێت ئەم گوهدارییا وی بكەین، ژ خۆ ئەگەر ئەو ما د باژێری دا مەعنا ئەو ژ خۆ وە دبێژت.

بەری ئەم بەردەوامییێ د گەل یوونسی و سەرهاتییا وی بدەین ل ڤێرێ ڕاوەستانەک دێ مە هەبت:

د ئایەتا (٤٨) یدا ژ سوورەتا (القلم) -ئەو سوورەتا ل مەکەهێ هاتییە خوارێ- خودایێ مەزن دبێژتە پێغەمبەرێ خۆ: ﴿ فَٱصۡبِرۡ لِحُكۡمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلۡحُوتِ إِذۡ نَادَىٰ وَهُوَ مَكۡظُومٞ ۝٤٨ ﴾ (القلم: ٤٨-٥٠) یەعنی: ئەی پێغەمبەر، تو صەبرێ ل سەر ئەمرێ خودایێ خۆ بکێشە و تو وەکی خودانێ نەهنگی کو یوونسە نەکە..

وی چ کربوو؟

تەفسیرزان دبێژن: دەمێ بێهنا یوونسی تەنگبووی، وی هند صەبر نەکێشا حەتا خودێ ئەمرەکی لێ بکەت و وی هزرکر ژ بەر مانا مللەتێ وی ل سەر کوفرێ و هەڤرکییا وان یا دژوار د گەل پێغەمبەرێ خودێ ئەو هێژای عەزابێ بوون وەکی وان مللەتێن بەری وان ئەوێن ژ بەر کوفرا وان خودێ عەزابداین و تێبرین، و ڤێ (ئجتهادا) وی بەرێ وی دا هندێ ئەو ژڤانی ب عەزابێ بدەتە مللەتێ خۆ بێی کو خودێ ڤی ئەمری لێ بکەت، لەز کر ئینا خودێ ڤیا دەرسەکێ نیشا وی بدەت، و د رێکا وی را نیشا پێغەمبەرێن پشتی وی ژی بدەت؛ دا ئەو صەبرێ ل سەر حوکمێ خودێ بکێشن، و بەردەوامییێ د بەلاڤکرنا گازییا وی دا بکەن و لەزێ ل چنینا بەرهەمی نەکەن.

رێکا دەعوێ و نیشادانا حەقییێ رێکەکا ب ساناهی نینە، و کو خەلک پشت بدەنە وان بیر و باوەران یێن وان ژ باب و باپیران وەرگرتین و دویچوونا شریعەتێ خودێ بکەن، ئەڤە ژی ئارمانجەکا نێزیک نینە، نەفسا مرۆڤی ئەگەر دەمەکێ درێژ هەڤالینییا هزر و بیرەکێ کر ئەو هزر و بیر ئەگەر چەند یا خەلەت ژی بت دێ جهێ خۆ د دلی دا کەت و هەر زوی دێ ئێکا هند ژ ڤی دلی چێ کەت کو جهێن (حەسساس) یێن وەرگرتنا پێلان بمرینت و ئێدی دل ڤەمرت، تو ڤێجا حەتا بێی ڤان جهان بڤەژینی و گیانەکێ نوی

بکەیە تێدا زەحمەتەکا مەزن دێ بینی، بەلێ ئەڤ کارە نە کارەکێ (موستەحیلە).

بەرێ خۆ بدە جیهازێ وەرگرتنا پێلێن دەنگی ئەوێ ئەم دبێژینێ: (رادیۆ)، دێ تە ڤێت ئێزگەیەکی وەرگری، هندی میلی -ل وی جهی یێ ئەو ئێزگە لێ دەردکەڤت- دێ ئینی و بەی تو ب سەر هل نابی، حەتا وە لێ دئێت تو بێ هیڤی دبی و هزر دکەی ئێدی خلاس تو ب سەر وی ئێزگەی هل نابی، پاشی تە هند دیت ب خافلەتی ڤە دەستێ تە ب میلی کەفت و ئەو ئێزگەیێ تو هندە لێ دگەڕیای ب ساناهی دەرکەفت.. عەین مەتەلا نەفسا مرۆڤی ژی ب ڤی ڕەنگییە، دل -د لەشی دا- جیهازێ وەرگرتنێیە مرۆڤێ (داعیە) دێ لێ گەڕێیت وی جهێ (حەسساس) ژ دلی یێ پێلا حەقییێ وەردگرت دەسنیشان بکەن دا پێلێ بۆ بهنێرن، بەلێ زەحمەتەکا مەزن دێ پێڤە بینت و ب سەر هل نابت، بەلێ دڤێت ئەو بێ هیڤی نەبت؛ چونکی وی هند دیت میل چوو سەر جهێ حەسساس و دلی پێل وەرگرت، ب تنێ صەبر و هویربینی ب لڤاندنا میلی ڤە دڤێت.

ئەوێ بڤێت ڕێکا ڕاست نیشا خەلکی بدەت دڤێت صەبرێ ل سەر خوارییا وان بکێشت، یا ب ساناهییە مرۆڤ خۆ ژ خەلەتییێ عێجز بکەت و تەحەمولا خرابییێ نەکەت و بچت پشت بدەتە مرۆڤان و خۆ ژ وان ڤەدەر بکەت و گەفان لێ بکەت.. ئەڤە کارەکێ ب ساناهییە و خودانێ خۆ ڕحەت و تەنا دکەت، بەلێ پشتی کەربا وی دادئێت و عێجزییا وی سار دبت، چ دێ ئێتە شوینێ؟ چوننە!

ل مەکەهێ و ب تایبەتی ل هەر سێ سالێن بەری مشەختبوونێ، کافرێن قورەیشییان زێدە زێدە نەخۆشی گەهاندە پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- حەتا دووماهییێ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- قەستا طائیفێ کر ب هیڤییا هندێ

کو خەلکێ وێ باشتر ژ خەلکێ مەکەهێ پێشوازییێ ل گازییا وی بکەن، بەلێ پا پێشوازییا وان گەلەک خرابتر بوو، بێهنا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گەلەک تەنگ بوو، رێکا شەڤ و رۆژەکێ چوو بێی های ژ خۆ هەبت! جبریل هاتە نک و گۆتێ: خودێ گوهـ لێ بوو کانێ مللەتێ تە چ بەرسڤ دا تە، و وی ملیاکەتێ چیایان هنارتە نک تە کانێ تە چ دڤێت دا بۆ تە بکەت، و وی ملیاکەتی گۆتێ: ئەگەر تە بڤێت ئەز دێ هەردو چیایێن ل دۆر مەکەهێ ب سەر خەلکێ وێ دا ئینمە خوارێ، پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆتێ: ((**بل أرجو أن يخرج الله من أصلابهم من يعبد الله وحده لا شريك له**)) وی گۆت: نە، هیڤییا من ئەوە خودێ هندەک مرۆڤان ژ پشتێن وان بینتەدەر عەبدینییا خودێ ب تنێ بکەن[1]، خودان (دەعوە) دڤێت ب ڤی رەنگی دخێرخواز و خودان صەبر بن.

پشتی یوونسی گەف ب عەزابێ ل مللەتێ خۆ کری، و بێی خودێ دەستویرییێ بدەتێ، وی خۆ ژ وان ڤەدەرکر، و چوو خۆ ژ باژێری دویرکر و ل هیڤییا هندێ ما کو عەزاب ب سەر وان دا بێت.. هەر سێ رۆژ بۆرین و ئەو چێ نەبوو یا یوونسی گەف پێ ل مللەتێ خۆ کری، یوونس گەلەک بێنتەنگ بوو؛ چونکی ب ڤی رەنگی گۆتنا وی ل بەر خەلکی دێ دەرکەڤت درەو.. و هەر چەندە مللەتێ یوونسی دکافر ژی بوون، بەلێ هەر کەسەکێ د ناڤ وان دا درەوەک کربا و درەوا وی ئاشکەرا ببا دهاتە کوشتن -وەکی د وێ حەدیسا دورست دا هاتی ئەوا (ابن أبي شيبه) ژ (عەبدللاهێ کورێ مەسعوودی) ڤەدگوهێزت- ژ بەر ڤێ چەندێ یوونس عێجزبوو و بریار دا نەزڤرتە باژێرێ خۆ.

---

(١) بوخاری و موسلم ڤێ حەدیسێ ژ عائیشایێ ڤەدگوهێزن.

## حالێ مللەتێ یوونسی پشتی چوونا وی:

مە گۆت: پشتی یوونسی گەف ل مللەتێ خۆ کری بەرێ مللەتێ وی ما لێ کانێ ئەو دێ ژ بازێڕی دەرکەڤت یان نە، و پشتی وان زانی کو یوونس یێ دەرکەفتی ترسەکا مەزن بۆ وان چێبوو کو عەزاب ب سەر وان دا بێت؛ چونکی وان چو جاران درەو ژ یوونسی نەدیتبوون، و ترسا وان پتر لێ هات دەمێ وان دیتی عەوران خۆ لێکدا و ل هنداڤی بازێڕێ وان کۆمبوون، لەو وان بڕیار دا بەری عەزاب ب سەر وان دا بێت ئەو باوەرییێ ب دینێ یوونسی بینن، و بۆ خۆ دوعایان ژ خودایێ وی بکەن دا ئەو عەزابێ ژ سەر وان ڕاکەت.

د حەدیسا عەبدللاهێ کوڕێ مەسعوودی دا هاتییە: گاڤا یوونس ژ ناڤ مللەتێ خۆ دەرکەفتی، و وان هزرکری عەزاب دێ ب سەر وان دا ئێت، ئەو ڕابوون ژنک و بچویک و تەرش و حەیوانەتێ خۆ هەمی ل مەیدانەکێ کۆمکرن و ماک برنە لایەکێ و تێشک ل لایەکێ دی، و هەمییان پێکڤە هەوارێن خۆ گەهاندنە خودێ کو ئەو وان عەزاب نەدەت، و هەمییان پێکڤە ژ دل باوەری ب دینێ یوونسی ئینا، و حەز کر کو ب جهێ وی کەفتبان و چووبانە نک دا ئەو ژی دوعایان بۆ وان ژ خودێ بکەت کو ئەو وان عەزاب نەدەت.. بەلێ وان نەدزانی کانێ یوونس کیڤە چوویە. گاڤا وان ب ڤی ڕەنگی خۆ بۆ خودێ شکاندی و ژ دل تۆبەکری خودێ ڕەحم ب وان بر و عەزاب ژ وان پاشدا بر.

ئەڤەیە دەمێ قورئان دبێژت: ﴿ فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ ءَامَنَتْ فَنَفَعَهَآ إِيمَٰنُهَآ إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّآ ءَامَنُواْ كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ ٱلْخِزْىِ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَمَتَّعْنَٰهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿٩٨﴾ ﴾ (یونس: ٩٨).

**یوونس د گەمییێ دا:**

پشتی یوونس ب عێجزی ڤە ژ باژێرێ خۆ دەرکەفتی و ل هیڤییێ مای کو عەزاب ب سەر وان دا بێت، دەنگ و باسێن مللەتێ وی ژێ قەتعەبوون، و وی هزرکر ئەو هەر ل سەر کوفرا خۆ یێن ماین، سێ ڕۆژان وی خۆ گرت و گوهێ وی ما ل سەر دنیایێ کانێ چ عەزاب دێ ب سەر مللەتێ وی دا ئێت.. هەر سێ ڕۆژ خلاس بوون و چو چێ نەبوو، وی هزرکر خودێ داخوازا وی ب تێبرنا مللەتێ وی ب جهـ نەئینا، ئێنا ژ عێجزیێن خۆ دا وی بڕیار دا نەزڤڕتە باژێرێ خۆ و ل دویڤ سەرێ خۆ بچت..

یوونس چوو حەتا گەهشتییە بەر لێڤا دەریایەکێ..

- کیژ دەریایێ؟

بەرسڤەکا بنبڕ د دەستێ مە دا نینە، تەورات دبێژت: ئەو دەریایا سپی بوو. و هەر چاوا بت یوونسی ل بەر لێڤا دەریایێ دیت هندەک مرۆڤ یێ خۆ ئامادە دکەن دا ل گەمییەکێ سویار ببن و بدەنە دەریایێ، یوونسی دەستویری ژ وان خواست کو ئەو ژی د گەل وان سویار بت، دەمێ وان سەر و بەرێ وی دیتی و نیشانێن چاکییێ لێ د دیار بوون وان دەستویری دایێ، و ئەو ژی د گەل خۆ سویارکر، هەیامەکێ د دەریایێ دا چوون، و ب نیشانان ڤە ل ڤی دەمێ ئەو د گەل ئێک ماین خەلکێ پاپۆڕێ سەرهاتییا یوونسی یا زانی و ب سەر خۆشمرۆڤی و جامێرییا وی یێن هلبووین و باوەری ب پێغەمبەرینییا وی یا ئینای، وەکی دێ نوکە بۆ مە ئاشکەرا بت..

پشتی گەمی گەهشتییە نیڤا دەریایێ وان هند دیت گەمییا وان ڕاوەستیا و ژ جهـ نەلڤی، وان بەرێ خۆ دایێ ل دۆر و ڕەخێن وان گەمی یێ دئێن و دچن، ب تنێ گەمییا وان ژ جهـ ناچت، یوونسی پسیارکر: ئەڤە چ ل گەمییا هەوە قەومییە؟ وان گۆت: ئەم ژی نزانین، یوونسی گۆت: ئەز دزانم..

عـەبـدەكـێ د گـەل هـەوە يێ ژ خودانێ خۆ ڕەڤی، حەتا هوین وی نەهاڤێنـە د دەريايێ دا گەمييا هەوە ژ جهـ ناچت. وان زانی يوونسی بەحسێ خۆيـە، ئينا گۆتن: ئەی پێغەمبەرێ خودێ، ب خودێ ئەم تە ناهاڤێينـە د دەريـايێ دا.. يوونسی گۆتـە وان: پشـكێ بهاڤێن و هەچييێ پشـك كەفتـە سەر وی بهاڤێن، وان گۆت: بلا! وان پشك هاڤێت، پشك كەفته سەر يوونسی، وان گۆتێ: نابت ئەم تە بهاڤێين، جارا دويێ وان پشـك هاڤێت ديسا پشـك كـەفتـە سەر يوونسی، وان بستەيی نەكر وی بهاڤێنـە د دەريـايێ دا؛ چونكی ژ گۆتنـا وان يـا بـۆری ئاشـكەرا دبت كـو وان بـاوەری ب پێغەمبـەرينييا وی ئينـابوو، جـارا سييێ ژی پشـك كەفتـە سـەر يوونسی، ﴿فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلۡمُدۡحَضِينَ ١٤١﴾ (الصافات: ١٤١)، يوونسی زانی خودێ حكمەتـەك د ڤـێ چەندێ دا هەيە، و دا هەڤالێن خـۆ نەئێختـە كـراسـێ شـەرمێ ئـەو ڕابـوو وی ب خۆ خۆ هاڤێتە دەريايێ..

د هندەك ريوايەتان دا هاتييە كو پێلێن دژوار ب گەمييێ كەفتن و وەسا هژيا خەلكی گۆت: ئەگەر ئەم بارێ گەمييێ سڤك نەكەين ئەو دێ نقـۆ بت، ئينا بڕيارا وان بوو ئەو ئەو پشـكێ بهاڤێژن و هەچييێ پشـك كەفتـە سـەر، ئەو دێ وی هاڤێنە د دريايێ، و پشتی سێ جاران وان پشك هاڤێتی و هـەر سێ جاران پشك كەفتييە سەر يوونسی، ئەو ڕابوون يوونس هاڤێتـە د ئـاڤێ دا.

و بەلكی ريوايەتا ئێكێ يا دورستتر بت؛ چونكی ئەو ب ڕێكەكا دورست ژ (عەبدللاهێ كوڕێ مەسعوودی) يا هاتييە ڤەگوهاستن.

### يوونسی د زكێ نەهنگی دا:

مسۆگەر خەلكێ پاپۆڕێ پێ نەخۆش بوويە كو پێغەمبـەرێ خـودێ يـوونس ب ڤـی ڕەنگـی ژ نـاڤ وان دەركـەڤت، بـەلێ كـەفتنا پشـكێ ل سـەر وی سـێ

جاران، و پشتراستکرنا وی بۆ وان کو خودێ حکمەتەک د پشت ڤێ چەندێ ڕا هەیە چەندەکێ مەسەلە ل بەر وان سڤک کر، هەمی هزرا وان ئەو بوو یوونس چوو و بەرپەرێ وی هاتی پێچان.. بەلێ قەدەرا خودێ ب ڕەنگەکێ دی بوو: ﴿ فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٞ ١٤٢ فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ١٤٣ لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٤٤ ﴾ (الصافات: ١٤٢-١٤٤).

یوونسی زانی کارێ وی کری کو بێی دەستویرییا خودێ مللەتێ خۆ هێلای، کارەکێ دورست نەبوو، و مەتەلا وی وەکی مەتەلا وی عەبدییە یێ ژ خودانێ خۆ دڕەڤت، لەو وی گۆتە هەڤالێن خۆ: ئەز دزانم بۆچی د ناڤبەرا هەمی گەمییان دا گەمییا هەوە ب ڕێڤە ناچت، عەبدەکێ د گەل هەوە هەی، ئەو یێ ژ خودانێ خۆ ڕەڤی، ئەو عەبد دڤێت جزایێ خۆ وەرگرت.. و یوونسی خۆ بەردا د ناڤ پێلێن دەریایێ یێن هار دا، یوونسی هزر دکر ئەگەر ئەوی پشت دا مللەتێ خۆ و قەستا عەردێ خودێ یێ بەرفرەهـ کر دنیا ل وی تەنگ نابت: ﴿ وَذَا ٱلنُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَٰضِبٗا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٨٧ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٨٨ ﴾ (الأنبياء: ٨٧-٨٨)، خودێ وەسا حەزکر (ئیلهامێ) بدەتە نەهنگەکی (حووتەکی) کو ئەو بچت یوونسی ب ئێمانەت ژ پێلێن دەریایێ وەرگرت..

د ڤێ دنیایێ دا یا ئەم تێدا دژین گەلەک (سەبەب) و (موسەبب) هەنە، یەعنی: گەلەک تشت هەنە خودێ یێن کرینە ئەگەر بۆ پەیدابوونا تشتەکێ دی، بەرێ خۆ بدێ: ئاگر دبتە ئەگەرا سۆتنێ، ئاڤ دبتە ئەگەرا خەندقاندنێ.. و حەتا دووماهییێ، بەلێ دڤێت ژ بیر نەکەین کو ئەو خودایێ شیای تشتەکی بۆ ئێکێ دی بکەتە ئەگەر، ل بەر وی ئاسێ نابت ڤێ ئەگەرێ -بۆ حکمەتەکا وی دڤێت- ڕاوەستینت، ڤێجا چ ئەنجام بێ ئەگەر پەیدا ببت، یان ئەگەر بێت

و ئەنجام د دویڤ دا نەئێت، هەبوونا بچویکی ئەگەر ئەنجامێ گەهشتنا ژن و مێران بت، بێی هەبوونا ڤێ ئەگەرێ خودێ عیسا -سلاڤ لێ بن- دا، و ئاگر ئەگەر سەبەبێ سۆتنێ بت، د ناڤ ئاگری دا خودێ ئیبراهیم نەسۆت.. مەعنا: ژێک ڤەقەتاندنا ئەگەر و ئەنجامێ ل بەر خودێ کارەکێ ب زەحمەت نینە.

زکێ حووتی، جهێ کو دڤیا یوونس لێ مربا، خودێ بۆ وی کرە جهێ پاراستنێ، لەشێ یوونسی ل سەر ڤی نەهنگی حەرام کر وەسا (ئیلهام) دایێ کو نەخۆشییێ نەگەهینتێ: ﴿وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ﴾ (المدثر: ٣١) د ناڤ تاریبیا زکێ حووتی دا، و تاریبیا دەریایێ، و تاریبیا شەڤێ، یوونسی هەوارێن خۆ گەهاندنە خودێ: ﴿فَنَادَىٰ فِي ٱلظُّلُمَٰتِ أَن لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ۝٨٧ فَٱسۡتَجَبۡنَا لَهُۥ وَنَجَّيۡنَٰهُ مِنَ ٱلۡغَمِّۚ وَكَذَٰلِكَ نُـۨجِي ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ۝٨٨﴾ (الأنبياء: ٨٧-٨٨)، بۆ جارا ئێکێ بوو د دیرۆکێ دا مرۆڤەک ل جهەکێ هۆسا تەسبیحا خودێ بکەت: (لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ) ئەو دوعا بوو یا دیرۆکێ ژ دەڤێ یوونسی وەرگرتی و ڤەگێڕای، و ئەو ئەو دوعایە یا خودانێ خۆ ژ تەنگاڤییان ڕزگار دکەت.

ئیمام (ئەحمەد و ترمذی و نەسائی) ژ (سەعدێ کوڕێ ئەبوو وەققاصی) ڤەدگوهێزن، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((**دعوة ذي النون إذ هو في بطن الحوت:** (لَّآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنتَ سُبۡحَٰنَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ) **فإنه لم يدع بها مسلم ربه في شيء قط إلا استجاب له**)) یەعنی: ئەڤ دوعایا یوونسی کری هەر موسلمانەکێ بۆ خۆ بکەت خودێ دێ د بەرسڤا وی ئێت.

و ئەڤ دوعایە ژ دوعایێن تەنگاڤی و نەخۆشییانە..

دەمێ تارییێ تۆکا خۆ ل دۆر ستویێ یوونسی شداندی ڕێ هەمی ل بەر وی هاتنەگرتن و ب تنێ ڕێکەک وی ما، ڕێکا خودێ، و دەمێ وی ژ دلەکێ صافی گازی خودایێ خۆ کری، خودێ د بەرسڤا وی هات، و کانێ چاوا خودێ

یوونس ژ ڤێ تەنگاڤییێ خلاس کر وەسا ئەو هەر خودان باوەرەکێ هەبت ژێ خلاس دکەت ئەگەر ژ دلەکێ صافی هەوارێن خۆ گەهاندنێ.

**یوونس ژ دەرڤەی زکێ نەهنگی:**

خەلکێ عەردی هەمی ئەگەر پشتەڤانێن یوونسی بانە و د خزمەتا وی دا بانە نەدشیان چو مفای بگەهیننێ؛ چونکی ئەو ژ دەستێ وان یێ دویر بوو، ب تنێ خودێ بوو دشیا د هەوارا وی بچت، ئەو خودایێ شەڤ دای و تاری کری، و دەریا دای و کویر کری، و نەهنگ دای و هاڤێتییە د ناڤ پێلێن دەریایێ دا، خودێ فەرمان ل شەڤێ و دەریایێ و نەهنگی کر کو ئێمانەتی ڤەگەڕینن: ﴿ فَٱلۡتَقَمَهُ ٱلۡحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ۝١٤٢ فَلَوۡلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلۡمُسَبِّحِينَ ۝١٤٣ لَلَبِثَ فِي بَطۡنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ۝١٤٤ ۞فَنَبَذۡنَٰهُ بِٱلۡعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ۝١٤٥ وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ﴾ (الصافات: ١٤٢-١٤٦).

ئەڤە فایدێ تەسبیحا خودێیە: ئەگەر ژ بەر هندێ نەبا کو یوونس ژ وان کەسان بوو یێن تەسبیحا خودێ دکر، بەری کو ئەو بکەفتە د ڤێ تەنگاڤییێ دا، و پشتی ئەو کەفتییە تێدا ژی، زکێ نەهنگی دا بتە مالا وی یا دووماهییێ، ئەو دا بتە قەبرێ وی، پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((**ل بەرفرەهییێ خودێ بناسە ل تەنگاڤییێ ئەو دێ تە ناست**)).

دەمێ خودێ دەستویری دایە نەهنگی ئێمانەتی بزڤڕینت وی قەستا بەر لێڤا دەریایێ کر، و وەکی دەیکەکا دلۆڤان دەمێ بچویکێ خۆ یێ ساڤا ددەتە بەر سنگێ خۆ پاشی ب نازکی ڤە وی ددانتە سەر جهێ وی، نەهنگی یوونس دانا سەر عەردی و زڤڕی جهێ خۆ..

یوونس وەکی وێ سۆریلانکێ لێ هاتبوو یا پەڕ پێڤە نە، لەشەکێ نەخۆش و گیانەکێ وەستیای. و دا خودێ قەنجییا خۆ ل سەر عەبدێ خۆ و پێغەمبەرێ خۆ یوونسی تمام بکەت وەسا قەدەرا وی هاتە سەر کو بنەکا

کولندی ل هنداڤی وی شین ببت؛ دا سیبەرا خۆ لێ بکەت، و دا ئەو مفایی بۆ خۆ ژێ ببینت حەتا لەشێ وی بزڤڕتە سەر هێزا خۆ.

پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: پشتی دەمەکی ئەو بنا کولندی هشک بوو، ئینا یوونسی ل سەر کرە گری، خودێ وەحی بۆ هنارت: ئەرێ تو ل سەر دارەکێ دکەیە گری کو هشکبووی، و تو ل سەر سەد هزار مرۆڤان یان پتر ناکەیە گری تە دڤیا وان هەمییان ببەیە هیلاکێ؟

پشتی یوونس زڤڕییە سەر هێزا خۆ، و پشتی بۆ وی ئاشکەرا بووی کو خودێ ئەڤە ئینا سەری دا ئەو خەلەتییا خۆ بزانت، و ئێدی لەزێ ل فەرمانا خودێ نەکەت بەری وەحی بۆ وی بێت، ئەو ڕابوو سەر خۆ و ب نک وەلاتێ خۆ ڤە زڤڕی.

بەری ئەو بگەهتە باژێرێ خۆ، وی ب ڕێڤە شڤانەک دیت گۆتێ: تو یێ ژ کییی؟ شڤانی گۆتێ: ئەز ژ مللەتێ یوونسیمە.. ئینا یوونسی پسیارا مللەتێ خۆ ژێ کر، و کانێ چ ب سەرێ وان هاتییە؟ شڤانی گۆتێ: پشتی یوونس ژ ناڤ مە دەرکەفتی حال و مەسەلێن مە ئەڤەنە.. ئەم هەمی یێن هاتینە سەر دینێ وی، و مە صەنەمپەرێسی یا هێلای، کەیفا یوونسی گەلەک ب ڤی خەبەری هات، لەو خۆ ب شڤانی دا ناسین و گۆتێ: ئەگەر تو زڤڕییە باژێری بێژە خەلکی من یوونس دیتییە، و دویر نینە هەڤالێن یوونسی ئەوێن د گەل وی د گەمییێ دا پشتی هاڤێتنا یوونسی زڤڕی بن و سوحبەتا وی بۆ خەلکێ باژێرێ وی ڤەگێڕا بت، لەو شڤانی مانا یوونسی ب غەریبی ڤە گرت و گۆتە یوونسی: ئەگەر تو یوونس نەبی و ئەز بچم بێژمە وان من یوونسێ دیتی، ئەو دێ من کوژن؛ چونکی تو دزانی ل نک مە مرۆڤێ درەوین دئێتە کوشتن، ڤێجا کی دێ شاهدەیێ بۆ من دەت؟ یوونسی گۆتێ: ئەڤ دارە و ئەڤ جهە شاهدەیێ دێ بۆ تە دەن.. شڤانی گۆتێ: پا کانێ

فەرمانێ لێ بکە، ئینا یوونسی گۆتێ: ئەگەر ئەڤ جحێلە هاتە نک هەوە هوین شاهدەیێ بۆ بدەن، وان گۆت: بلا! دەمێ جحێلی ئەڤ چەندە دیتی زانی ئەڤە یوونس پێغەمبەرە و ئەڤا وی کری موعجزەیە.

**جارەکا دی مللەتێ یوونسی:**

یوونس دەمێ ژ ناڤ مللەتێ خۆ دەرکەفتی ئەو هەمی دکافر بوون، و نوکە هەمی یێن هاتینە سەر دینێ وی و وان صەنەمپەرێسی یا هێلای و باوەری ب تەوحیدا خودێ ئینایە.. هۆسا شڤانی سوحبەت بۆ یوونسی ڤەگێڕا، و ژ سیاقێ سەرهاتییێ دیار دبت کو یوونس ئێکسەر نەزڤڕی بازێڕی و خۆ گرت کانێ جحێل دێ چ کەت، دەمێ جحێل ئێڤاری زڤڕییە مال، گۆتە مرۆڤێن خۆ: حال و مەسەلێن من و یوونسی ئەڤەنە، وان گۆتێ: مادەم هۆسایە ڕابە دابچینە نک مەلکی و سوحبەتا خۆ بۆ بێژە، گاڤا ئەو جحێل ل دیوانا مەلکی ئامادە بووی، گۆتێ: من یوونسێ دیتی و وی سلاڤێن ل هەوە کرین، مەلکی ئێکسەر گۆت: ڤی جحێلی ببەن بکوژن! ئەڤە ژی هندێ دگەهینت کو ل نک وان تشتەکێ مسۆگەر بوو کو یوونس نەمایە و کو ئەڤ ئاخفتنە درەوە.

جحێلی گۆتێ: من دەلیلێ خۆ ل سەر ڤێ چەندێ هەیە، پاشی مەلکی هندەک مرۆڤ د گەل هنارتن و چوونە وی جهی یێ جحێلی گۆتی من یوونس یێ لێ دیتی، ل وێرێ وی جهی و وێ دارێ شاهدەیی بۆ جحێلی دا، گاڤا ئەو زڤڕینە نک مەلکی و سوحبەت بۆ مەلکی ڤەگێڕای، مەلک ژ سەر کورسیکا خۆ هاتە خوارێ دەستێ جحێلی گرت و بر دانا سەر جهێ خۆ و گۆتێ: تو ژ من چێتری ل ڤی جهی ڕوینییە خوارێ، و وی جحێل ل شوینا خۆ کرە مەلک.. پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: وی جحێلی چل سالان ب تازەیی حوکم ل وان کر.

و وەسا ژ ئایەتان ئاشکەرا دبت کو یوونس پشتی هنگی یێ زڤڕییە بازێڕێ خۆ و د ناڤ وان دا یێ مای حەتا مری.

**یوونس باشترە:**

دووماهییێ مە دڤێت بێژین: دویر نینە هندەک دەمێ سەرهاتییا یوونسی د گەل مللەتێ وی دخوینن و ڤێ لەزا وی دبینن یا بوویە ئەگەرا ڤێ (عقووبا) خودێ دایێ، دویر نینە کەسەک هەبت خۆ ژ یوونسی باشتر ببینت، یان هزر بکەت ئەڤ خەلەتییە بهایێ وی کێم دکەت، ڤێجا دا ئەڤ هزرا خەلەت ل نک کەسێ پەیدا نەبت پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- د حەدیسەکێ دا، ئەوا (بوخاری) ڤەدگوهێزت، دبێژت: ((**ما ينبغي لعبد أن يقول: أنا خير من يونس بن متى**)) یەعنی: نابت بۆ عەبدەکی بێژت: ئەز ژ یوونسێ کوڕێ مەتتای چێترم.

# سەرهاتییا
# مووسا و هاروونی
# -سلاڤ لێ بن-

## مەسەلەکا فەر ل دەستپێکێ:

هەر کەسەکێ سوورەتێن قورئانێ بخوینت، و هزرا خۆ د وان سەرهاتییان دا بکەت یێن خودێ بۆ مە ڤەگێڕاین دێ تێ ئینتە دەر کو سەرهاتییا مووسا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- پتر ژ هەر سەرهاتییەکا دی د قورئانێ دا یا هاتییە دوبارەکرن، و هژمارا وان جهان یێن کو سەرهاتییا مووسایی د گەل مللەتێ وی تێدا هاتییە ڤەگێڕان نێزیکی سیهـ جهانە، ژ بلی وان ئایەتێن ب تنێ ناڤێ مووسایی تێدا هاتی، لەو پسیارەک ل ڤێرێ دئێتە هلێخستن: ئەرێ بۆچی قورئانێ هندە پویتە ب سەرهاتییا مووسایی کرییە؟

ب هزرا من باشترین بەرسڤ ل سەر ڤێ پسیارێ هاتییەدان ئەڤەیە: خودێ زانایێ تشتێ بەرچاڤ و نەبەرچاڤ دزانی کو هندی جوهینە -ئەوێن خۆ ب دویکەفتییێن مووسایی دزانن- ل درێژییا دیرۆکێ دێ دوژمنترین هەڤڕک بن بۆ ڤێ ئوممەتێ یا ئەڤ قورئانە بۆ هاتییە خوارێ، بەلکی قورئانێ ب ئاشکەرایی ئیشارەت یا دایە ڤێ دوژمنکارییا وان دەمێ گۆتی: ﴿لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ ٱلنَّاسِ عَدَٰوَةً لِّلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱلۡيَهُودَ وَٱلَّذِينَ أَشۡرَكُواْۖ﴾ (المائدة: ٨٢) تو -ئەی پێغەمبەر- دێ بینی دژوارترین مرۆڤ د نەیارەتییا وان دا یێن باوەری ب تە ئینای و دویکەفتنا تە کری، جوهینە؛ ژ بەر سەرڕەقی و کافری و نەیارەتییا وان بۆ حەقییێ، و ئەوێن پوتپەرێس.

و دیرۆک ژی -هەر ژ ڕۆژا ئێکێ یا دەستپێکرنا گازییا ئیسلامێ و حەتا ئەڤرۆ- باشترین شاهدە ل سەر نەیارەتییا ڤی توخمێ مرۆڤان بۆ ئیسلامێ و موسلمانان، و بەرگەڕیانا وان بۆ کوشتنا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- پتر ژ جارەکێ، و هەڤالینییا وان بۆ کافرێن مەکەهێ دژی موسلمانان نیشانا ئێکێ بوو، و یا دوومـاهییێ نەبوو، ل سەر دوژمناتییا وان بۆ هەبوونا ئیسلامێ..

خودێ دزانی کو شەڕێ ئیسلامێ ژ لایێ جوهییان ڤە پتر ژ هەر کەسەکێ دی دێ ئێتەکرن، لەو یا پێتڤی بوو قورئان هەر ژ دەستپێکێ دویکەفتییێن خۆ ب تبیعەتێ دوژمنێ وان یێ سەرەکی ئاگەهدار بکەت، دیرۆکا وان یا سپی و ڕەش ڤەگێڕت، و نهێنییێن وان بهلێڤڕت، و یا دلێ وان بەرچاڤ بکەت، هەر وەسا ئاشکەرا بکەت کانێ ئەو د گەل پێغەمبەرێن خۆ دچاوا بوون؟ ئەو ب چ ڕەنگ خەلکی دخاپینن، و جهێ لاوازییێ ل نک وان چییە؟ ئوممەتا قورئانێ پێتڤی ب زانینا ڤێ چەندێ هەبوو؛ دا دوژمنێ خۆ یێ هەر و هەر باش بناست.. بەلکی ژ بەر ڤێ چەندێ بوویە قورئانێ بۆ مە موسلمانان هندە بەحسێ ئسرائیلییێن جوهی کرییە، و ئەو ب مە داینە ناسینێ ئەگەر ئەم تێ بگەهین.

## مللەتێ مووسایی ل مصرێ:

مووسا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- ئێک ژ کوڕێن مللەتێ ئسرائیلی بوو، ئەو مللەتێ د هێڤێنێ خۆ دا دگەهتە پێغەمبەرێ خودێ ئسرائیلی کو یەعقووبێ کوڕێ ئیسحاقییە، و وەکی ژ سەرهاتییا یووسفی بۆ مە ئاشکەرا بووی ئسرائیل و کوڕێن وی ل وەلاتێ کەنعانییان (ل فلسطینا نوکە) دژیان، پاشی ل دویڤ داخوازا یووسفی وان فلسطین هێلا و چوون قەستا مصرێ کر.

دەمێ بنەمالا یەعقووبی هاتینە مصرێ حوکمێ مصرێ ژ دەستێ فیرعەونییان دەرکەفتبوو و کەفتبوو د دەستێ هکسۆسان دا ئەوێن ژ دەرڤەیی مصرێ هاتین و دەسهەلاتا فیرعەونییان هلوەشاندی، لەو خەلکێ مصرێ وەسا بەرێ خۆ ددا وان هکسۆسان کو ئەو هێزەکا داگیرکەرن، و د دەولەتا وان دا یووسف بووبوو وەزیر و خودان حوکم، و هەر ل ژێر سیبەرا وان ئسرائیل و دووندەها خۆ هاتنە مصرێ و لێ ئاکنجی بوون، و هەر ژ بەر ڤێ چەندێ ئسرائیلی ژی ل بەر خەلکێ مصرێ دگران بوون، ژ بلی کو دینێ ئسرائیلییان و یێ مصرییان وەکی ئێک نەبوو، ئسرائیلی خودێناس بوون و وان باوەری ب پێغەمبەران هەبوو، بەلێ مصرییێن قبطی کافر بوون، و عیبادەتێ صەنەمان دکر، و هندەک جاران ژی -وەکی ل سەر دەمێ مووسایی- وان باوەری ب خوداینییا فیرعەونی دئینا.. ژ بەر ڤێ جوداهییێ ژی مصرییان ب هاتنا ئسرائیلییان نەخۆش بوو، و وان هزر دکر ئەو دێ دینێ وان گوهۆڕن.

د گەل ڤێ نەڤیانا مصرییان بۆ ئسرائیلییان، هندی هسکۆس ل سەر حوکمی، کەس نەدشیا نەخۆشییێ بگەهینتە ئسرائیلییان، بەلێ پشتی مصری شیاین هکسۆسان دەربێخن و جارەکا دی حوکمی بێخنە دەستێ فیرعەونییان ل دۆرێن سالا (١٥٦٠) بەری زایینێ، ئەو ب بستەیی وێریانە ئسرائیلییان، و نەخۆشییێن مەزن ئینانە سەرێ وان، وەکی دێ بۆ مە دیار بت.

## مصر بەری بوونا مووسایی:

جڤاکا مصری -بەری مووسایی و ل سەر دەمێ وی ژی- یا پێکهاتی بوو ژ دو تەخەیان:

قبطی: و ئەڤە خۆجهێن مصرێ بوون، و حوکم د دەستێ وان دا بوو؛ چونکی فیرعەون ژ وان بوو. و ئسرائیلی: و ئەڤە دبیانی بوون، ل سەر دەمێ

هکسۆسان هاتبوونە مصرێ و لێ ئاکنجی بووبوون، وەکی بەری نوکە مە ڤەگوهاستی.

زانایێن ئسرائیلی و شارەزایێن وان دگۆتن: باپیرێ مە یێ مەزن ئیبراهیم دەمێ هاتییە مصرێ و مەزنێ مصرێ یێ وی سەر دەمی ڤیای ژنکا وی سارایێ ژێ بستینت[1]، مزگینییەک بۆ وی هاتبوو دان کو پێغەمبەرەکێ مەزن ژ دووندەها وی دێ رابت، ملکێ مەزنێ مصرێ دێ ل سەر دەستێ وی پویچ بت، و ئەو دەم نێزیکە بێت.

و دبێژن: ل وان هەیامان مەزنێ مصرێ ب خۆ ژی د خەوێ دا ددیت ئاگرەک ژ لایێ شامێ ڤە دهات و دگەهشتە مصرێ و ب خانییێن قبطییان دکەفت، و خانییێن ئسرائیلییان ژێ پاراستی دمان.. وی داخوازا تەعبیرا خەونا خۆ کر، هندەک زانا و خێفزانکان گۆتێ: ئەڤە ئەوە یا ئسرائیلی ژێ دبێژن، زەلامەک د ناڤ وان دا دێ رابت ملکێ تە دێ ل سەر دەستێ وی خراب بت.

ئەڤ گۆتنە ل دلێ فیرعەونی نەهات، وی گۆت: هەر چاوا بت دڤێت ئەز نەهێلم ئەڤ چەندا هە چێ ببت.. لەو وی بڕیار دا: هەچی بچویکێ د ناڤ ئسرائیلییان دا ببت سەحکەنێ، ئەگەر ئەو کوڕ بت دڤێت ئەو بێتە سەرژێکرن، و ئەگەر کچ بت -بۆ خدامینییا مە- بلا ئەو بێتە هێلان، و مەخسەدا وی ئەو بوو ئەو ب ڤێ چەندێ رێکێ ل وی زەلامی بگرت یێ ئسرائیلی ل هیڤییێ!

ئەڤە ئەو نەخشە بوو یێ فیرعەونی دانای دا ملکێ خۆ بپارێزت.. بەلێ پا سەرتیرا وی ب بەری کەفت، و ئەوا خودێ ڤیای هەر چێبوو.

---

(١) د سەرهاتییا ئیبراهیمی دا بەحسێ ڤێ چوونا وی بۆ مصرێ مە ڤەگوهاستییە.

## فیرعەون و سیاسەتا وی:

ژ سیاقێ چیرۆکا مووسایی ئەوا د قورئانێ دا هاتی دئێتە زانین کو دەمێ مووسا -سلاڤ لێ بن- بووی، و حەتا ئەو د گەل مللەتێ خۆ ژ مصرێ دەرکەفتی ئێک فیرعەونی حوکم ل مصرێ دکر(١)، ناڤێ وی چ بوو؟

نە قورئانێ و نە سوننەتێ بەرسڤا ڤێ پسیارێ نەدایە.

ل دویڤ وان ڤەکۆلینێن زانایێن شوینواران ل دووماهییا سەدسالا نۆزدێ و دەستپێکا سەدسالا بیستێ زایینی، ل سەر وان فیرعەونان کرین یێن لەشێن وان یێن دەرمانکری هاتینە دیتن، نوکە هزر پتر بۆ هندێ دچت کو فیرعەونێ مووسایی (منبتاحێ کورێ رمسیسێ دویێ) بوو ئەوێ ل دۆرێن سالا (١٢٣٥) بەری زایینێ حوکم ل مصرێ دکر.

ل سالا (١٨٩٨) زایینی لەشێ منبتاحی ل گۆڕستانەکا باژێرێ (طیبە) ل مصرێ هاتە دیتن، و پشتی هنگی ب نەهـ دەهـ سالەکان ڤەکۆلین ل سەر هاتنەکرن و لەشێ وی ژ لایێ زانایان ڤە هاتە فەحصکرن، و ژ بەر وان شکەستن و هەرشینێن کو ل سەر هەستیکێن ڤی فیرعەونی هەین زانا گەهشتنە وێ باوەرێ کو ئەڤ فیرعەونە ب مرنەکا طەبیعی نەمرییە، بەلکی دربێن مەزن یێن ب لەشێ وی کەفتین حەتا ئەو مری، و ل سالا (١٩٧٥) زایینی وێنەیێن وی یێن فۆتۆغرافی هاتنە گرتن و بەلاڤکرن(٢).

قورئان بۆ مە ئاشکەرا دکەت کو فیرعەون ئێک ژ وان مەزنان بوو یێن نزم بەرێ خۆ ددا مللەتی، گاڤا وی خۆ دیتی زەلامێ ئێکێیە د وەلاتی دا

---

(١) ژ ریوایەتا تەوراتێ دئێتە زانین کو ئەو فیرعەونێ مووسا ل مالا خۆ ب خودانکری یێ جودا بوو ژ وی فیرعەونێ مووسا بۆ هاتییە هنارتن، برێنە: سفر الخروج ٢ / ٢٣.

(٢) بۆ پتر بەرفرەهی برێنە پەرتۆکا (القرآن الكريم والتوراة والإنجيل والعلم) یا دکتۆر مۆریس بۆکای، چاپا ئێکێ سالا ١٩٩٦، مكتبة مدبولی، القاهرة، بپ ٢٦٣ – ٢٨٨.

وی ژ بیرکر کو ئەو کورسیکا ئەو نوکە ل سەر ڕوینشتی گەلەکێن وەکی وی و ژ وی ب هێزتر ژی یێن بن ئاخ کرین.. وی دفنا خۆ ل خەلکی بلندکر و ئێکەمین هزرێ خۆ ل سەری دای ئەو بوو وی هزرکر: ئەو نە وەکی خەلکێ دیبە یێ نوکە ئەو حوکمی لێ دکەت، بۆچی؟

وی گۆت: چونکی مصر ملکێ منە، و د ناڤ مصرییان دا کەسەک ل ڕێزا من نینە، ﴿ وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِۦ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ ٱلْأَنْهَٰرُ تَجْرِي مِن تَحْتِيٓۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴾ (الزخرف: ٥١) فیرعەونی د ناڤ مەزنێن مللەتێ خۆ دا کرە گازی و خۆ ب مەلکاتییا مصرێ مەزن کر و گۆت: ئەرێ ما ملکێ مصرێ نە یێ منە و ئەڤ ڕوبیارە د بن من ڕا دبۆرن؟ ئەرێ ما هوین هێز و مەزنییا من، و لاوازی و هەژارییا مووسای نابینن؟

و چونکی وی هزر دکر مەزناتییا مصرێیە ئەڤ مەزنییە دایێ، ئەو لێ گەڕیا ئێکا هند بکەت ئەڤ مەزناتییە ژ دەست وی دەرنەکەڤت، ب چ ڕێک دێ شێت ڤێ چەندێ کەت؟

ئایەتەکا قورئانێ دبێژت: ﴿ إِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِي ٱلْأَرْضِ وَجَعَلَ أَهْلَهَا شِيَعًا يَسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ أَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيِۦ نِسَآءَهُمْۚ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُفْسِدِينَ ﴾ (القصص: ٤) هندی فیرعەونە خۆ د عەردی دا مەزن کر و د سەردا چوو، و وی خەلکێ عەردی کرنە کۆم و دەستەکێن جودا جودا، و وی کۆمەک ژ وان لاواز دکر کو ئسرائیلی بوون، کوڕێن وان ڤەدکوشتن، و ژنکێن وان دئێخستنە بن دەستێ خۆ، هندی ئەو بوو ئەو د عەردی دا ژ خرابکاران بوو.

و وەکی ئاشکەرا ڤێ ئایەتێ دو خرابکارییێن فیرعەونی یێن مەزن دەسنیشانکرن:

**یا ئێکێ:** لێکڤەکرنا مللەتی ل سەر هژمارەکا کۆم و پارت و دەستەکێن ژێکجودا و لێککەفتی، بۆ هندێ دا ئەو بشێت وان هەمی لێککەفتییان

بێختـە بـن دەسـتى خـۆ، ل دويـڤ وێ سياسـەتا كرێـت ئـەوا دبێـژت: (وان ژێكڤەكە دا تو ببيە مەزنێ وان).

**يا دووێ:** وى فتنـا (طـائفى) د نـاڤ جڤاكێ دا خـورت كـر، و خۆشـييا دەستەكەكێ ل سەر حسێبا دەستەكەكا دى دابين كـر، ئسـرائيلى كرنـە خولام و خزمەتكار بۆ قبطـييان، سوخرە و زبارە ب زەلامێن وان دكـرن، و ژنكـێن وان بـۆ بێخێـرى و خـدامينييێ دبـرن، و ئـەو بـوو وى دوومـاهييێ برِيـار دا هـەر بچويكەكێ ببت ئەگەر كورِ بت دڤێت بێتـە ڤەكوشـتن؛ دا پـتر دلـێ وى ل وان هين ببت!

و پشـتى ملـلـەتى خـۆ سەرشـۆرِ كـرى و هـێلاى فيرعـەون د ڤـان هـەردو سياسـەتێن خـۆ يـێن خرابكـار دا ب سـەركەڤت، وى دلـێ خـۆ بـرە كـارەكێ مەزنتر، فيرعەون د ناڤ مللەتى دا رِابوو و گۆت: ﴿ وَقَالَ فِرۡعَوۡنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمَلَأُ مَا عَلِمۡتُ لَكُم مِّنۡ إِلَٰهٍ غَيۡرِي ﴾ (القصص: ٣٨) و ل جهەكێ دى گۆت: ﴿ فَقَالَ أَنَا۠ رَبُّكُمُ ٱلۡأَعۡلَىٰ ﴿٢٤﴾ ﴾ (النازعـات: ٢٤) فيرعـەونى گۆتـە مللـەتێ خـۆ: ئـەزم ئـەو خودايێ هەوە يێ چو خودا د سەر وى رِا نەهەين. يـەعنى: فيرعـەون ب هنـدێ رِازى نەبوو كو ئەو ئێك ژ خودايێن وان بت، بەلكى گۆت: خودايێ هەوە يـێ ژ هەمييان مەزنتر ئەزم! لەو دڤێت تشتەك بێى مـن ل وەلاتـى هـەمييێ چـێ نەبت..

بەرسڤا مللەتى چ بوو؟

وان گۆت: بەلێ ئەز بەنى وەيە وەكى تو دبێژى. هـەر چەنـدە بيـرا هندەك ژ وان دهات دەمێ هێشتا فيرعەون د زكێ دەيكا وى دا، بەلێ د گـەل هنـدێ ژى وان گۆت: بەلێ، خودايێ مـە يـێ مـەزنتر تـويى.. و چـو زرِتـەك دورست نابن ئەگەر بەرى هنگى مللەتەكێ سەرشۆرِ نەبت!

## بنەمالا مووسایی:

مووسا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- کورێ عمرانییە، ئەڤە نە تشتەکێ بەرگومانە؛ چونکی د حەدیسەکا معراجێ دا یا (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ڤەگوهاستی، هاتییە: ((شەڤا ئیسرائێ ئەز د بەر مووسایێ کورێ عمرانی ڕا بۆریم..))[1] و د تەفسیرا ئایەتا (٣٣) دا ژ سوورەتا (آل عمران) ئەوا تێدا هاتی: ﴿إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٣٣﴾ (النازعات: ٢٤) هندەک تەفسیرزان دبێژن: مەخسەد ب عمرانی ل ڤێرێ بابێ مووسایە، و (آل عمران) مووسا و هاروون بوون و ئەو پێغەمبەرێن ژ دووندەها وان هاتینە هنارتن[2].

عمران ئێک ژ مێرچاکێن ئسرائیلییان بوو، بابێ باپیرێ وی -ل دویڤ گۆتنا دیرۆکنڤیسان- (لاوی) یێ کورێ (یەعقووبی) بوو، و ژنکا وی ژی وەکی تەورات دبێژت هەر ژ بنەمالا (لاوی) بوو.

دەمێ فیرعەونی بڕیار دای بچویکێن ئسرائیلییان یێن کوڕ بێنە کوشتن و ئەڤ بڕیارە ب جهـهاتی، دبێژن: دەستەکا فیرعەونی گازندە کرن و گۆتن: ب ڤی دەست و داری چو زەلام د ناڤ ئسرائیلییان دا نامینن بۆ مە بچنە زباران و خولامینییا مە بکەن، مەعنا: ئەو کارێن ئەو نوکە بۆ مە دکەن دڤێت ئەم ب خۆ بکەین، و ئەڤە تشتەکێ ب زەحمەتە..

دووماهییێ ڕابوون داخواز ژ فیرعەونی کر کو ئەو سالەکێ بچویکان بکوژن ئێکێ نە؛ دا زەلام د ناڤ وان دا نەبڕێن، فیرعەون ل بەر یا وان

---

(١) ئیمام موسلم ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

(٢) هندەکێن دی دبێژن: مەخسەد پێ عمرانێ بابێ مەریەمێیە، باپیرێ عیسایی -سلاڤ لێ بن-، و هەژییە بێژین: شرۆڤەکەرێن تەوراتێ دبێژن: ناڤێ بابێ مووسایی (عمرام) بوو، و ناڤێ دەیکا وی (یۆکابد) بوو.

هات، و ل وێ سالا بچویک نەدهاتنە کوشتن خودێ کوڕەک دا عمرانی ناڤێ وی کرە (هاروون)، و ژ بلی هاروونی عمرانی کچەکا فاما ژی هەبوو ناڤێ وێ (مەریەم) بوو.

**بوونا مووسایی:**

ئەو سالا خودێ مووسا تێدا دایە عمرانی و ژنکا وی ئەو سال بوو یا فیرعەونی بچویک تێدا دکوشتن، لەو مالا عمرانی کەفتە دەراڤەکێ زێدە تەنگ، دەمێ نیشانێن حەملێ ل سەر ژنکا عمرانی ئاشکەرا بووین، وێ خۆ ژ خەلکی ڤەدەرکر؛ دا سوحبەتا حەملێ وێ نەگەهتە فیرعەونی و ئێلچییێن وی، و دەمێ ژڤانێ وێ هاتی، وێ هنارتە ب دویڤ هندەک ژنکێن باوەرێ ڕا دا هاریکارییا وێ بکەن و بۆ بچویکێ وێ ببنە داپیرک..

و پشتی بچویکێ وێ دەرکەفتی کوڕ ئێکجار سەرێن ڕێیان ل بەر وێ بەرزە بوون، و ترسا وێ ئەو بوو زەلامێن فیرعەونی ب سەر سوحبەتا وێ هلببن وبێن بچویکێ وێ ببەن ڤەکوژن.

خودێ دبێژت: هنگی مە ئێخستە سەر دلێ دەیکا مووسای کو تو ب پشتڕاستی شیری بدەیێ، و ئەگەر تو ترسیای مەسەلا وی ئاشکەرا ببت تو وی بکە د سندۆقەکێ دا و بهاڤێژە د ڕوویباری دا، بێی تو بترسی کو فیرعەون و مللەتێ وی وی بکوژن، و ل سەر دویرکەفتنا وی تو ب خەم نەکەڤە، هندی ئەمین ئەم دێ کوڕێ تە زڤڕینینە نک تە و دێ وی کەینە پێغەمبەر)).

**مووسا د نیلی دا:**

دەمێ دەیکا مووسایی ترسیای مەسەلا وێ ئاشکەرا ببت، و پشتی وێ زانی ئێلچییێن فیرعەونی یێن نێزیکی مالا وێ دبن، و ئەو دێ ئێن مالا وێ (تەفتێش) کەن، وێ ب وێ (ئلهامێ) کر یا خودێ ئینایە سەر دلی، و

کورکێ خۆ یێ بچویک کره د سندۆقەکێ دا و هاڤێتە د نیلی دا، و پێلێن ئاڤێ بچویک ب سندۆق ڤە د گەل خۆ بر..

دلێ دەیکێ سەد ئاواز گۆتنێ، ئایەت دبێژت: ﴿ وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَـٰرِغًاۖ إِن كَادَتْ لَتُبْدِى بِهِۦ لَوْلَآ أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُـونَ مِـنَ ٱلْمُـؤْمِنِينَ ۝ ﴾ (القصص: ١٠) یەعنی: دلێ دە یکا مووسایی وە لێ هات ئەو ژ بلی خەما مووسایی و بەحسێ وی ژ هەر تشتەکێ دی یێ هەبت ڤالا بوو، و نێزیک بوو ئەو ئاشکەرا بکەت کو ئەو کورێ وێیە ئەگەر مە دلێ وێ موکم نەکربا، ڤێجا وێ صەبرکێشا و ئەو ئاشکەرا نەکر؛ دا ئەو ببتە ژ وان خودان باوەران یێن باوەر ژ سۆزا خودێ دکەن.

وێ نەزانی کانێ ئاڤ دێ رەحمێ ب بچویکێ وێ بەت و وی گەهینتە جهەکێ تەنا و رحەت، یان ژی پێلێن هار دێ وی د ناڤ خۆ دا نقۆ کەن، لەو پشتی وێ زارۆکێ خۆ ب ئاڤێ دا بەردای، وێ گۆتە کچا خۆ یا فاما: ل دویڤ وی هەرە کانێ دێ چ ب سەرێ وی ئێت؟

کچکێ فەرمانا دەیکا خۆ ب جهئینا و ل دویڤ وێ سندۆقێ چوو یا برایێ وێ یێ ساڤا تێدا، و ژ دویرڤە وێ زێرەڤانی لێ دکر، و د گەل چوو حەتا وێ دیتی سندۆق بەر ب قەسرا فیرعەونی ڤە چوو، ئەڤە چ بوو دەیکا وێ کری؟ وێ دڤیا بچویکێ خۆ ژ چاڤێن فیرعەونی و زەلامێن وی دویر بکەت، ئەڤە وێ ب دەستێن خۆ ئەو هنارتە قەسرا فیرعەونی؟

بەلێ قەدەرا خودێ تشتەکێ دی دڤیا.. پێلێن ئاڤێ سندۆق گەهاندە نک قەسرا فیرعەونی ئەوا دکەفتە بەر لێڤا ئاڤێ، ب چ رەنگ؟

دبێژن: ل وێ رۆژا دەیکا مووسای ئەو بەردایە د ئاڤێ دا، کچا فیرعەونی د گەل خدام و بەردەسکێن خۆ ل سەر لێڤا نیلی بوون، وان هند دیت سندۆقەکا بچویک د گەل پێلێن ئاڤێ یا ژۆردا دئێت، پاشی ئەو سندۆق

هێدی هێدی ب نک وان ڤە هات، تو دا بێژی ئێک ب دەست یێ وێ دئینت.. وان هندەک کەس هنارتنە سندۆقێ دا ژ ئاڤێ هەلینن و سەحکەنێ کانێ چ تێدایە.

**ل مالا فیرعەونی:**

قەدەرا خودێ د کەڤن دا وەسا یا حەزکری چی گاڤا فەساد و خرابکاری ژ حەددی دەرکەفت و زێدە بوو، ئەو ب خۆ (ڤایرۆسێ) نەمانا خۆ د ناڤ خۆ دا هەل دگرت، و ب خودان دکەت، پاشی پێ تێ دچت! چەند جاران مە دیتییە یان گوهـ لێ بوویە گاڤا ڕۆژا زالمەکی دئێت کورسیکا وی هەر ب وان دەستان دئێتە دەرنشیفکرن یێن سپێدە و ئێڤاران بۆ وی دهاتنە لێدان؟!

خودێ بەرێ مووسایی دا قەسرا فیرعەونی؛ دا ئەو ب خۆ وی ب خودان بکەت، ئەو مووسایێ سوباهی دووماهییا فیرعەونی دێ ل سەر دەستێ وی بت.. زەلامێن فیرعەونی سندۆق ژ ئاڤێ هەلاند.. دبێژن: کەسێ بستەیی نەکر سندۆقێ ڤەکەت، گۆتن: حەتا ئەم دبەینە نک خاتوینێ.

پشتی ئەو زڤڕینە قەسرێ وان سندۆق بر و چوونە نک ژنا فیرعەونی، خاتوینا قەسرێ یا مەزن[1]، و سوحبەتا خۆ بۆ ڤەگێڕا، وێ سندۆق ڤەکر دیت بچویکەکێ ساڤا و دێمگەش و جوان یێ تێدا، کەیفا وێ گەلەک ب ڤی بچویکی هات و رەحما وێ چوویێ، لەو دەمێ فیرعەون زڤڕییە مال و سوحبەتا بچویکی زانی، و بڕیار دای ئەڤ بچویکە بێتە کوشتن، ژنکا وی بەرەڤانی ژ بچویکی کر و گۆت: وی نەکوژن، بەلکی فایدێ مە تێدا بت، یان ئەم وی بۆ خۆ بکەینە کوڕ.. فیرعەونی داخوازا وێ بۆ ب جهئینا و ئەو

(١) د حەدیسێن دورست دا هاتییە کو ناڤێ وێ (ئاسیا) بوو، و د هندەک ریوایەتان دا هاتییە کو ناڤێ بابێ وێ (موزاحم) بوو.

زارۆک هێلا ساخ، و دەستویری دایێ کو ئەو وی د قەسرێ ڤە ب خودان بکەت.

## ڕامانا ناڤێ مووسایی:

پشتی ڤێ چەندێ وان ڤیا ناڤەکی بدانن سەر ڤی بچویکی، و ل دویڤ ریوایەتا تەروراتێ کچا فیرعەونی ناڤێ ڤی بچویکی کرە: مووسا، یان (مووشێ)، و بەلکی ئەو د بنیات دا پەیڤەکا قبطی یان عبری بت، و مەعنایا وێ -وەکی تەورات دبێژت- ئەوە یێ ژ ئاڤێ دئێتە هەلاندن[1]، و هندەک دبێژن: ئەو ژ دو پارچەیان پێک دئێت: موو یەعنی: ئاڤ، و شێ یەعنی: دار، ژ بەر کو ئەو د ئاڤێ دا ل نێزیکی بنا دارەکێ هاتەدیتن.

## زڤڕاندنا مووسایی بۆ نک دەیکا وی:

گاڤا بوویە دەمێ شیردانا بچویکی، بچویکی کرە گری، هندی خەلکێ مالا فیرعەونی هاتنێ کو ئەو شیرێ ژنکەکێ ل قەسرێ بخۆت، وی نەخوار! خودێ د قورئانێ دا دبێژت: مە ل سەر مووسایی حەرامکر ئەو شیرێ ژنکەکێ بخۆت حەتا ئەم وی بزڤڕینینە نک دەیکا وی..

خاتوین پێڤە مەحتل بوو، نەزانی دێ چ چارەی بۆ ڤی زارۆکی بینت، دووماهییێ وێ ژ هندەک خدامان خواست ئەو وی ببەن و بچنە ناڤ بازێڕی سەحکەنە ژنکەکێ شیری بدەتێ بەرانبەر کرێیەکا باش، بەلێ تشتێ غەریب ئەو بوو وی زارۆکی شیرێ چو ژنکا نەخوار، ل وی دەمی خویشکا مووسایی ب سەر وان خدامان هلبوو، وێ دزانی سوحبەتا ڤی زارۆکی چییە، لەو وێ گۆتە خدامان: ئەز مالەکێ نیشا هەوە بدەم کو ئەو وی باش ب خودان بکەن و شیری بدەنێ، و د گەل وی ب ڕەحم بن؟ وان گۆت: ئەرێ..

---

(١) بڕێنە: سفر الخروج ٢/١٠.

خویشکا مووسایی ئەو دانە دویڤ خۆ و برنە مال، گاڤا ئەو گەهشتینە مالا دەیکا مووسای و وان مووسا دایە ڤێ، ئێکسەر وی دەڤێ خۆ هاڤێتە پاخلێ و شیرێ وێ خوار، خدام زڤڕینە قەسرێ و مزگینی دا خاتوینێ کو وان ژنکەک دیت شیری بدەتە مووسایی، خاتوینێ گۆت: هەڕن بێژنێ بلا بێتە قەسرێ ل نک مە؛ دا هەر جار شیری بدەتە زارۆکێ مە..

دەیکا مووسایی ل بەر نەهات، وێ نەدڤیا د (جەووێ ئێشەوی) یێ مالێن مەزن دا بژیت، وێ گۆتە خدامان: ئەز ژنەکا خودان مال و عەیالم، و ئەز نەشێم مالا خۆ بهێلم، ئەگەر هەوە بڤێت ئەز ل مالا خۆ دێ زارۆکێ هەوە بۆ هەوە ب خودان کەم.

دەمێ وان گۆتنا ژنکا عبرانی گەهاندییە ژنا فیرعەونی، ژنا فیرعەونی ل بەر هات.. و ب ڤی ڕەنگی خودێ مووسا زڤڕاندە نک دەیکا وی؛ دا ئەو بزانت کو خودێ سۆزا خۆ هەر ب جهـ دئینت.

مووسا ب شیرێ دەیکا خۆ یا خودان باوەر هاتە ب خودانکرن، و هەر هەیام هەیام ژنا فیرعەونی ئەو دئینا نک خۆ، حەتا مووسا فامابووی، پشتی ئەو هاتییە شیرڤەکرن، خدامان ئەو زڤڕاندە قەسرێ ل نک (ئاسیایێ) ئەوا ب ڕەنگەکێ نازک و جوان ئەو ب خودانکری، حەتا بوویە نیڤ زەلام!

**گونەها مووسایی:**

مووسا ل مالا فیرعەونی هاتە ب خودانکرن حەتا مەزنبووی و بوویە زەلام، و ئەگەر پسیار بێتەکرن: ئەرێ ل وی دەمی خەلکی دزانی کو مووسا مرۆڤەکێ ئسرائیلییە یان نە؟ دێ بێژین: چو بەرسڤ ل سەر ڤێ پسیارێ نە د قورئانێ و نە د حەدیسان دا نەهاتینە.. و هەر چاوا بت مووسا ل مالا فیرعەونی مەزنبوو حەتا بوویە زەلامەکێ تمام، و مووسا ل ڤی دەمی د ناڤ خەلکی هەمییێ دا ب زانین و تێگەهشتن و جامێرییێ هاتە ناسین..

ڕۆژەکێ ل دانێ نیڤرۆ دەمێ حەتاڤ دشاریێت و کۆلان ژ مرۆڤان ڤالا دبن، مووسا ب دزی ڤە هاتە ناڤ باژێڕی، ژ کیڤە دهات؟ نزا.. بەلکی ژ قەسرا فیرعەونی ئەوا دکەفتە بەر پەڕێ باژێڕی، ئەو هات و وی دیت هەڤڕکییا دو زەلامانە: ئێک ژ وان ژ مللەتێ مووسای بوو، ژ ئسرائیلییان، و یێ دی قبطی بوو، ژ مللەتێ فیرعەونی، ئەوێ قبطی دڤیا تەعداییێ ل یێ ئسرائیلی بکەت، لەو زەلامێ ئسرائیلی داخوازا هاریکارییێ ژ مووسایی کر دژی نەیارێ خۆ..

ل ڤێرێ د ناڤبەرا دو کڤانان دا دێ بێژین: ئەرێ بۆچی زەلامێ ئسرائیلی هەوارێن خۆ گەهاندنە مووسایی؟

ئەگەر هنگی مووسا هێشتا ل مالا فیرعەونی بت چاوا زەلامێ ئسرائیلی دێ داخوازا هاریکارییێ ژێ کەت؟ یان تو بێژی: بەرەڤانییا مووسایی ژ ئسرائیلییان -خالێن وی یێن شیری، ئەگەر هنگی وی نەزانیبت ژی کو ئەو ب خۆ ئسرائیلییە- تشتەکێ هندێ بەلاڤ بت حەتا زەلامەکێ ئسرائیلی ل سەر جادەیەکێ هەوارێن خۆ بگەهینتێ؟ بەلکی!

پشتی زەلامێ ئسرائیلی هەوارێن خۆ گەهاندینە مووسایی، بێنا مووسایی ژ ڤێ دیاردا هەر ڕۆژ گەلەک جاران ڕوی ددەت تەنگ بوو، بۆچی مصری ب ڤی ڕەنگی تەعداییێ ل ئسرائیلییان دکەن؟ مووسایی کولمەک ل زەلامێ قبطی دا، و ژ بەر هێزا وی یا دژوار ئەو زەلام د جهـ دا مر، و هەر چەندە ئەو زەلامێ مصری مرۆڤەکێ کافر ژی بوو، و مەخسەدا مووسایی ب ڤێ کولمێ ئەو نەبوو وی بکوژت، بەلێ د گەل هندێ ژی دەمێ مووسایی ئەو کوشتی گۆت: ئەڤ کارە ژ پالدانا شەیطانی بوو، ئەوی کەربێن من ڤەکرن حەتا من کولم دانایێ و ئەو مری، هندی شەیطانە بۆ عەیالێ ئادەمی دوژمنە، وان ژ ڕێکا ڕاست لاددەت، و نەیارەتییا وی بۆ وان یا ئاشکەرایە.

مووسای گۆت: خودایێ من، من زۆرداری ل نەفسا خۆ کر ب کوشتنا وێ نەفسا تە فەرمان ب کوشتنا وێ ل من نەکری ڤێجا تو وێ گونەهێ بۆ من ژێ ببە. خودایێ من، ژ بەر وێ قەنجییا تە د گەل من کری ب وەرگرتنا تەوبێ و گونەهژێبرنێ و قەنجییێن مەزن، ئێدی ئەز بۆ کەسێ نابمە پشتەڤانێ گونەهـ و تاوانا وی.

سوحبەتا کوشتنا زەلامێ قبطی ل مصرێ بەلاڤبوو، کەسێ نەزانی کێ ئەو کوشتییە؛ چونکی ل وی دەمی ژ مووسایی و وان هەردو زەلامان پێڤەتر کەس ل وێرێ نەبوو، ئێک هاتە کوشتن و ئێک ما، یەعنی: شاهدەک ل سەر گونەها وی هەبوو، لەو دلێ مووسایی ب ترس کەفت.

زانایێ ناڤدار (ئبن کەثیر) دبێژت: ((فیرعەونی هنگی نەدزانی مووسا ژ بەنی ئسرائیلییانە بەلێ مووسایی ب خۆ ئەڤ ڕاستییە دزانی، لەو ترسا مووسایی ئەو بوو فیرعەون و زەلامێن وی ب ڤی کارێ وی بحەسییێن و تەحقیقێ پێ بکەن و بزانن کو مووسا ژ ئسرائیلییانە، ڤێجا ئەو نەخۆشییێ بگەهیننە وی..)).

لەو مووسا ل باژێڕی ب ترس کەفت و گوهێ وی ما ل خەلکی کانێ دێ چ بەحسێ وی زەلامێ کوشتی کەن، ڕۆژا د دویڤ دا دیسا مووسا هاتە باژێڕی و وی دیت هەڤالێ وی یێ دوهی یێ شەڕێ قبطییەکێ دی دکەت، و جارەکا دی یێ هاریکارییێ ژ وی دخوازت، مووسا ب نک ڤە چوو و لێ خوڕی و گۆتێ: هندی تویی تو مرۆڤەکێ زێدە سەرداچوویی، و بەرزەبییا تە یا ئاشکەرایە.

پاشی دەمێ مووسایی ڤیای دربەکی ل زەلامێ قبطی بدەت، ئەوێ ئسرائیلی هزرکر مووسای دڤێت دربەکی ل وی بدەت، لەو وی گۆتێ: ئەی مووسا! ما تە دڤێت من ژی بکوژی وەکی دوهی تە زەلامەک کوشتی؟

ب ڕاستی تە دڤێت د عەردی دا ببیە زڕتەکەکێ کوتەککار، و تە نەڤێت تو ژ وان بی یێن چاکییێ د ناڤبەرا خەلکی دا دکەن!

گاڤا زەلامێ قبطی ئەڤ گۆتنە ژ یێ ئسرائیلی گوهـ لێ بووی، بازدا دا ڤێ زانینا نوی ب دەست کەفتی زوی بگەهینتە فیرعەونی: ئەی فیرعەونێ مەزن! من زانی کێ دوهی ئەو زەلامێ مە کوشتییە.. مووسا، ئەوێ تە د مالا خۆ دا ب خودانکری دوهی سەرا ئسرائیلییەکی زەلامەکێ مە یێ کوشتی، و نێزیکبوو ئەڤرۆ ئەو من ژی سەرا ئسرائیلییەکی بکوژت.

ئەڤ خەبەرە ل دلێ فیرعەونی نەخۆش هات، لەو د گاڤێ دا وی کۆنگرێ خۆ گرێدا و بڕیار دا مووسا بێتە کوشتن؛ دا چو کەسێن دی ب ڤی ڕەنگی بستە نەبن، بەلێ خودێ مرۆڤەک هەر ژ جڤاتا فیرعەونی بۆ مووسای (موسەخخەر) کر، وی ب لەز خۆ ب مووسایی ڕا گەهاند و گۆتێ: ئەی مووسا، هندی مەزنێن مللەتێ فیرعەونینە دان و ستاندنێ یێن دکەن دا تە بکوژن، ڤێجا تو ژ ڤی باژێری دەرکەڤە، هندی ئەزم ئەز بۆ تە ژ شیرەتکارانم و دلێ من یێ ب تەڤە. موسایی شیرەتا وی ب جهئینا، بەلێ ئەو کیڤە بچت؟

مووسا ب ترس ڤە ژ باژێرێ فیرعەونی دەرکەفت.. گوهێ وی لێ بوو هندەک وی بگرن، و وی دوعا ژ خودێ کر کو ئەو وی ژ مللەتێ زۆردار ڕزگار بکەت.

**مووسا ل باژێرێ مەدیەن:**

مووسا ژ مصرێ دەرکەفت و ب لایێ ڕۆژهەلاتێ ڤە چوو، ژ دەشتا (سینائێ) دەرباس بوو، و گەهشتە ژێرییا وەلاتێ شامێ، ل نێزیکی باژێرێ مەدیەنێ، ئەو باژێرێ بەری هنگی ب نێزیکی سێسەد چارسەد سالان خودێ پێغەمبەرێ خۆ شوعەیب بۆ هنارتی..

دەمێ مووسایی قەستا مەدیەنێ کری، و ژ بن دەسهەلاتا فیرعەونی دەرکەفتی وی گۆت: بەلکی خودایێ من بەرێ من بدەتە چێترین رێکێ، و گاڤا ئەو گەهشتییە سەر ئاڤا مەدیەنێ وی کۆمەکا مرۆڤان ل وێرێ دیت وان پەزێ خۆ ئاف ددا، و ژ وان وێڤەتر وی دو ژنک دیتن وان خۆ ژ خەلکی ڤەدەر کربوو، و پەزێ خۆ ئاف نەددا؛ چونکی ئەو دبێ هێز بوون و وان نەدڤیا ململانێ د گەل زەلامان بکەن، و بەرێ وان لێ بوو حەتا پەزێ خەلکی خلاس ببت، دا پاشی ئەو ژی پەزێ خۆ ئاف بدەن، ڤێجا دەمێ مووسایی ئەو ب وی رەنگی دیتین دلێ وی ما ب وان ڤە، و گۆتێ: هەوە خێرە؟ وان گۆت: ئەم ململانێ د گەل زەلامان ناکەین، و حەتا خەلک ژ ئاڤدانێ خلاس نەبت ئەم نەشێین پەزێ خۆ ئاف دەین، و بابێ مە پیرەمێرەکێ ب ناف سال ڤەچووییە، ئەو نەشێت پەزی ئاف بدەت؛ چونکی ئەو یێ مەزن و بێچارەیە.

مووسایی ژ ڤی کارێ وان زانی ئەو ژ بنەمالەکا پاقژ و بژوینن، لەو وی پەزێ وان بۆ ئاڤدا، دبێژن: حەلانەکێ مەزن هەبوو کۆمەکا زەلامان ئەو رادکر ددانا سەر دەرێ بیرێ، گاڤا شڤانان پەزێ خۆ ئاف ددا وان ئەو حەلان ددانا سەر دەرێ بیرێ، ئەو هەردو کچک دا چن ئەو ئاڤا ژ بەر وان مای دەنە پەزێ خۆ؛ چونکی ئەو نەدشیان حەلانی ژ سەر دەرێ بیرێ راکەن، گاڤا مووسایی پسیارا وان کری: هوین بۆچی ل ڤێرێنە؟ وان ژ پاقژییا خۆ ڤیا مەسەلێ بۆ وی روهن بکەن: ئەی زەلام! ئەم نە ئەوین یێن شۆلێ زەلامان بکەین، بەلێ مەجبوورییە، مە کەسێ خۆ نینە و بابێ مە پیرەمێرەکێ ب ناف سال ڤە چووییە.

گاڤا مووسایی چیرۆکا وان زانی، دیت یا فەرە ل سەر وی ئەو هاریکارییا ڤان هەردو کچکان بکەت، لەو ئەو ب نک بیرێ ڤە چوو، و وی ب تنێ ئەو حەلانێ مەزن راکر و پەزێ وان کچکان ئاڤدا، پاشی چوو بەر

سیبەرا دارەکێ و گۆت: خودایێ من، هندی ئەزم هەر باشییەکا تو بگەهینییە من هەر چ بت ئەز یێ پێتڤیمە.

## ل مالا پیرەمێری:

دبێژن: کچکەکێ ژ هەر دویان گوهـ ل دەنگێ مووسای بوو دەمێ وی دوعا بۆ خۆ ژ خودایێ خۆ کری و گۆتی: ئەزێ پێتڤیمە، لەو وێ زانی ئەڤ مرۆڤە کەسەکێ غەریبە و نە خەلکێ ڤی جهییە، گاڤا زڤڕینە مال، بابێ وان ژ هاتنا وان یا زوی عەجێبگرتی بوو، وان چیرۆکا خۆ د گەل وی زەلامێ بیانی بۆ بابێ خۆ ڤەگێڕا، گاڤا پیرەمێری ب سوحبەتا وان زانی، گۆتە کچەکا خۆ: هەرە بێژێ بلا بێتە مالا مە؛ دا ئەم ژی هاریکارییا وی بکەین ژ بەر وێ هاریکارییا وی بۆ هەوە کری.

ئێک ژ هەردو کچێن وی چوو، و ب شەرم ڤە ب نک مووسایی ڤە چوو، و گۆتێ: بابێ من یێ داخوازا تە دکەت دا کرێیا ئاڤدانا تە بۆ پەزێ مە بدەتە تە.

مووسا د گەل وێ چوو مالا وان، و دبێژن: مووسای؛ دا کو سومعەتا وێ بپارێزت، گۆتێ: ئەز دێ بەری تە چم، گاڤا تە دیت من ڕێکا خۆ خەلەت کر بەرکەکی ب وی لایی دا بهاڤێژە یێ مالا هەوە لێ، دا ئەز ڕێکا خۆ دورست بکەم، هەر چاوا بت مووسا گەهشتە مالا پیرەمێری، و دەمێ ئەو هاتییە نک بابێ پیرەمێر، و وی چیرۆکا خۆ د گەل فیرعەونی و مللەتێ وی بۆ ڤەگێڕای، بابێ کچکێ گۆتە وی: نەترسە تو ژ فیرعەونی و مللەتێ وی یێ زۆردار ڕزگار بووی، وان چو دەسهەلات ل سەر عەردێ مە نینە، و دەستێ وان ناگەهتە تە.

ل ڤێرێ مە دڤێت بێژین: هندەک کەس هەنە هزر دکەن کو ئەڤ پیرەمێرە شوعەیب پێغەمبەر بوو، بەلێ -وەکی مە د سەرهاتییا شوعەیبی ژی دا

ئاشکەرا کری- شوعەیب ل دەمەکێ نێزیکی دەمێ لووطی هاتبوو هنارتن، و د ناڤبەرا لووط و مووسایی دا نێزیکی چارسەد سالان هەنە، لەو تشتەکێ بەرعەقل نینە ئەڤ پیرەمێرە شوعەیب بت[1].

## مووسا و خزمایینیا پیرەمێری:

مووسا هەیامەکێ ب مێڤانداری ل مالا پیرەمێری ما، بەلێ مووسایی ژی دزانی و خەلکێ مالێ ژی، کو مانا وی ب ڤی ڕەنگی د مالێ دا تشتەکێ بەروەختە، و چونکی هەردویان پێتڤی ب ئێک و دو هەبوو: مووسایی ب مالێ؛ چونکی ئەو یێ بێ مالە، و مالێ ب مووسایی؛ چونکی ئەو یا بێ سەمیانە، ئێک ژ خەلکێ مالێ کو کچەکا پیرەمێری بوو گۆتە بابێ خۆ: بابۆ، تو ڤی زەلامی بۆ خۆ ب کرێ بگرە؛ دا شڤانییا پەزێ تە بکەت؛ چونکی شڤانێ ژ هەمییان چێتر تو بگری ئەوە یێ ل سەر پاراستنا پەزێ تە یێ ب هێز بت، و یێ ئەمین و دەسپاک بت؛ دا تو ژ خیانەتا وی یێ پشتڕاست بی.

ژ (عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی) دئێتە ڤەگوهاستن، دبێژت: هنگی بابێ وێ گۆتێ: تو چ دزانی کو مووسا یێ ب هێز و دەسپاکە؟ وێ گۆت: یێ ب هێزە چونکی ڕۆژا وی پەزێ مە ئاڤدای، ئەو شیا ب تنێ وی حەلانی ڕاکەت یێ نەهـ دەهـ زەلام دئێنێ حەتا دشێن ڕاکەن، و ئەو یێ ئەمینە چونکی ڕۆژا ئەز چوویم من ئەو داخوازکرییە مالا مە، وی گۆتە من: ئەز دێ بەرا تە چم، و هەر گاڤا من ڕێکا خۆ خەلەت کر بەرکەکی بهاڤێژە لایێ دورست دا

---

(١) تەورات دبێژت: ئەڤ پیرەمێرە کاهنێ مەدیەنێ (مدیانێ) بوو، و ناڤێ وی رەعوئیل بوو. (سفر الخروج ٢ / ١٨)، و ل جهەکێ دی دبێژت: ناڤێ وی (یەثروون) بوو (سفر الخروج ٣ / ١)! و ژ هندەک صەحابی و تابعییان دئێتە ڤەگوهاستن کو ئەڤ پیرەمێرە ژ بنەمالا شوعەیبی بوو، وەکی (ئبن کەثیر) ڤەدگوهێزت.

ئەز لێ بچم. گاڤا پیرەمێری ئەڤ گۆتنا کچا خۆ گوهـ لێ بووی، مووسا پتر د چاڤێن وی دا مــەزن بوو، بەلێ چونکی وی دزانی مانا جحێلەکێ زوگورد د مالا وی دا، و ئەو خودانێ دو کچێن ل شوییا، تشتەکێ نە یێ دورستە وی ڤیا (شەرعییەتێ) بدەتە مانا مووسایی ل مالا خۆ، لەو وی گۆتێ: من دڤێت ئێک ژ ڤان هەردو کچێن خۆ بدەمە تە، بەرانبەر هندێ کو تو هەشت سالان شڤانییا پەزێ من بکەی، ژ خۆ ئەگەر تە کرنە دەهـ سال ئەو قەنجییەکە ژ نک تە، و من نەڤێت ل سەر تە ب زەحمەت بێخم و بکەمە دەهـ سال، و ئەگەر خودێ حەز بکەت تو د وەفاداری و هەڤالینییێ دا دێ من ژ چاکان بینی.

مووسا ل بەر هات لەو گۆتێ: ئەڤ عەقدا هە یا تە گۆتی د ناڤبەرا من و تە دایە، هەچی دەمێ ئەز پێک بینم ژ هەردو دەمان (چ هەشت سال بن چ دەهـ) ئەو من حەقێ تە ب دورستی پێک ئینا، و تشتەکێ زێدەتر ژ من نائێتە خواستن، و خودێ ل سەر گۆتنا ئەم دبێژین وەکیلە، ئەو مە دبینت و دزانت کانێ ئەم ل سەر چ پێک هاتینە.

ب ڤی ڕەنگی مووسای ئێک ژ هەردو کچێن وی بۆ خۆ هلبژارت[1] و مووسا بۆ زاڤایێ وی، و دەهـ سالان شڤانییا پەزێ وی کر، و پشتی عەقدا وی د گەل خەزویرێ وی ب دووماهی هاتی وی ڤیا بزڤڕیتە وەلاتێ خۆ، و دبێژن: هنگی ژییێ مووسایی گەهشتبوو چل سالییێ.

**هلبژارتنا مووسایی بۆ پێغەمبەرینییێ:**

دەمێ پێغەمبەرێ خودێ مووسای -سلاڤ لێ بن- هەر دەهـ سالێن شڤانییێ بۆ خەزویرێ خۆ پێک ئینایین، و ئەو ب عەیال ڤە زڤڕییە مصرێ

(١) تەورات دبێژت: ناڤێ وێ کچکێ یا مووسای بۆ خۆ هلبژارتی (صەففوورا) بوو. (سفر الخروج ٢ / ٢١).

مەزنترین سەرهاتی د ژینا خۆ دا مووسای دیت: سەرهاتییا هلبژارتنا وی بۆ پێغەمبەرینییێ ب ڕەنگەکێ ئێکسەر ژ لایێ خودێ ڤە.

دەمێ مووسا گەهشتییە دەڤەرا (سینائێ) و نێزیکی چیایێ طووری بووی، شەڤێ ب سەر عەردی دا گرتبوو، دنیا سڕ و سەقەم بوو، مووسا و عەیالێ خۆ ژ چیایی دەرباس بوونە لایێ ڕۆژئاڤایێ، و چونکی مووسا ب ڕێکێ یێ شارەزا نەبوو ڕێ ل وی بەرزە بوو، و وی نەزانی دێ ب کیژ لایی دا چت، ل سەر ملێ خۆ یێ ڕاستێ زڤڕی بەرێ وی ب چیایی کەفت، ئاگرەک هاتە بەر چاڤان، مووسایی گۆتە بچویکێن خۆ: کانێ ڕاوەستن ئەزێ ئاگرەکی ژ لایێ طووری ڤە دبینم؛ بەلکی ئەز خەبەرەکی بۆ هەوە بینم، یان بەلکی ئەز هندەک ئاگری بۆ هەوە بینم دا هوین خۆ پێ گەرم بکەن.

دەمێ مووسا ب نک ئاگری ڤە هاتی وی دیت ئاگر یێ ژ دارەکێ بلند دبت، ل وی گڤاندێ دکەفتە ڕۆژئاڤایا چیایی ل هنداڤی نهالا (طووایێ)، ل دەستپێکێ وی هزرکر ئاگر یێ بەربوویە دارەکێ، ب نک ڤە چوو، چەند گاڤەکان نێزیک بوو، سەهمێ سەرێ وی گرت..

ئەڤە چیە؟

هەر وەکی ڕۆناهییە نە ئاگرە؟! ئەگەر نە پا بۆچی دار ناسوژت؟ چەند ئاگر ژێ بلند دبت کەسکاتییا دارێ یا زێدەتر لێ دئێت؟ ئەڤە چیە؟

گاڤا مووسا گەهشتییێ، خودێ ب خۆ -ب هەمی مەزنییا خۆ ڤە- گازی وی کر: ((ئەی مووسا، هندی ئەزم ئەز خودێ مە، خودایێ هەمی چێکرییان..)) قەدرگرتنەکا مەزن بوو، نە ب تنێ بۆ مووسایی، بەلکی بۆ نفشێ مرۆڤی هەمییێ، خودێ ژ بانێن بلند بێتە کەرەمێ و عەبدەکێ خۆ باخێڤت، نە کارەکێ بچویکە.

((ئەی مووسا ئەز خودایێ تەمە، ڤێجا بۆ خۆ ئامادەکرن بۆ ئاخافتنا د گەل خودایێ خۆ، تو خۆ پێخواس بکە و پێشڤە وەرە، تو یێ ل جهەکێ پیرۆز.. ئەی مووسا، من تو بۆ پەیاما خۆ یێ هلبژارتی، ڤێجا تو گوهـ بدە وی تشتێ بۆ تە ب وەحی ژ نک من دئێت: هندی ئەزم ئەز ئەو خودامە یێ ژ من پێڤەتر ب دورستی پەرستن بۆ کەسێ دی نائێتەکرن، چو هەڤپشک من نینن، ڤێجا تو پەرستنا من ب تنێ بکە، و تو نڤێژێ بکە و بەحسێ من ب تنێ تێدا بکە. هندی ئەو دەمە یێ مرۆڤ پشتی مرنێ تێدا ڕادبن هەر دێ ئێت، نێزیکە ئەز وی دەمی ژ خۆ ژی ڤەشێرم، ڤێجا چاوا خەلک دێ زانن؛ دا هەر نەفسەک ب وی کارێ د دنیایێ دا کری ژ باشی و خرابییان بێتە جزادان. ڤێجا -ئەی مووسا- بلا ئەو کەس تە ژ باوەری ئینانا ب ڤی دەمی پاشدا نەبەت یێ باوەری پێ نەئینای، و دویکەفتنا دلچوونێن خۆ کری، و درەو ب قیامەتێ کری، ئەگەر تو دێ تێچی..)).

پاشی بەری خودێ (تەکلیفا مەزن) ل وی بکەت، و بێژتێ: هەرە قەستا فیرعەونی بکە، و دا ئەو بۆ وی بەرچاڤ بکەت کو چو تشت ل بەر وی ئاسێ نابن و هەر تشتەکێ وی ڤیا ئەو وی دکەت بلا چەند یێ غەریب ژی بت، خودێ گۆتێ: ((ئەو چییە د دەستێ تە یێ ڕاستێ دا ئەی مووسا؟)).

مووسایی گۆت: ئەو گۆپالێ منە، دەمێ ئەز ب ڕێڤە دچم ئەز وی ددەمە بەر خۆ، و ئەز بەلگان بۆ پەزێ خۆ پێ دوەرینم؛ دا بچەرن، و هندەک مفایێن دی ژی بۆ من تێدا هەنە.

خودێ گۆتە مووسای: ((تو گۆپالێ خۆ بهاڤێژە)).

ئینا مووسایی ئەو هاڤێتە عەردی، و د گاڤێ دا ئەو بوو مار و ب ڕێڤە چوو.. مووسا ژ ڤێ چەندێ عەجێبگرتی بوو، و ترسەکا مەزن د دلێ وی دا پەیدا بوو، لەو پاشپاشکی ئەو زڤڕی و خۆ ژ وی ماری دویرکر و ڤیا

برەڤت.. خودێ گۆتێ: ((وی ماری بگرە، و ژێ نەترسە، ئەم دێ جارەکا دی وی کەینە گۆپال، و تو دەستێ خۆ بکە د بن چەنگێ خۆ ڤە ئەو دێ دەرکەڤت سپی وەکی بەفرێ بێی چو نەخۆشی لێ بن؛ دا ئەو بۆ تە ببتە نیشانەکا دی. مە ئەو چەندە کر؛ دا ئەم ژ وان ئایەتێن خۆ یێن مەزن نیشا تە بدەین یێن دبنە نیشان ل سەر شیان و دەسهەلاتا مە یا مەزن، و ڕاستییا پێغەمبەرینییا تە)).

پشتی خودێ ئەڤ هەردو موعجزە نیشا پێغەمبەرێ خۆ مووسایی داین گۆتێ: ((ئەی مووسا، هەرە نک فیرعەونی؛ چونکی ئەو یێ ژ پێ خۆ دەرکەفتی و بێ ئەمرییا خودایێ خۆ یا کری، هەرە بەرێ وی بدە تەوحید و پەرستنا خودێ)).

مووسایی گۆت: خودایێ من، من مرۆڤەک ژ مللەتێ فیرعەونی یێ کوشتی، و ئەز دترسم ئەو ژی من پێش وی ڤە بکوژن، و برایێ من هاروون ژ من ئەزمان ڕەهوانترە، ڤێجا تو وی ژی د گەل من بهنێرە دا ئەو من ڕاست دەربێخت، و دا ئەو پێش من ڤە وی تشتی بێژت یێ من دڤێت بۆ وان ئاشکەرا بکەم، هندی ئەزم ئەز دترسم ئەو من درەوین دەربێخن دەمێ ئەز دبێژمێ: ئەز پێغەمبەرەکم بۆ هەوە هاتیمە هنارتن. خودایێ من، تو سنگێ من بۆ من فرەهـ بکە، و کارێ من ل بەر من ب ساناهی بێخە، و تو ئەزمانێ من ب گۆتنا رەهوان بەردە؛ دا ئەو د گۆتنا من بگەهن.

خودێ گۆتێ: ((ئەم دێ داخوازا تە ب جهـ ئینین، و دێ تە ب برایێ تە ب هێز ئێخین، و دێ هێجەتەکێ ل سەر فیرعەونی و مللەتێ وی دەینە هەوە ڤێجا ئەو نەشێن چو خرابییێ بگەهیننە هەوە. هوین هەردو -ئەی مووسا و هاروون- و هەچییێ باوەری ب هەوە ئینای دێ یێن سەرکەفتی بن ل سەر فیرعەونی و مللەتێ وی؛ ژ بەر ئایەتێن مە و ئەو حەقییا د گەل هەوە دا)).

ژ ڤێ دان و ستاندنێ دو مەسەلە بۆ مە ئاشکەرا دبن:

**یا ئێکێ:** مووسا پیپچەکێ د ئاخفتنا خۆ دا ڤەدما، و ئەزمانێ وی یێ رەهوان نەبوو، و د ئەگەرا ڤێ چەندێ دا دبێژن: دەمێ مووسا هێشتا یێ ساڤا ل قەسرا فیرعەونی، ژنا فیرعەونی یاری بۆ دکرن و ئەو دهلاڤێت، فیرعەون ب رەخ وێ ڤە بوو، ئینا وێ مووسا کرە د کۆشێ دا، مووسای ریهێن وی کێشان، فیرعەون عەصەبی بوو، و گۆتە هندەک زێرەڤانێن خۆ: وەرن ڤی بچویکی بکوژن، ژنا فیرعەونی مەهدەر بۆ مووسایی کر و گۆت: ئەو یێ بچویکە قەسپێ و پەلێ ژێک جودا ناکت. فیرعەونی گۆت: باشە ئەم دێ وی جەرببینین، و گاڤا وان پەلەک و قەسپەک داناینە بەر مووسایی، وی دەست دا پەلێ و کرە د دەڤێ خۆ دا. ژ بەر ڤێ چەندێ ئەزمانێ وی گران بوو.

**یا دووێ:** بەری مووسا ژ مصرێ برەڤت دزانی وی برایەک هەبوو، و ناڤێ وی هاروون بوو، لەو وی داخواز ژ خودێ کر کو برایێ وی ژی د گەل وی بکەتە پێغەمبەر، و خودێ داخوازا وی ب جهئینا و وەحی بۆ برایێ وی ژی هنارت.

**مووسا ل کۆچکا فیرعەونی:**

پشتی مووسا ژ چیایێ طووری زڤرییە ڤە، ئەو د گەل عەیالێ خۆ زڤری مصرێ، ب چ رەنگ؟ و گاڤا گەهشتییە مصرێ کیڤە چوو؟

قورئانێ پەردە ژ سەر ڤێ ئێکێ رانەکرییە.. دبت ئەو زڤرییتە مالا خۆ، ل نک برایێ خۆ هاروونی؛ دا سوحبەتا قاصدییا خۆ و وی بۆ نک فیرعەونی بۆ وی ڤەگێرت.

قورئان ئێکسەر بۆ مە بەحسێ مووسا و هاروونی دکەت دەمێ ئەو ل کۆچکا فیرعەونی ئامادە بووین.. کۆچک یا تژیبوو ژ مەزن و کەنکەنێن

مصرێ، هەڤالێن فیرعەونی یێن نێزیک، و ل سەرێ دیوانێ فیرعەون ل سەر عەرشێ خۆ یێ مەزن.. یێ بچویک یێ ڕوینشتیبوو، یێ مەزن د چاڤێن خەلکی دا، و یێ بچویک د چاڤێن مووسا و هاروونی دا، فیرعەون یێ ڕوینشتیبوو و (بویکێن لاستیکێ) ب سەرۆکاتییا (هامانێ سەرۆک وەزیر) هەمی د بن وی دا دڕوینشتیبوون، پشتی مووسا و هاروون ب زۆر کەفتین ئێکسەر دان و ستاندنێ د ناڤبەرا هەردو لایان دا دەست پێ کر، و سوورەتا (الشعراء) وێ دان و ستاندنێ ب ڤی ڕەنگی بۆ مە ڤەدگوهێزت:

مووسا و هاروونی گۆتە فیرعەونی: هندی ئەمین ئەم ژ نک خودایێ هەمی چێکرییان ڤە بۆ تە و مللەتێ تە یێن هاتینە هنارتن: کو تو ئیسرائیلییان بەردە؛ دا ئەو د گەل مە بچن.

ئەڤ کارە ل بەر فیرعەونی یێ ب ساناهی نەبوو، ئەو ئسرائیلییان بەردەت دا ئەو د گەل مووسا و هاروونی بچن، ئەڤە کارەکێ ب ساناهی نینە، ئەگەر ئەو چوون پا کی دێ خولامینییا قبطییان کەت؟ پشتی هنگی فیرعەون ئەوە یێ دبێژتە خەلکی: ئەزم خودایێ هەوە یێ مەزنتر، ڤێجا چاوا ئەڤرۆ مووسا بێت و گومانێ بۆ خەلکی د ڤێ مەسەلا مەزن دا چێ بکەت؟ و مووسا کییە؟ ئەوە یێ فیرعەونی ب خۆ د مالا خۆ دا ب خودانکری!

فیرعەونی ڤیا بیرا مووسای ل ڤێ چەندێ بینتەڤە؛ دا وی کێم بکەت، لەو وی ب منەت ڤە گۆتە مووسایی: ئەرێ ما مە تو د مالا خۆ دا ب زارۆکینی ب خودان نەکری، و تو چەند سالەکان ژ ژیێ خۆ د بن چاڤدێرییا مە دا نەبووی، و تە ب کوشتنا زەلامەکی ژ مللەتێ من تاوانەک کر دەمێ تە دریەک لێ دای، و تو ژ وان بووی یێن قەنجییا من ژ بیرکری و کوفر ب خودانییا من کری؟[1]

(١) مەعنا ئەڤ فیرعەونە هەر ئەو بوو یێ مووسا د مالا وی دا هاتییە ب خودانکرن.

مووسایی بەرسڤا فیرعەونی دا و گۆت: من ئەو کر یا تە گۆتی بەری خودێ وەحییێ بۆ من بهنێرت، و من بکەتە پێغەمبەر، ڤێجا ئەز ب ڕەڤین ژ مالا هەوە دەرکەفتم و چوومە مەدیەنێ، دەمێ ئەز ژ هەوە ترسیایم کو هوین پێش وی کاری ڤە یێ من بێ دەستی کری من بکوژن، ئینا خودایێ من ژ قەنجییا خۆ پێغەمبەرینی و زانین دا من، و ئەز کرمە ژ پێغەمبەران. و ما تو وێ خودانکرنێ یا ل مالا تە ل سەر من دکەیە منەت و تە ئسرائیلی بۆ خۆ یێن کرینە بەنی تو کوڕێن وان دکوژی و ژنێن وان زێندی دهێلی؟

فیرعەونی گۆتە مووسایی: و خودایێ چێکرییان یێ تو دبێژی تو پێغەمبەرێ وییی کییە؟

مووسایی گۆت: ئەو خودان و ڕێڤەبەرێ عەسمانان و عەردی و هەر تشتەکێ د ناڤبەرێ دایە، ئەگەر هوین ب وێ چەندێ دخودان باوەرن، باوەرییێ بینن.

فیرعەونی -دا حەماسا خەلکێ دیوانێ بئازرینت- گۆتە وان مەزنێن مللەتێ خۆ یێن ل دۆر وی: ئەرێ هەوە گوهـ ل گۆتنا مووسایی یا عەجێب نینە؟ ئەو یێ دبێژت: کو خودایەکێ دی هەیە ژ بلی من!

مووسایی گۆت: ئەو خودایێ ئەز بەرێ هەوە ددەمێ ئەوە یێ هوین و بابێن هەوە یێن ئێکێ ئافراندین، ڤێجا چاوا هوین پەرستنا چێکرییەکێ وەکی خۆ دکەن، و بابێن وی ژی وەکی یێن هەوە یێن مرین؟

فیرعەونی دا کەربێن خەلکێ دیوانا خۆ ڤەکەت و مووسایی درەوین دەربێخت گۆت: هندی پێغەمبەرێ هەوەیە ئەوێ بۆ هەوە هاتییە هنارتن یێ دینە، گۆتنەکا کەس باوەر نەکەت دبێژت!

مووسایی گۆت: ئەوە خودایێ ڕۆژهەلاتێ و ڕۆژئاڤایێ و هەر تشتەکێ د ناڤبەرێ دا هەی ژ ڕۆناهی و تارییێ، و ئەڤە هندێ فەر دکەت هوین

باوەرییێ ب وی ب تنێ بینن ئەگەر هوین دخودان عەقل و تێگەهشتن بن! هنگی فیرعەونی ب گەفکرن ڤە گۆتە مووسایی: ئەگەر تو خودایەکێ دی ژ بلی من بۆ خۆ بدانی سویند بت ئەز دێ تە کەمە د گەل وان یێن من گرتین.

مووسایی گۆت: ئەرێ تو دێ من گری، خۆ ئەگەر ئەز دەلیلەکێ ئاشکەرا ژی بۆ تە بینم ڕاستییا گۆتنا من ئاشکەرا بکەت؟

فیرعەونی گۆت: پا کا دێ وی دەلیلی بینە، ئەگەر تو د گۆتنا خۆ دا ژ ڕاستگۆیانی.

ئینا مووسایی گۆپالێ خۆ هاڤێت و د گاڤێ دا ئەو بوو شەهمارەکێ دورست، و وی دەستێ خۆ ژ بەریکا خۆ ئینا دەرێ د گاڤێ دا ئەو بێی نەخۆشییەک لێ بت سپی بوو وەکی بەفرێ، کو بینەران مەندەهۆش بکەت.

فیرعەونی ژ ترسێن هندێ دا کو مەزنێن مللەتێ وی باوەرییێ ب مووسایی بینن گۆتە وان: هندی مووسایە سێرەبەندەکێ زیرەکە، وی دڤێت ب سێرەبەندییا خۆ ئەو هەوە ژ عەردێ هەوە دەربێخت، ڤێجا هوین بۆ وی چ دبێژن دا ئەز ب یا هەوە بکەم؟

یەعنی: فیرعەونی وەسا جڤاتا خۆ تێ گەهاند کو مووسا و برایێ وی ب ڤی کاری دڤێت (ئنقیلابەکێ) بکەن، وەلاتی بێخنە بن دەستێ خۆ.. هەر ئەو هێجەتە یا حەتا ئەڤرۆ ژی فیرعەون بۆ خۆ دگرن دەمێ دڤێن دربەکی بوەشیننە خودانێن حەقییێ، و مللەتێ فیرعەونی یێ بێ هەلویست زوی ئەڤ گۆتنا مەزنێ خۆ باوەرکر، و وان ژی ژ لایێ خۆ ڤە پشتگیرییا فیرعەونی کر، و گۆتن: ئەی فیرعەونێ مەزن! تو مەسەلا مووسا و هاروونی پاشدا ببە، و تو هندەک لەشکەری بهنێرە باژێڕان؛ دا ئەو هەر کەسەکێ شارەزا د سێرەبەندییێ دا بۆ تە کۆم بکەن، بەلکی ئەو بشێن بەرسڤا ڤێ

سـێرەبەندییێ بـدەن یـا مووسـا پـێ هـاتی.. و فیرعـەونی داخـوازا (رەئیـا) مللەتی کر کـانێ ئـەو چ ل مووسایی بکـەت، هـەر وەکـی وی ب ڤـێ چەنـدێ دڤیـا وان تـێ بگـەهینت کـو حـوکمێ وی -ئـەوێ مووسـایی دڤێـت نـەهێلت- حوکمەکێ دیموقراتی و تژی عەدالـەتە، ئەها بەرێ خۆ بدەنێ ئەز بێی هەوە چو پێگاڤـان ناهـاڤێم، ئـەز ب گۆتنـا هـەوە دکـەم، بـەلێ مووسـایی دڤێـت ڤـێ دیموقراتییا مە نەهێلت و حوکمەکێ دکتاتۆری پێشڤە بینت!

پشتی خـەلکێ جڤـاتێ ئـەو گـۆتی یـا مـە بـەری بێنـەکێ ڤـەگێڕای، کـەیفا فیرعەونی گەلەک هـات، کـەیفا وی هـات کـو مللـەت ب گۆتنـا وی قـانع بـوو دەمێ وی گۆتی: مووسا سێرەبەندە، لەو فیرعەونی -دا هێشـتا جامێرییـا خـۆ بۆ جڤاتێ ئاشکەرا بکەت- گۆتە مووسایی: تو ب خۆ ژڤانـەکی بـۆ مـە و خـۆ بدانە؛ دا ئەم هەردو لا لێ حازر ببین و بـەلکی خـەلک ب چاڤێن خۆ ببیـنن کانێ سێرەبەندییا کێ ژ مە یا موکمترە.

مووسـایی گـۆتێ: ژڤـانێ مـە بـلا دەمـێ تێشـتەگەهێ بـت ل ڕۆژا جـەژنا خەملاندنێ، یا کو خەلـک تێدا بەطـال دبن، و پێکڤە کۆم دبن..

### د ناڤبەرا مووسا و سێرەبەندێن فیرعەونی دا:

ئـەو ڕۆژ هـات یا ژڤـان پێ هاتییەدان، فیرعـەونی بڕیـار دا سێرەبەندێن ژ هەمییان شارەزاتر ل مصرێ بێنە کۆمکرن؛ دا ئـەو ل پـێش چاڤێن خـەلکی هەڤڕکییا مووسایی بکەن، و (ئەو دێ یێ خودان ئیفلەح بت یێ ئەڤرۆ بشـێتە یێ دی) هۆسا فیرعەونی (تەصریح) دان بـەری هـەڤڕکی دەست پـێ بکـەت.. بەلێ پشتی هەڤڕکییێ دەست پـێ کـری، و ل پـێش چـاڤێن خـەلکی هـەمییێ مووسا شیایە وی، ئـەو ل (تەصـریحا) خۆ لێڤـەبوو، و گـۆت: ئـەڤ ئەنجامـە یـێ دورسـت نینـە، و پیلانـەک د پشـت مەسـەلێ ڕا هەیـە، ئـەڤ هەلویسـتێ فیرعەونی بیـرا مرۆڤـی ل وێ یارییـا دیمـۆقراتی دئینتـە ڤـە یـا ئـەڤرۆ گەلـەک

رژێم مللەتێن خۆ پێ دخاپینن، ئەوا دبێژنێ: هلبژارتن (ئنتخابات)، دەمێ دبێژن: هەچییێ بڤێت بلا بێت خۆ پێشکێشی مللەتی بکەت، و ب رەنگەکێ دیمۆقراتی ئەم دێ خۆ بەربژێر کەین و بلا مللەت ب دلێ خۆ وی بۆ خۆ هلبژێرت یێ وی دڤێت.. و گاڤا مللەتی ئەو هلبژارت یێ ب دلێ رژێمێ نەبت، رژێم دێ هەوار کەت: دیمۆقراتییەت یا د خەطەرێ دا، ئەنجام دڤێت بێنە گوهارتن!

(رۆژا هلبژارتنان) هات! فیرعەونی سێرەبەندێن خۆ کۆمکرن، سێرەبەندان گۆتێ: ئەرێ ئەگەر ئەم شیاینە مووسایی تو دێ خەلاتەکی دەیە مە؟ فیرعەونی گۆت: بەلێ ئەگەر هوین شیانە وی کرێیەکا باش دێ بۆ هەوە هەبت، و هوین دێ ژ وان بن یێن نێزیکی من.

پاشی ل جه و دەمێ کۆمبوونێ ئامادەبوون، سێرەبەندان د ناڤبەرا خۆ دا دان و ستاندن کر و هێدی د گەلێک ئاخفتن، و وان گۆت: هندی مووسا و هاروونە دو سێرەبەندن وان دڤێت ب سێرەبەندییا خۆ هەوە ژ وەلاتێ هەوە دەربێخن، و وێ رێبازا بلند ژ سێرەبەندییێ یا هوین ل سەر نەهێلن، ڤێجا هوین فەند و فێلا خۆ موکم بکەن، و هوین هەمی پێکڤە و ب ئێک رێزی وەرنێ، و ئەو تشتێن د دەستێن هەوە دا ب ئێک جاری هوین بهاڤێژن؛ دا هوین خەلکی حێبەتی بکەن، و دا هوین بشێنە سێرەبەندییا مووسای و برایێ وی، و ئەڤرۆ ئەو دێ گەهتە مرادێ یێ بشێتە یێ دی و سەرکەڤت..

عەینی وان گۆتن و (تەصریحاتان) بوون یێن فیرعەونی گۆتین..

مووسایی دەمێ ئەڤ چەندە ژ وان دیتی بۆ شیرەتکرن گۆتە وان: هشیار بن، هوین چو درەوان ژ نک خۆ ل سەر ناڤێ خودێ نەکەن، ئەگەر ئەو ب عەزابەکا ژ نک خۆ دێ هەوە تێ بەت، و ب راستی ئەو کەس رویرەش و شەرمزار بوو یێ ب ناڤێ خودێ درەوێ بکەت.

سـێرەبەندان گوهـ نـەدا گۆتنـا مووسـای و ب دفنبلنـدی ڤـە گـۆت: ئـەی مووسا، یان تو گۆپالێ خۆ بەراهیییێ بهاڤێژە یان ئەم دێ دەست پێ کـەین و وی تشی هاڤێژین یێ مە هەی.

مووسای گۆتە وان: هوین بەراهیییێ وی تشتێ هەوە هەی بهاڤێژن.

ئینا وان وەریس و گۆپالێن خۆ هاڤێتن، و بۆ خۆ شرینکرن و منافقی سێرەبەندان گۆت: سویند ب مەزنییا فیرعەونی ئەم دێ سەرکەڤین!

وان وەریس و گۆپالێن خۆ هاڤێتن، و ژ بەر سێرەبەندییا وان یا موکم مووسای -و خەلکێ ئامادەبووی ژی- هزرکر هەما ڕاستە ئەو وەریس و گۆپالێن وان هاڤێتین مارن یێن ب ڕێڤە دچن، ئینا مووسا د دل دا ب ترسێ حەسیا.

وێ گاڤێ خودێ گۆتە مووسایی: تو ژ چو نەترسە، هندی تویی تو ژ ڤان سێرەبەندان و ژ فیرعەونی و لەشکەرێ وی بلندتری، و تو دێ شێییە وان. و تو وی گۆپالێ خۆ یێ کو د دەستێ تە یێ ڕاستێ دا بهاڤێژە ئەو دێ وەریس و گۆپالێن وان داعویرت؛ چونکی یا وان بەرانبەری تە چێکری فەند و فێلا سێرەبەندێیە، و یێ سێرەبەند ل کیڤە بت ب سێرەبەندییا خۆ ناگەهتە مرادێ.

مووسایی فەرمانا خودایێ خۆ ب جهئینا و گۆپالێ خۆ هاڤێت، و وی ئەوێ بوویە مارەکێ ژ ڕاستی ئەو کارێ وان چێکری داعویرا، و حەقی ئاشکەرا بوو و وان چو هێجەت نەمان.

### باوەرییا سێرەبەندان:

گاڤا مووسایی گۆپالێ خۆ هاڤێتی و ئەو بوویە شەهمارەکێ مەزن و ئەو سێرەبەندی داعویرای یا سێرەبەندێن فیرعەونی ئینای، بۆ سێرەبەندان و بۆ خەلکێ ئامادەبووی هەمییان ئاشکەرا بوو کو مووسا یێ حەقە و کو ئەو پێغەمبەرێ خودێیە و بەرێ خەلکی ددەتە حەقییێ، و ئەوا وی کری

موعجیزەیەک بوو ژ نک خودێ و نە سێرەبەندی بوو وەکی فیرعەونی دڤیا خەلکی تێ بگەهینت، لەو سێرەبەند هەمی ل جهێ لێ کۆمبوویین هاتنە شکاندن، و فیرعەون و مللەتێ خۆ شکەستی و ڕەزیل ڤەگەڕیان. و سێرەبەندان دەمێ شیانا خودێ یا مەزن دیتی هێشتا ل مەیدانا هەڤڕکییێ، و ل پێش چاڤێن فیرعەونی و خەلکێ دی ژی بۆ خودێ چوونە سوجدێ، و گۆتن: مە باوەری ب خودایێ هەمی چێکرییان ئینا، خودایێ مووسا و هاروونی، و ئەوە یێ پەرستن دڤێت بۆ وی ب تنێ بێتەکرن.

ئەنجامێ ڤێ (هلبژارتنا دیمۆقراتی) ل دلێ فیرعەونی نەهات، چاوا هۆسا ب ساناهی ئەز خۆ ب دەست مووسا و هاروونی ڤە بەردەم؟ ئەڤە چ بوو من ئینایە سەرێ خۆ؟

فیرعەونی گۆتە سێرەبەندان: ئەرێ هەوە باوەری ب مووسایی ئینا، و هەوە دویکەفتنا وی کر بەری ئەز دەستویرییێ ب وێ چەندێ بدەمە هەوە؟ هندی مووسایە مەزنێ هەوەیە وی سێرەبەندی یا نیشا هەوە دای؛ لەو هەوە دویکەفتنا وی کر، ڤێجا سویند بت ئەز دەست و پێیێن هەوە ڕاست و چەپ ببڕم، دەستەکی ژ لایەکی ڤە و پێیەکی ژ لایێ دی ڤە، و هەوە ب قورمێن دارقەسپان ڤە بهلاویسم، و هوین -گەلی سێرەبەندان- دێ زانن کی ژ مە: ئەز یان خودایێ مووسایی یێ عەزاب دژوارتر، و بەردەوامترە؟

((چاوا هەوە باوەری ئینا بەری ئەز دەستویرییێ بدەمە هەوە؟!)) ئاخری د دەولەتا فیرعەونی دا چێ نابت کەسەک خەونەکێ ژی ببینت ئەگەر فیرعەونێ مەزن دەستویرییێ نەدەتێ، ڤێجا چاوا هندەک ڕابن باوەرییێ ب دینەکی بینن هێشتا فیرعەونی دەستویری نەدای؟ ئەڤە چێ نابت!

بەلێ چاوا فیرعەون خەلکی قانع بکەت؟ فیرعەونی -و دەزگەهێن وی یێن ڕاگەهاندنێ- وەسا د ناڤ خەلکی دا بەلاڤکر کو ئەڤا ل ڕۆژا جەژنێ

چێبووی پیلانەک بوو مووسایی دژی فیرعەونی گێرِا، (ئتتفاقەک) بوو وان کری دا ئەو ب ڤی رەنگی خەلکی دژی دەسهەلاتا فیرعەونی راکەن، مەعنا راستبوو دەمێ مە گۆتی: مووسا و هاروونی دڤێت (ئنقیلابەکێ) دژی حوکمێ فیرعەونی بکەن!

و مللەتێ فیرعەونی باوەری ب ڤێ درەوا مەزن ئینا..

دەمێ فیرعەونی گەفێن کوشتنێ ل سێرەبەندان کرین سێرەبەندان گۆتێ: هەچییا ژ تە دئێت بکە، ئەم تە ناهلبژێرین، و گوهدارییا تە ناکەین، و دویچوونا دینێ تە ناکەین، و تە ب سەر وێ نائێخین یا مووسا بۆ مە پێ هاتی ژ نیشانێن ئاشکەرا، و ئەم خودایینییا تە یا ژ درەو ب سەر خودایینییا وی خودایێ ئەم ئافراندین نائێخین، ڤێجا تو وی تشتی د گەل مە بکە یێ تو دکەی، هەما دەسهەلاتا تە د ڤێ ژینا دنیایێ دایە، و ئەوا تو دئینییە سەرێ مە عەزابەکە گاڤا خلاس خلاس، هندی ئەمین مە باوەری ب خودایێ خۆ و پێغەمبەرێ وی ئینا؛ دا ئەو گونەهێن مە و وێ سێرەبەندییا تە زۆری ل مە کری کو ئەم فێرببینێ بۆ مە ژێ ببەت. و جزایێ خودێ بۆ مە ژ جزایێ تە -ئەی فیرعەون- چێترە، و عەزابا وی ژی بۆ وی یێ گوهدارییا فەرمانا وی نەکەت بەردوامترە. هندی ئەوە یێ ب کوفرێ بێتە نک خودایێ خۆ عەزابا جەهنەمێ بۆ وی هەیە ئەو دێ پێ ئێتە عەزابدان، نە ئەو تێدا دمرت و رحەت دبت، و نەدژیت ژینەکا خۆشییێ پێ ببەت، و هەچییێ بێتە نک خودایێ خۆ و ئەو یێ خودان باوەر بت و چاکی کربن، دەرەجێن بلند د بەحەشتێن بەردەوام دا بۆ وی هەنە، رویبار د بن داروبارێن وێ دا دچن هەر و هەر ئەو دێ تێدا مینن، و ئەڤ نعمەتا هەر و هەر جزایەکە ژ خودێ بۆ وی یێ نەفسا خۆ ژ پیساتی و قرێژ و شرکێ پاقژکری، و پەرستنا خودێ ب تنێ

کری و گوهدارییا وی کری، و چووبته نک خودایێ خۆ بێی شریکەک بۆ وی چێکر بت.

چەند خۆبلندکرنەکا مەزنە (ئیمان) د دلێ خودانی دا پەیدا دکەت، ئەڤ سێرەبەندێن بەری بیست خەبەران بەرێ وان ل (خەلاتی) و (نێزیکییا فیرعەونی) نوکە کوشتن و هلاویستن ل بەر وان تشتەکێ سڤکە، مادەم د رێکا خودێ دایە..

پشتی هنگی چ ب سەرێ وان هات؟ و فیرعەونی چ د گەل وان کر؟

قورئانێ ئەڤ چەندە بۆ مە دیار نەکرییە، بەلێ وەسا یا دیارە کو فیرعەونی گەفا خۆ ب جهئینا و ئەو د گەل وان کر یا وی گۆتی، بەلێ هەر یا وی ڤیای چێ نەبوو.

**پشتی هەڤرکییێ:**

پشتی ب ڤی رەنگێ ژێگۆتی هەڤرکی ب دووماهی هاتی، و سێرەبەندان باوەری ئینای و ئامادەبوونا خۆ بۆ خۆگۆریکرنا د رێکا دینێ مووسایی دا دیارکری، خەلکێ کۆمبووی حێبەتی مان، و گەلەک ژ وان گۆت: ئەگەر دینێ مووسایی یێ حەق نەبا سێرەبەندان هۆسا زوی باوەری پێ نەدئینا..

خەلک ژ مەیدانێ ڤەرەڤین، دویکەفتییێن مووسایی ژ ئسرائیلییان هەست ب سەرفەرازییێ کر، و بزاڤا وان د بازێری دا خورتتر لێ هات حەتا دەرەجەکێ ئەو بۆ فیرعەونی و دویکەفتییێن وی بوونە جهێ ترسێ، لەو فیرعەونی داخوازا بەستنا کۆمبوونەکا بەرفرەهکر، و هەمی مەزن و پێشکێشێن دەولەتێ ڤەخواندنێ.

پشتی دان و ستاندنەکا درێژ خەلکێ جڤاتێ هاتنە سەر بەحسێ مووسایی و گازییا وی، فیرعەونی گۆتە مەزنێن مللەتێ خۆ: من بهێلن دا ئەز مووسایی بکوژم، و بلا ئەو گازی وی خودایێ خۆ بکەت یێ ئەو دبێژت

وی ئەویٚ هنارتی؛ دا وی ژ دەست مە بینتەدەر، هندی ئەزم ئەز دترسم ئەو دینیٚ هەوە بگۆهوڕت یان ئەو خرابکارییێ د عەردیٚ مصریٚ دا ئاشکەرا بکەت.

((من بهێلن دا ئەز مووسای بکوژم))!

ئەریٚ ما کیٚ ئەو گرتبوو حەتا ئەو ڤیٚ ئاخفتنیٚ بێژت؟ یان تو بێژی وی ئەڤ ئاخفتنە بۆ هندیٚ گۆت؛ دا ئەو خەلکیٚ جڤاتیٚ وەسا تیٚ بگەهینت کو ئەو بێی وان تشتەکی ناکەت؟! پشتی هنگی مەعنا ویٚ چییە فیرعەون نەیارەتییا خۆ بۆ مووسایی ب مەصلحەتا خەلکی ڤە گریٚ ددەت؟ گۆت: ئەز دیٚ مووسایی کوژم؛ چونکی ئەز دترسم ئەو دینیٚ هەوە بگوهۆڕت و خرابییێ د عەردی دا بکەت!

چەند فیرعەونەکیٚ جامێرە!! ئەو ب خۆ ژ کلۆڤانکا سەری حەتا بنیٚ پییان فەساد و خرابییە، و دترست مووسا فەسادیٚ د عەردی دا بکەت.. ما نە وەربادان و خاپاندنەکا ل (مستەوایێ) فیرعەونییە؟! پشتی هنگی ئەو ییٚ دبێژت: (ئەز دترسم..) باشە ئەگەر ئەو دترست پا ئەو چ خوداینی بوو ئەو پیٚ دخوڕی؟!

پشتی فیرعەونی گۆتنا خۆ ب دووماهی ئینای ڕێبەر و مەزنێن مللەتیٚ وی گۆت: ئەریٚ ما تو دیٚ مووسایی و مللەتیٚ وی ییٚ ئسرائیلی هێلی دا ئەو خەلکی ل عەردیٚ مصریٚ د سەر دا ببەن و دینیٚ خەلکی بگوهۆڕن و عەبدینییا تە و یا خوداوەندێن تە بهێلن؟ هەر ئەو گۆت بوون یێن فیرعەونی گۆتین وان ڤەگێڕان.

گاڤا فیرعەونی ئەڤ گۆتنە ژ وان بهیستی (تەئکید) ل سەر بڕیارا خۆ یا کەڤنەنوی کر و گۆت: گۆتنا ب ترسی فایدەی ناکەت، دڤێت ئەم جارەکا دی دەست ب کوشتنا کوڕێن ئسرائیلییان بکەین؛ دا هژمارا وان زێدە نەبت، و

کچێن وان بۆ خدامینیییێ دێ هێلین، و ب ڤی ڕەنگی ئەم دێ د سەر وان ڕا بین.

و سوحبەت د ناڤ خەلکی دا بەلاڤبوو کو فیرعەونی دڤێت مووسایی بکوژت، ئینا مووسایی د ڕوییێ فیرعەونی و دەستەکا وی دا گۆت: هندی ئەزم من خۆ ب خودایێ خۆ و خودایێ هەوە پاراستییە ژ هەر کەسەکێ خۆ ژ تەوحید و گوهدارییا خودێ مەزنتر ببینت، و باوەرییێ ب وێ ڕۆژێ نەئینت یا خودێ حسێبێ تێدا د گەل بەنییان دکەت.

## ئسرائیلی و تەنگاڤییەکا دی:

جارەکا دی زەبانییێن فیرعەونی ب ناڤ باژێڕی کەفتن، و زۆرداریی خۆ ل سەر مللەتێ مووسایی نوی کرەڤە، ئسرائیلییان هەوارێن خۆ گەهاندنە مووسایی، مووسایی گۆتە مللەتێ خۆ: هوین داخوازا هاریکارییێ ژ خودێ دژی فیرعەونی و مللەتێ وی بکەن، و بێهنا خۆ ل سەر وێ نەخۆشییا ژ فیرعەونی گەهشتییە هەوە و عەیالێ هەوە فرەهـ بکەن. هندی عەردە هەمی بۆ خودێیە یێ وی بڤێت ژ بەنییێن خۆ ب میراتگری ئەو لێ ددانت، و دووماهییا باش بۆ وییە یێ تەقوایا خودێ بکەت و پێگیرییێ ب فەرمانێن وی بکەت.

مللەتێ مووسایی گۆتە پێغەمبەرێ خۆ: بەری تۆ بۆ مە بێی و پشتی تو بۆ مە هاتی ژی ئەم ب کوشتنا کوڕان و هێلانا کچان دهاتینە ئێشاندن..

مووسایی گۆتە وان: بەلکی خودایێ هەوە نەیارێ هەوە فیرعەونی و مللەتێ وی تێ ببەت، و پشتی تێبرنا وان هەوە ب جێگری ل عەردێ وان بدانت، ڤێجا بەرێ خۆ بدەتە هەوە کانێ هوین دێ چاوا کاری کەن، کانێ دێ شوکرا وی کەن یان دێ کافر بن؟

## خەلكێ مصرێ و غەزەبا خودێ:

دەمێ فیرعەونی هێزا خۆ ب کارئینای دا خودان باوەرێن ئسرائیلی ئازار بدەت، خودێ ژی هێزا خۆ ب کارئینا و غەزەبا خۆ ب سەر خەلکێ مصرێ دا ئینا، و غەزەبا خودێ ئەگەر هات کەسێ چو ڕێکێن ڕەڤێ نابن..

ل سەری خودێ فیرعەون و میللەتێ وی ب کولیپ و خەلا و کێمکرنا بەرهەمێ فێقی و دەرامەتی جەڕباندن؛ دا بەلکی ئەو بیرا خۆ بینن، و خۆ ژ سەرداچوونێ بدەنە پاش، و ل خودایێ خۆ بزڤرنەڤە.. و دەمێ رزق و بەرفرەهییەک گەهشتبا وان ئەو دا بێژن: ئەڤە بۆ مەیە ژ بەر کو ئەم دهەژینە، و ئەگەر کولیپ و هشکاتی ب سەر وان دا هاتبا ئەو دا وێ کەنە ژ بێ ئیفلەحییا مووسایی و ئەوێن د گەل وی دا، و دا بێژن: ئەڤە ژ بەر وان گەهشتە مە.

و ل شوینا خەلکێ مصرێ باوەرییێ ب مووسایی بینن گۆتن: ئەی مووسا، هەچی نیشان و ئایەتا تو بۆ مە بینی، دا بەرێ مە پێ ژ دینێ فیرعەونی وەرگێڕی، ئەم گوهدارییا تە ناکەین و باوەرییێ ب تە نائینین!

ژ بەر ڤێ ڕکدارییا وان خودێ دبێژت: مە لەهییەکا مەزن ل وان ڕاکر فێقی و دەرامەتێ وان پویچ کر، و مە کولی ب سەر وان دا هنارت، ڤێجا وی چاندییێ وان و تشتێ وان هەمی خوار، و مە ئەو سپیهێن کو شینکاتی و حەیوانەتێ وان دکوژن ب سەر وان دا بەردان، و مە بەق ب سەر وان دا هنارتن ڤێجا تژی ئامان و سەر جهێن وان بوون، و خوین ژی مە ب سەر وان دا هنارت ڤێجا بیر و ڕوبیارێن وان بوونە خوین، و وان ئاڤا ب کێر ڤەخوارنێ بێت نەدیت.. و تشتێ بەرچاڤ ئەو بوو ڤان ڕەنگێن هە یێن غەزەبێ ژ ئسرائیلییان نەدگرت!

ئەڤ چەندا هە هەمی خودێ دا بەر چاڤێن وان دا ئەو باوەرییێ بینن، بەلێ د گەل هندێ وان بەردەوامی ل سەر کوفرا خۆ کر، و دووماهییێ دەمێ وان دیتی عەزاب درێژبوو وان هەوارا خۆ گەهاندە مووسایی و گۆتن: ئەی مووسا دوعایەکێ بۆ مە ژ خودایێ خۆ بکە ب وێ پەیمانا وی دایە تە کو ئەگەر مە تۆبەکر ئەو عەزابێ ژ سەر مە ڕاکەت، ئەگەر تو وێ عەزابێ ژ سەر مە ڕاکەی یا ئەم تێدا، سویند بت ئەم دێ باوەرییێ ب وێ ئینین یا تو پێ هاتی، و دێ دویچوونا وێ کەین یا تو ژ مە دخوازی، و ئەم دێ ئسرائیلییان د گەل تە بەردەین، و ئەم ڕێ ل وان ناگرین کو ئەو بچنە وی جهێ وان بڤێت.

مووسایی داخوازا وان ب جهئینا و دوعایەک ژ خودایێ خۆ کر کو ئەو وێ عەزابێ ژ سەر وان ڕاکەت یا ئەو تێدا، و دەمێ خودێ ئەو عەزاب ژ سەر وان ڕاکری ئەو ل پەیمانا خۆ یا وان دایە خودایێ خۆ و مووسایی لێڤەبوون، و هەر مانە ل سەر کوفر و سەرداچوونا خۆ، ئینا خودێ عەزابەک ل دویڤ ئێکێ دا بەرچاڤێن وان.

## خودان باوەرێ بنەمالا فیرعەونی:

گاڤا فیرعەونی و دەستەکا وی دیتی ئەڤ ڕەنگێن عەزابێ یێن ب سەر مصرییان دا دئێن، و مووسا و مللەتێ خۆ ژێ دتەنانە، بێنا وان تەنگ بوو و وان گۆت: ئەڤە سێرەبەندییەکە مووسا ل مە دکەت، و دا جارەکا دی فیرعەون دان و ستاندنێ د گەل مەزنێن دەولەتا خۆ بکەت کانێ چ چارە بوو مووسایی ببینن، ئەو ڕابوو داخوازا کۆمبوونەکا دی کر، و دیارە ڤێ جارێ وان ب مجدییەکا مەزنتر سوحبەت ل دۆر کوشتنا مووسایی کر و هندەک نەخشە بۆ ئەنجامدانا ڤێ چەندێ دانان، لەو زەلامەکێ خودان باوەر ژ بنەمالا فیرعەونی ئەوێ ب دزی ڤە باوەری ب مووسای و دینێ وی ئینای[1] ڕابووڤە

---

(١) ئبن کەثیر دبێژت: ئەڤ زەلامە پسمامێ فیرعەونی ب خۆ بوو.

و گۆتە خەلکێ جڤاتێ: ((ئەرێ چاوا هوین کوشتنا زەلامەکی حەلال دکەن و وی چو گونەهـ نینن ئـەو تێ نەبت ئەو دبێژت: خودایێ من (ئەللاهـە)، و ب ڕاستی ئەو ب وان نیشانێن ئاشکەرا ڤە ژ نک خودایێ هەوە بۆ هەوە هاتییە یێن ڕاستگۆیییا وی ئاشکەرا دکەن؟ و ئەگەر مووسا یێ درەوین بت خرابییا درەوا وی دێ بۆ وی زڤڕت، و ئەگەر ئەو یێ ڕاستگۆ بت هندەک ژ وێ یا ئەو ژڤانی پێ ددەتە هەوە دێ ب سەرێ هەوە ئێت، هندی خودێیە بەرێ وی نادەتە حەقییێ یێ پێ ل توخویبان دانای، کو حەقی هێلای و دەست دایە نەحەقییێ، و گەلەک یێ درەوین بت د پالڤدانا نەحەقییا خۆ دا بۆ خودێ.. ئەی مللەتێ من دەسهەلاتداری ئەڤرۆ د عەردی دا یا هەوەیە و هوین د سەر ئسرائیلییان ڕانە، ئەرێ ڤێجا ئەگەر عەزابا خودێ ب سەر مە دا هات کی هەیە وێ ژ مە پاشدا ببەت؟)).

فیرعەونی د بەرسڤێ دا گۆتە مللەتێ خۆ: گەلی مرۆڤان ئەز وێ شیرەت و بۆچوونێ بۆ هەوە دبێژم یا ئەز دبینم بۆ من و بۆ هەوە باشتر و دورستتر، و هەما ژ ڕێکا ڕاست و دورست پێڤەتر ئەز بەرێ هەوە نادەمە چو ڕێکێن دی.

یەعنی هەر وەکی فیرعەونی ب ڤێ گۆتنا خۆ دڤیا بێژتە خەلکێ جڤاتێ: گوهـ نەدەنە ڤێ گۆتنێ یا ئەڤ کەسە دبێژت، ڕاستی بەس ئەوە یا ئەز دبێژمە هەوە، و دا پتر یاری و ترانەیان بۆ خۆ ب گۆتنا (خودان باوەران) بکەت وی گۆتە وەزیرێ خۆ هامانی:

ئەی هامان ئاگرەکی بۆ من ل سەر تەقنێ هل بکە، حەتا دشدییێت، و تو ئاڤاهییەکێ بلند بۆ من ئاڤا بکە؛ دا ئەز ب سەرکەڤم، بەلکی ئەز بەرێ خۆ بدەمە وی خودایی یێ مووسا پەرستنێ بۆ دکەت، کانێ دێ بینم یان نە، ئەز ب خۆ دبێژم مووسا د گۆتنا خۆ دا ژ درەوینانە و چو خودا ل عەسمانی نینن وەکی ئەو دبێژت.

خودان باوەریێ بنەمالا فیرعەونی ب شیرەتکرن ڤە گۆتە فیرعەونی و دەستەکا وی: ((ئەز دترسم ئەگەر هەوە مووسا کوشت ئەو ب سەریێ هەوە بێت یا ب سەریێ وان پارت و دەستەکان هاتی ئەوێن ل سەر دوژمنییا پێغەمبەرێن خۆ کۆم بووین. وەکی ویێ یا ب سەریێ مللەتێ نووحی و عادی و ثەموودی هاتی و ئەوێن پشتی وان هاتین ژ وان مللەتێن پێغەمبەرێن خۆ درەوین دەرێخستین، ژ بەر ویێ چەندێ خودێ ئەو تێبرن. و خودێ زۆرداری بۆ بەنییان نەڤێت، و بێ گونەهـ وان عەزاب نادەت. یێ پاک و بلند بت خودێ ژ ویێ کێماسییێ. و ئەی مللەتێ من هندی ئەزم ئەز دترسم عەزابا ویێ ڕۆژێ ب سەر هەوە دا بێت یا خەلک ژ ترسان دا تێدا گازی ئێک و دو دکەن، کو ڕۆژا قیامەتێیە. ڕۆژا هوین پشت ددەن و دڕەڤن، هەوە چو پارێزڤانەک نابت هەوە ژ عەزابا خودێ بپارێزت یان پشتەڤانییا هەوە بکەت. و هەچییێ خودێ وی شەرمزار بکەت و بەرێ وی نەدەتە ڕێکا ڕاست، وی چو ڕێنیشاندەر نابن بەرێ وی بدەنە حەقییێ. و ب ڕاستی بەری مووسایی خودێ پێغەمبەرێ خۆ یێ قەدرگران یووسف ب نیشانێن ئاشکەرا ڤە بۆ هەوە هنارتبوو، وی فەرمان ل هەوە کر کو هوین پەرستنا خودێ ب تنێ بکەن، ڤێجا هێشتا هوین د ژینا وی دا د ویێ دا ب گومان کەفتن یا ئەو بۆ هەوە پێ هاتی، حەتا دەمێ ئەو مری گومان و شرکا هەوە زێدەتر لێ هات، و هەوە گۆت: پشتی وی خودێ چو پێغەمبەران ناهنێرت، هەر کەسەکێ پێ ل توخوبیان بدانت و د تەوحیدا خودێ دا بکەفتە گومانێ خودێ ب ڤی ڕەنگی وی د سەر دا دبەت، و بەرێ وی نادەتە هیدایەتێ. ئەوێن بێ زانین هەڤڕکییێ د ئایەت و دەلیلێن خودێ دا دکەن؛ دا وان پویچ بکەن، هەڤڕکییا وان ل نک خودێ و ل نک خودان باوەران تشتەکێ زێدە کرێتە، ڤێجا کانێ چاوا خودێ خەتم ل دلێن ڤان هەڤڕکان دایە دا هیدایەت نەچتە تێدا وەسا خودێ خەتمێ ل دلێ هەر

خۆمەزنکەرێ کوتەککار ددەت پێ کو خۆ ژ باوەری ئینانا ب تەوحیدا خودێ مەزنتر دبینت، و گەلەک زۆرداربیێ دکەت.. ئەی مللەتێ من هوین دویکەفتنا من بکەن ئەز دێ بەرێ هەوە دەمە رێکا ڕاست و دورست. ئەی مللەتێ من هندی ئەڤ ژینا دنیاییێیە ژینەکا بەروەختە مرۆڤ کێمەکێ خۆشییێ تێدا دبەت، پاشی ئەو پویچ دبت و نامینت، ڤێجا هوین خۆ پێ پشتگەرم نەکەن، و هندی ئاخرەتە ب وان خۆشییێن تێدا هەین ئەوە جهێ لێ ئاکنجیبوونێ، ڤێجا هوین دلێ خۆ ببەنێ، و کارێ چاک بکەن یێ هەوە ل وێرێ کەیفخۆش بکەت. هەچییێ د ژینا خۆ دا بێ ئەمرییا خودێ بکەت و بەرێ خۆ ژ هیدایەتێ وەرگێڕت، ل ئاخرەتێ جزایەکێ ل دویڤ گونەها وی دێ بۆ وی ئێتەدان، و هەچییێ گوهدارییا خودێ بکەت و کارەکێ چاک بکەت و پێگیرییێ ب فەرمانا وی بکەت، مێر بت یان ژن بت، و ئەوی باوەری ب خودێ هەبت، ئەو دێ چتە د بەحەشتێ دا، خودێ ژ خۆشی و فێقی و بەرهەمێ وێ بێ هژمار رزقی دێ دەتە وان)).

ب ڤی ڕەنگێ نەرم و حەلیم خودان باوەرێ بنەمالا فیرعەونی فیرعەون و دەستەکا وی شیرەتکرن، و داخواز ژ وان کر ئەو باوەرییێ ب دینێ حەق بینن، بەلێ وان گوهدارییا وی نەکر، و گۆتنێ: مووسایی تو ژی یێ د سەر دا بری، مخابنی تە تو مرۆڤەکێ بەرکەفتییی، بزڤڕە سەر دینێ خۆ یێ بەرێ، و دەڤ ژ ڤێ گازییێ بەردە..

د بەرسڤا خۆ دا وی گۆتە وان: ((ئەی مللەتێ من چاوا ئەز بەرێ هەوە بدەمە باوەرییا ب خودێ و دویکەفتنا پێغەمبەرێ وی مووسایی، کو گازییەکە بەرێ هەوە ددەتە بەحەشتێ و هەوە ژ ئاگری دویر دکەت، و هوین بەرێ من ددەنە کارەکی سەری دکێشتە عەزابا خودێ و چوونا د ئاگری دا؟ هوین بەرێ من ددەنە کوفرا ب خودێ، و دا ئەز وی تشتی بۆ وی بکەمە

شـریک یـێ مـن چـو زانـین پـێ نـەهـەی کـو ئـەو هێـژای پەرسـتنێیە -و ئەڤـە مەزنترین و کرێتترین گونەهە- و ئەز بەرێ هەوە ددەمـە وێ رێکـێ یـا مرۆڤـی دگەهینتە وی خـودایێ د تولڤـەکرنا خۆ دا یـێ زال، و یـێ پڕگونـەهژێبر بـۆ وی یێ پشتی گونەهێ تۆبە دکەت. ب ڕاستی ئەو گازییا هـوین بـەرێ مـن ددەنـێ نە یا هەژی هندێیە گازی بۆ بێتەکرن، و ژ کێماسی و بێزارییا وێ ئەو نـە یـا هندێیە مرۆڤ نە د دنیایێ دا و نە د ئاخرەتێ دا قەست کەتێ، و هوین بزانن کـو دوومـاهییا هـەمـی چێکرییان بۆ نک خودێیە، و ئـەو جزایێ هەر ئێکـی ل دویـڤ کریـارا وی ددەتـێ، و کـو ئـەوێن پـێ ل توخوبیـان دانـای و گونەهـ و کوفر و خوینرێتن کری ئەو خودانێن ئاگرینە)).

فیرعەونی و هەڤالێن وی ب ڤـێ چەنـدێ نـەخۆش بـوو، و پشـتی بـۆ وان دیـاربووی کـو ئـەڤ زەلامـە ل دینـێ وان نـازڤڕت، لـێ گـەڕیان نەخۆشـییێ بگەهیننێ، بـەلـێ خـودێ ئـەو ژ وان پاراست و ژ وان ڤـەدەرکر؛ دا ئـــەوا دێ ب سەرێ وان ئێت ب سەرێ وی ژی نەئێت.

و دەمـێ وی خـۆ ژ وان ڤـەدەرکری -و دیـارە ئـەوی قەسـتا نـاڤ رێـزێن ئسرائیلییان کر- وی گۆتە وان: ((پاشی هوین دێ زانن و ل بیرا خۆ ئیـنن کـو مــن هــوین شــیرەتکربوون، و هــوین دێ پەشــێمان بــن بــەلـێ ل وی دەمــێ پەشێمانی چو مفایی نەگەهینتە هەوە، و ئەز هەوارێن خۆ دگەهینمە خودێ، و خۆ ب وی دپارێزم، و خۆ دهێلمە ب هیڤییا خودێ ڤە. هندی خودێیــە ئــەو ب حالـێ بەنییان یێ بینەرە، و ئەو دزانت کانێ ئەو هەژی چ جزاینە، تشتەک ل بەر وی بەرزە نابت)).

ژ سەرهاتییا ڤی مرۆڤێ فیرعەونی بۆ مە ئاشکەرا دبت کـو ل ڤـی دەمـی گازییا مووسایی ب هێز کەفتبوو و زێدە بەلاڤبووبوو حەتا کـو ئـەو گەهشـتییە د مالا فیرعەونی و مرۆڤێن وی ژی دا..

**دینێ مووسایی د مالا فیرعەونی ڤە:**

مە گۆت گازییا مووسایی ب ڕەنگەکێ وەسا ل مصرێ بەلاڤبوو حەتا گەهشتییە د مالا فیرعەونی ب خۆ ڤە، و ڤێ چەندێ پتر فیرعەون ترساند و ئاراند!

ل ڤێرێ ب تنێ دو نموونەیان ژ ناڤخۆییا مالا فیرعەونی دێ ڤەگوهێزین؛ دا دیمەن پتر بۆ مە ئاشکەرا ببت:

**نموونەیێ ئێکێ:** ژنا فیرعەونی ب خۆ بوو، ئاسیا کچا موزاحمی:

ئەوا خودایێ مەزن سەرهاتییا وێ د قورئانا پیرۆز دا بۆ مە ڤەگێڕای و مەتەل پێ بۆ خودان باوەران ئینایی، وەکی دبێژت: ﴿ وَضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱمْرَأَتَ فِرْعَوْنَ إِذْ قَالَتْ رَبِّ ٱبْنِ لِى عِندَكَ بَيْتًا فِى ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِى مِن فِرْعَوْنَ وَعَمَلِهِۦ وَنَجِّنِى مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّـٰلِمِينَ ﴿١١﴾ ﴾ (التحريم: ١١) یەعنی: خودێ مەتەلەک بۆ خودان باوەران ئینا ب حالێ ژنا فیرعەونی ئەوا ل نک دژوارترین کافری، و ئەوێ باوەری ب خودێ هەبوو، دەمێ وێ گۆتی: خودایێ من تو خانییەکی بۆ من ل نک خۆ د بەحەشتێ دا ئاڤاکە، و تو من ژ دەسهەلاتا فیرعەونی، و کارێ وی یێ خراب ڕزگار بکە، و تو من ژ مللەتێ وی یێ زۆردار و عەزابا وان ڕزگار بکە.

ئاسیا ئەو بوو یا مووسا ب خودانکری، یەعنی بۆ وی وەکی دەیکێ بوو، لەو وێ ژ هەمی کەسان باشتر مووسا دنیاسی، و دزانی کانێ ئەو چەند یێ خێرخواز و ڕاستگۆیە.. گاڤا مووسا زڤڕییە مصرێ و دینێ خۆ یێ نوی بەلاڤکری، ئاسیایێ گوهـ ل دەنگ و باسێن وی دبوو، و وێ گەلەک پێ نەخۆش بوو کو زەلامێ وێ ببتە مەزنترین دوژمن بۆ وێ گازییا حەق ئەوا (کوڕێ وێ) مووسا پێ هاتی، بەلێ چو ب وێ ڤە نەدهات و ئەو نەدشیا فیرعەونی ل ڤێ ڕکدارییێ لێڤە بکەت.

وێ -وەکی هـژمـارەکا دی یا ژن و مێـرێن قبطـی- ب دزی ڤـە بـاوەری ب پێغەمبـەرینییا مووسـایی ئینـای، بـەلێ پشـتی دەمـەکی مەسـەلا وێ بـۆ فیرعەونی ئاشکەرا بوو، هندی فیرعەون هاتێ دا وێ لێڤەکەت و ل دینێ وێ یێ بەرێ بزڤرینت نەشیا، ئینا دووماهییێ دەست دا دارێ زۆرییێ..

د حەدیسـەکێ دا (ئـەبـوو هـورەیـرە) دبێژت: ((فیرعـەونی چـار سـنگ د عـەردی قـوتـان و دەسـت و پـیـیـێن ژنا خۆ تێ گرێدان، و دەمـێ زێرەڤـان ژ نک دچوون ملیاکەتان سیبەر لێ دکر، ئینا وێ گۆت: (رَبِّ ٱبْنِ لِي عِندَكَ بَيْتًا فِي ٱلْجَنَّةِ وَنَجِّنِي مِن فِرْعَـوْنَ وَعَمَلِـهِۦ وَنَجِّـنِي مِـنَ ٱلْقَـوْمِ ٱلظَّـٰلِمِـينَ) خـودایێ مـن تـو خانییەکی بۆ مـن ل نـک خۆ د بەحەشتێ دا ئاڤاکـە، و تـو مـن ژ دەسـهەلاتا فیرعەونی، و کارێ وی یێ خراب رزگـار بکـە، و تـو مـن ژ ملـلـەتێ وی یێ زۆردار و عەزابا وان رزگـار بکـە. ئینـا خـانییێ وێ د بەحەشتێ دا بـۆ هاتـە ئاشـکەراکرن))[1]. ل ژێـر عـەزابا فیرعـەونی یـا مـەزن ئاسـیا ئـەوا پشـتدایە خۆشییا دنیـایێ و خـودێ هلبژارتـی هاتـە کوشـتن، و قەسـتا بەحەشـتا خـودێ کر..

(ئەنەسێ کـوڕێ مـالـکی) ژ پێغەمبـەری -سـلاڤ لـێ بـن- ڤـەدگوهێزت، دبێژت: باشترین ژنکێن دنیایێ چارن: ((مەریـەما کچا عمرانـی، و ئاسـیایا ژنـا فیرعـەونی، و خـەدیجایا کچـا خوەیلـدی، و فاطـمایـا کچـا پێغەمبـەرێ خودێ موحەممەدی))[2].

و حەدیس ل دۆر بهایێ ڤێ ژنا خودان باوەر گەلەکن، و هەما بەسی وێیە خودێ د قورئانێ دا ئەو بۆ خودان باوەران کرە جهێ مەتەل پێ ئینانێ.

---

(١) ئـەبوو یـەعلا ڤـێ حەدیسـێ ڤـەدگوهێزت، و سـەیدا (ناصـر الـدین الألبـانی) دبێـژت: ئەڤـە حەدیسەکا دورستە.

(٢) ئبن عەساکر ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

**نموونەیێ دویێ:** خداما کچا فیرعەونی:

د حەدیسا معراجێ دا ئەوا (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ڤەگوهاستی هاتییە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((وێ شەڤا ئەز تێدا بۆ عەسمانی هاتیمەبرن بێنەکا خۆش هاتە من، من گۆت: ئەی جبریل، ئەڤە چ بێنا خۆشە؟ وی گۆت: ئەڤە بێنا خداما کچا فیرعەونی و زارۆکێن وێیە. من گۆت: مەسەلا وێ چییە؟ وی گۆت: جارەکێ وێ سەرێ کچا فیرعەونی شەدکر، شە ژ دەستێ وێ کەفت، ئینا وێ گۆت: ب ناڤێ خودێ، کچا فیرعەونی گۆتێ: بابێ منە خودێ؟ خدامێ گۆت: نە، خودایێ من و خودایێ بابێ تە ئەللاهە، کچکێ گۆتێ: بێژمە بابێ خۆ؟ وێ گۆت: بێژێ.. ئینا کچکێ مەسەلا وێ بۆ بابێ خۆ گۆت، فیرعەونی هنارتە ب دویڤ خدامێ ڕا و گۆتێ: ژ بلی من تە خودایەکێ دی هەیە؟ وێ گۆت: بەلێ خودایێ من و خودایێ تە ئەللاهە، ئینا فیرعەونی بڕیار دا مەنجەلەکا مەزن بێتە شاراندن و ئەو و زارۆکێن وێ تێدا بێنە هاڤێتن، وێ گۆتە فیرعەونی: من داخوازەک ژ تە هەیە، وی گۆت: داخوازا تە چییە؟ وێ گۆت: ئەز حەز دکەم تو هەستیکێن من و یێن زارۆکێن من بکە د ناڤ پاتەیەکی دا و پێکڤە ڤەشێرە، وی گۆتێ: باشە! و فیرعەونی فەرمان دا زارۆکێن وێ ئێک ئێکە ل بەر چاڤان بێنە هاڤێتن د وێ مەنجەلێ دا، و گاڤا بوویە دۆرا زارۆکێ وێ یێ ساڤا، وێ پیچەکێ خۆ ڤەکێشا، ئینا خودێ ئەو زارۆک ب ئەزمان ئێخست و وی گۆت: دادێ پێشڤە هەڕە عەزابا دنیایێ ژ عەزابا ئاخرەتێ سڤکترە))[١].

**بەری دەرکەفتنێ:**

دەمێ مەسەلە گەهشتییە ڤی حەددی و فیرعەونی دیتی دینێ مووسایی هێدی هێدی یێ دگەهتە مالا وی ژی، ئەو هندی دی ل سەر دوژمناتییا

---

(١) ئیمام ئەحمەد ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

مووسای مجد بوو، و ڕژدی ل سەر کوشتنا مووسایی و دویکەفتییێن وی کر، ڤێ چەندێ کارەکێ زێدە سلبی ل سەر گازییا مووسای کر.. و د گەل وان هەمی دەلیلان یێن خودێ داینە مووسایی -سلاڤ لێ بن- کەسێ ژ دووندەها مللەتێ وی یێ ئسرائیلی پێڤەتر باوەری پێ نەئینا[1]، ئەو ژ فیرعەونی و مەزنێن مللەتێ وی دترسان کو ب عەزابدانێ ئەو وان د سەر دا ببەن، و بەرێ وان ژ دینێ وان وەرگێڕن.

ل ڤی دەمێ بەرتەنگ مووسایی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەی مللەتێ من، ئەگەر هەوە باوەری ب خودێ هەیە هوین خۆ ب وی پشتگەرم بکەن، و خۆ بهێلنە ب هیڤییا وی ڤە، ئەگەر هوین د ئەمرێ وی دانە و گوهدارییا وی دکەن.

خودان باوەرێن مللەتێ مووسایی گوهدارییا وی کر و گۆتن: مە خۆ هێلا ب هیڤییا خودێ ب تنێ ڤە، و مە کارێ خۆ هلپسارتە وی، خودایێ مە تو وان ب سەر مە نەئێخە ڤێجا ئەو چەندە بۆ مە ببتە فتنە د دینی دا، و ب دلۆڤانییا خۆ تو مە ژ مللەتێ کافر ژ فیرعەونی و مللەتێ وی ڕزگار بکە.

دەمێ فیرعەونی ئیرباها خۆ ل سەر خودان باوەران شداندی خودێ وەحی بۆ مووسای و برایێ وی هاروونی هنارت کو: هوین هندەک خانییان بۆ مللەتێ خۆ ل مصرێ بدانن دا بۆ هەوە ببنە جهێ خۆپاراستنێ و ڤەحەویانێ، و هوین خانییێن خۆ بکەنە جهێ کرنا نڤێژان ل دەمێ ترسێ، و هوین نڤێژێن فەر ل دەمێن وان بکەن. و تو -ئەی مووسا- مزگینییێ ب سەرکەفتنا

---

(١) کتەکا کێم تێ نەبت ژ قبطییان ژی، وەکی: ژنا فیرعەونی و پسمامێ وی و خداما کچا وی، و ئەو زەلامێ هاتی گۆتییە مووسایی: فیرعەون دێ تە کوژت بۆ خۆ بڕەڤە، ژ بلی سێرەبەندێن فیرعەونی.

مسۆگەر و ب خێرەکا مەزن ژ خودێ بدە وان خودان باوەرێن گوهدارییا خودێ دکەن.

مووسایی زانی کو دەسهەلات و زەنگینییا فیرعەونی مەزنترین ئاستەنگە د ڕێکا خەلکی دا کو بێنە د دینێ دورست دا؛ چونکی ئەو ب مالی و طەماعکرنێ هندەکان د سەردا دبەن، و هندەکان ژی ب ترساندنا ژ گرتنێ و کوشتنێ، لەو مووسایی دوعایەک ژ خودێ کر و گۆت: خودایێ مە تە خەمل و مال د ژینا دنیایێ دا یێ دایە فیرعەونی و مەزنێن مللەتێ وی، ڤێجا وان شوکرا تە نەکر، بەلکی وان ئەو مال د ڕێکا د سەردابرنا خەلکی دا ب کارئینا، خودایێ مە تو مالێ وان پویچ بکە؛ دا ئەو مفایی ژێ نەبینن، و تو خەتمێ ل دلێن وان بدە؛ دا بۆ باوەرییێ فرەهـ نەبن، چونکی ئەو باوەرییێ نائینن حەتا عەزابا دژوار و ب ئێش نەبینن.

خودێ گۆتە مووسایی: ب ڕاستی ئەو نفرینا هەوە هەردویان د دەر حەقا فیرعەونی و مللەتێ وی و مالێ وان دا هاتە ب جهئینان و ئەو ب خۆ مووسایی نفرین دکر، و هاروونی دگۆت: ئامین، لەو نفرین بۆ هەر دویان هاتە پالڤەدان، ڤێجا هوین بمیننە ل سەر دینێ خۆ، و بەردەوامییێ بدەنە گازییا خۆ بۆ فیرعەونی و مللەتێ وی، و هوین دویچوونا ڕێکا وی نەکەن یێ ڕاستییا سۆز و گەفا من نەزانت.

## دەرکەرفتنا ئسرائیلییان ژ مصرێ:

مە گۆت: خودێ فەرمان ل مووسایی کربوو کو ئەو خودان باوەران ژ خەلکێ دی یێ کافر ڤەدەر بکەت، و ئەو مالێن خۆ بۆ خۆ بکەنە ڕووگەهـ و جهێ عیبادەتی، و دەمێ ئانەهییا خودێ هاتییە سەر فەرمان ل مووسایی کر کو ئەو بەنییێن خودێ یێن خودان باوەر ژ مصرێ دەربێخت و بەر ب عەردێ پیرۆز ڤە ل شامێ ببەت..

و دا کو ئسرائیلی مەسەلێ ل بەر مصرییان بەرزە بکەن، وان -وەکی تەورات دبێژت[1]- داخواز ژ مصرییان کر کو ئەو دەستویرییێ بدەنە وان کو ئەو ژ باژێڕی دەرکەڤنە چۆلی دا جەژنەکا خۆ بگێڕن، و بۆ پتر بەرزەکرن وان گۆتە مصرییان زێڕێن خۆ ب ئێمانەت بدەنە ف مە دا ئەم باش خۆ بۆ جەژنێ بخەملینین، مصرییان داخوازا وان ب جهئینا، و ب ڤی ڕەنگی ئەو ژ باژێڕێ (ڕەمسیس) پایتەختا فیرعەونی[2] دەرکەفتن.

خودێ فەرمان ل مووسایی کر کو ئەو خودان باوەران ب شەڤ دربێخت، ل وی دەمێ چاڤێن زێرەڤانان ژ وان د غافل، و ب وی دا زانین ژی کو ل سپێدێ فیرعەون و لەشکەرێ وی دێ دەنە ب دویڤ وان ڤە، بۆ هندێ دا ئەو خۆ گیرۆ نەکەن، مووسایی فەرمان گەهاندە ئسرائیلییان، ئەو د فەرمانا وی دەرکەفتن، وان ب شەڤێ و ب دزی ڤە خۆ ژ باژێڕی ڤەکێشا و ب لایێ ڕۆژهەلاتێ ڤە چوون[3]، گاڤا بوویە سپێدە و مصرییان ب دەرکەفتنا ئسرائیلییان زانی سوحبەت گەهاندە فیرعەونی، فیرعەونی ئاگەهدارییەک ل پانی و درێژییا وەلاتی ڕاگەهاند کو پێتڤییە لەشکەر هەمی کۆم ببت دا دووماهییەکێ بۆ ڤێ دەستەکا سەرداچووی ژ ئسرائیلییان بدانت.. د گاڤێ دا لەشکەر د فەرمانا سەرۆکی هاتن، و هەمییان پێکڤە قەستا وێ ڕێکێ کر یا مووسا و دویکەفتیێن وی چووینێ.

---

(١) بڕێنە: سفر الخروج ١٢ / ٣٥ – ٣٩.

(٢) ئەڤ باژێڕە دکەفتە ڕۆژهەلاتا دەلتایا نیلی، ل دەڤەرا (قەنطیر)، و ئەڤ باژێڕە یێ کو ئسرائیلییان ب زبارە بۆ مصرییان ئاڤاکری -وەکی تەورات دبێژت- پایتەختا باکوورێ بوو یا فیرعەونی.

(٣) مەسەلا بەرزەبوونا ڕێ ل بەر ئسرائیلییان حەتا وان کەلەخێ یووسفی د گەل خۆ بری ل دووماهییا سەرهاتییا یووسفی مە ڤەگێڕایە.

رۆژ دەهی هەیڤا موحەررەمێ بوو، مووسا ب ملل‌ەتێ خۆ ڤە نێزیکی لێڤا دەریایێ بوو.. کیژ دەریایێ؟

نە قورئانێ و نەحەدیسان ناڤێ ڤێ دەریایێ بۆ مە نەگۆتییە، بەلێ هزر پتر بۆ هندێ دچت کو ئەو دەریا دەریایا سۆر بت[1]. گاڤا مووسا و ملل‌ەتێ خۆ نێزیکی دەریایێ بووین، فیرعەون ب لەشکەرێ خۆ ڤە نێزیکی وان بوو، حەتا وە لێ هاتی هەردو لایان ئێک و دو ب چاڤ دیتین، ترسەکا زێدە بۆ ئسرائیلییان چێبوو، گۆتن: خلاس ئەم هاتینە گرتن! مووسایی گۆت: نەخێر، وە نینە وەکی هوین هزر دکەن، خودایێ من یێ د گەل من ئەو دێ رێکەکێ بۆ من بینت.. و هەر گاڤەکا فیرعەون و لەشکەرێ خۆ پتر نێزیکی مووسایی و ملل‌ەتێ وی دبوون، ترسا ئسرائیلییان زێدەتر لێ دهات و وان گازی مووسایی دکر: پا کانێ؟ ئەڤە ئەو گەهشتنە مە!

د وێ دەلیڤەیا بەرتەنگ دا خودێ جبریل هنارتە نک پێغەمبەرێ خۆ مووسایی؛ دا فەرمانا خودێ بگەهینتێ، و خودێ ب رێکا جبریلی وەحی بۆ مووسایی هنارت کو: گۆپالێ خۆ ل ئاڤا دەریایێ بدە.. مووسایی فەرمان ب جهئینا، ئەو دەریایا ب فەرمانا خودێ تژی ئاڤ بووی هەر ب فەرمانا خودێ د دوازدە جهان را هاتە کەلاشتن، و دووازدە رێک -ل دویڤ هژمارا ئویجاخێن ئسرائیلییان- لێ چێبوون، و هەر پارچەیەک وەکی چیایەکێ مەزن لێ هات، بایەکێ بۆش هات ئەو عەرد زوها کر.

---

(١) تەورات د (سفر المزامير) دا (١٣٦ / ١٣) ئاشکەرا دکەت کو ئەو دەریا دەریایا سۆر بوو، هندەک دبێژن: ئەو دەریایا مووسا و دویکەفتییێن خۆ ژێ دەربازبووین نە دەریایا سۆر بوو، بەلکی هندەک گۆل بوون یێن کو دکەفتنە باکوورێ وێ.. و هندەک دبێژن: دەریایا سۆر ل وی دەمی درێژتر بوو ژ ڤێ گاڤێ، و ئەو گۆلێن نوکە ل نێزیکی کەنداڤێ سویس هەین هنگی ژ دەریایێ ب خۆ بوون، هەر چاوا بت قورئان دبێژت: ئسرائیلی ب موعجزە ژ دەریایێ دەرباس بوون، و ئەڤ چەندا هە ل بەر خودێ یا ب زەحمەت نینە.

موعجزەیەکا مەزن بوو خودێ ل سەر دەستێ پێغەمبەرێ خۆ مووسایی پەیداکری.. مووسایی فەرمان ل مللەتێ خۆ کر کو هەر بابکەکێ ئسرائیلییان د رێکەکێ را دەرباس ببت، ئەوان دا رێ، هەر د وان دەلیڤەیان دا فیرعەون ب لەشکەرێ خۆ ڤە گەهشتنە بەر لێڤا دەریایێ، گاڤا وان دیتی بەحر هاتە کەلاشتن و ئسرائیلی تێرا بۆرین، ئەو حێبەتی مان، بەلێ حالێ هندێ نەبوو ئەو پسیار بکەن ئەڤە چییە؟ وان ژی د نیڤا بەحرێ دا دا رێ.. گاڤا ئسرائیلییان دیتی فیرعەونی و لەشکەرێ وی ژی دا بەحرێ گەلەک ترسیان و هزرکر ئەو ژ فیرعەونی خلاس نابن.

مووسا و مللەتێ خۆ بەراهییێ ژ دەریایێ دەرباس بوون، و خۆ ب لایێ رۆژهەلاتا دەریایێ را گەهاند، ل وی دەمی فیرعەون و لەشکەرێ وی ل شوین پییێن وان دچوون، هەڤالێن مووسایی گۆتێ: لەزێ بکە بەحرێ وەکی بەرێ لێ بکە؛ دا ئەو نەگەهنە مە! خودێ وەحی بۆ وی هنارت: ئەی مووسا بەحرێ وەکی وێ بهێلە؛ دا فیرعەون و لەشکەرێ وی هەمی بێنە نیڤێ، و نەترسن خودێ دێ وان خندقینت.. و وەسا چێبوو.

**دووماهییا فیرعەونی:**

گاڤا فیرعەون و دویکەفتییێن وی گەهشتینە نیڤا بەحرێ، خودێ دەستویری دا ئاڤێ جارەکا دی بگەهتە ئێک، و کافران د ناڤ خۆ دا بفەتسینت، هنگی فیرعەون و دویڤەلانکێن وی حێبەتی بوون، رِوی ب رِوی کەفتنە بەرانبەر وێ راستییا بۆ وان نەخۆش کو: خوداینییا فیرعەونی مەزنترین درەو بوو وان خۆ پێ خاپاندی.. ئەڤە چیە؟ تو بێژی فیرعەون هۆسا ب ساناهی بچت؟

د وێ دەلیڤەیێ دا بێهن ل فیرعەونی تەنگ بوو و بەر ب مرنێ ڤە چوو، لەو ئەو بۆ خۆ ل درەوەکا دی گەریا: ما بۆچی ئەو ب دەڤی باوەرییێ

ب دینێ مووسای نائینت حەتا ئەو ژی وەکی مووسایی ژ دەریایێ خلاس دبت و پشتی هنگی ئەوێ ب کەیفا خۆیە؟! فیرعەونی ب دەنگەکێ بلند گۆت: من باوەری ئینا کو ژ وی خودایی پێڤەتر یێ ئسرائیلییان باوەری پێ ئینای چو خودایێن دی یێن حەق نینن، و ئەز ژ وانم یێن باوەری ب تەوحیدێ ئینای و خۆ ب دەست خودێ ڤە بەردای.

ژ نوی ئەی فیرعەون؟ ژ نوی تە باوەری ئینا پشتی مرن ب سەر تە دا هاتی، و بەری عەزابا خودێ بگەهتە تە تە گوهدارییا وی نەدکر، و تو ژ وان خرابکاران بووی یێن بەرێ خەلکی ژ رێکا وی ددا پاش!! ڤێجا پشتی تو کەفتییە بەر مرنێ تۆبەکرن مفایی ناگەهینتە تە.

(عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((دەمێ فیرعەونی گۆتی: من باوەری ب وی خودایی ئینا یێ ئسرائیلییان پێ ئینای، جبریلی گۆتە من: ئەگەر تە ئەز دیتبام چاوا من ئاڤا دەریایێ دکرە دەڤی ژ ترسێن هندێ دا رەحم ژێ بگرت))[1].

گاڤا ئسرائیلییان دیتی فیرعەون ل بەر چاڤێن وان خندقی کەیفا وان گەلەک هات، بەلێ چونکی هێشتا هندەک د ناڤ وان دا مابوون باوەر نەدکر فیرعەون هۆسا ب ساناهی دێ مرت، و چونکی دبت هندەک د ناڤ مصرییان ژی دا هەبان هزر کربا فیرعەون نەمرییە خودێ گۆت: ئەڤرۆ ئەم دێ لەشێ تە ئەی فیرعەون دانینە سەر جهەکێ بلند ژ عەردی؛ دا هەچییێ باوەر نەکەت تو یێ مری تە ببینت و دا تو بۆ وان مرۆڤێن پشتی تە ژی دئێن ببییە عیبرەت و نیشان[2].

---

(١) ئیمام ئەحمەد ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

(٢) بەری نوکە مە گۆت: ل سالا (١٨٩٨) زایینی لەشێ فیرعەونەکی ل گۆڕستانەکا باژێڕێ (طیبە) ل مصرێ هاتە دیتن، و پشتی هنگی ب نەهـ دەهـ سالەکان ڤەکۆلین ل سەر هاتنە

خودێ وەسا حەزکر کەلەخێ فیرعەونی یێ مرار ب هەمی تڕ و نەجمە ڤە د گەل پێلەکا بەحرێ هاڤێتە سەر عەردی، و پشتی هنگی مصری هاتن کەلەخێ وی بر.. و ب ڤێ چەندێ ناڤبرەکا گرنگ ژ ژینا پێغەمبەرێ خودێ مووسایێ کوڕێ عمرانی ب دووماهی دئێت.

## صەبرا مووسای ل سەر مللەتێ وی یێ نەزان:

خودێ مللەتێ ئسرائیلی ژ دەستێن فیرعەونی و دەستەکا وی ڕزگارکرن و ب ڕەنگەکێ پەردەدڕ ژ دەریایێ دەرباس کرن، و ئسرائیلی د کتێبێن خۆ دا دبێژن: ئسرائیلی چارسەد و سیهـ سالان مانە ل مصرێ[1]، ژ دەمێ یەعقووب ب عەیال ڤە هاتییە نک یووسفی و حەتا مووسایی ئەو برین. و دبێژن: هژمارا وان شەشسەد هزار کەس بوون[2].

پشتی خلاسبوونا وان ژ دەریایێ قورئان سەرهاتییەکا غەریب ژ ڤی مللەتی ڤەدگوهێزت هندێ دگەهینت کو پێغەمبەرێ وان مووسایی -سلاڤ لێ بن- صەبرەکا مەزن ل سەر مەژی هشکییا وان کێشا.

قورئان د ئایەتا (١٣٨)یێدا و ئایەتێن د دویڤ ژی دا ژ سوورەتا (الأعراف) بۆ مە ئاشکەرا دکەت کو پشتی ئسرائیلی ژ دەریایێ دەرباس بووین د بەر مللەتەکی ڕا بۆرین وان صەنەم دپەرێسین و خودایێ ب حەق

---

کرن و لەشێ وی ژ لایێ زانایان ڤە هاتە فەحصکرن، و ژ بەر وان شکەستن و هەڕشینێن کو ل سەر هەستیکێن ڤی فیرعەونی هەین زانا گەهشتنە وێ باوەرێ کو ئەڤ فیرعەونە ب مرنەکا طەبیعی نەمرییە، بەلکی دربێن مەزن یێن ب لەشێ وی کەفتین حەتا ئەو مری، و ل سالا (١٩٧٥) زاییینی وێنەیێن وی یێن فۆتۆغرافی هاتنە گرتن و بەلاڤکرن، ل سەر وی بناخەیی کو ئەڤ فیرعەونە ئەو بوو یێ د دەریایێ دا هاتییە خندقاندن.

(١) بڕێنە: سفر الخروج ١٢ / ٤٠.

(٢) بڕێنە سفر الخروج ١٢ / ٣٧، و یا دیارە کو ڤێ هژمارێ (موبالەغەکا) مەزن تێدا هەیە؛ بەلکی هەر نە تشتەکێ بەرعەقلە، وەکی دکتۆر مۆریس بوکای دبێژت.

نەدنیاسی، و ئەو ل سەر ڤێ شرکا خۆ دبەردەوام بوون، گاڤا ئسرائیلییان ئەو دیتین ب دینێ وان (موعجب) بوون، لەو وان گۆتە پێغەمبەرێ خۆ: ئەی مووسا بۆ مە ژی صەنەمەکی چێکە دا بۆ خۆ بکەینە خوداوەند، وەکی کا چاوا ڤی مللەتی هندەک صەنەم هەنە عیبادەتی بۆ دکەن!

مووسایی گۆتە وان: ئەی مللەتێ من هندی هوین هوینن مەزنییا خودێ نزانن، و هوین نزانن کو پەرستن ب تنێ بۆ خودێیە، هندی ئەڤەنە یێن ل دۆر ڤان صەنەمان شرکا ئەو دکەن دێ پویچ بت، و هندی ئەو کارە یێ ئەو دکەن کو پەرستنا وان صەنەمانە یێن کو عەزابا خودێ ژ وان پاشدا نابەن ئەگەر ب سەر وان دا هات، کارەکێ پویچ و خراببوویە.

مووسایی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەرێ ژ بلی خودێ ما ئەز دێ داخوازا خودایەکێ دی بۆ هەوە کەم کو هوین وی بپەرێسن، و خودێیە یێ هوین ئافراندین، و وی هوین ب سەر هەمی خەلکێ دەمێ هەوە ئێخستینە ب هلبژارتنا گەلەک پێغەمبەران ژ ناڤ هەوە، و تێبرنا دوژمنێ هەوە، و ب دانا ئایەتێن تایبەت بۆ هەوە؟

ئیمام ئەحمەد ژ (ئەبوو واقدی) ڤەدگوهێزت، دبێژت: دەمێ ئەم د گەل پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- بۆ لایێ (حونەینێ) دەرکەفتین، ئەم د بەر دارەکێ ڕا بۆرین کافران چەکێ خۆ پێڤە دکر، و ل دۆرا کۆم دبوون، دگۆتنێ: (ذات أنواط) مە گۆتە پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن-: دارەکا وەکی ڤێ بۆ مە ژی دەسنیشان بکە؛ دا ئەم چەکێ خۆ پێڤە بکەین، ئینا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((اللە أکبر! ئەڤە وەکی وێ گۆتنییە یا ئسرائیلییان گۆتییە مووسایی دەمێ وان گۆتی: ئەی مووسا بۆ مە ژی صەنەمەکی چێکە دا بۆ خۆ بکەینە خوداوەند، وەکی کا چاوا ڤی مللەتی هندەک صەنەم هەنە

عیبادەتی بۆ دکەن، هندی هوینن هوینن هوین دێ ل وێ ڕێ چن یا خەلکێ بەری هەوە لێ چووی))[1].

## ل بەر دەرازینکا جهێ پیرۆز:

پاشی کاروانێ خودان باوەران دا ڕێ، حەتا نێزیکی بـاژێڕێ پیـرۆز (بەیتولمەقدسـێ) بـووی، و ئـەو بـاژێڕ هنگـی د دەسـتێ مللەتـەکێ کـافر و زۆردەست دا بوو، قورئان د سوورەتا (المائدة) دا سەرهاتییا چوونا مووسایی د گەل مللەتێ وی بۆ بازێڕێ پیرۆز و زڤڕینا ئسرائیلییان ل سەر پاشپانییێن وان بـۆ مـە ڤـەدگوهێزت و ئاشـکەرا دکـەت کـو مووسـایی گۆتـە مللـەتێ خـۆ: ((ئـەی مللـەتێ مـن هـوین هەڕنـە عـەردێ پیـرۆز -کو بەیتولمەقدس و دەور و بەرێن وێنە- یێ خودێ سۆز دای کو هـوین دێ چنـێ و دێ شـەڕێ وان کـافرێن ل وێرێ کەن، و هوین ژ کرنا شەڕێ د گـەل جـەبابران نـەزڤڕن، ئەگـەر دێ خێـرا دنیایێ و ئاخرەتێ ژ دەست هەوە چت)).

وان گۆت: ئەی مووسا مللەتەکێ ب هێـز و دژوار ل وێـرێ هەیـە، و مـە شیانا شەڕی د گەل وان نینە، و ئەم نەشێین بچینە وێـرێ هنـدی ئـەو ل وێـرێ بن، ڤێجا ئەگەر ئەو ژێ دەرکەڤن ئەم دێ چینێ.

دو زەلامان[2] ژ وان یێن ژ خودێ دترسـان، خـودێ قـەنجی د گـەل کربـوو وان گوهدارییا خودێ و پێغەمبەرێ وی دکر، گۆتە ئسرائیلییان: هوین ب سەر

---

(١) و ئەم دبێژین: اللـه أکبـر، عـەینێ گۆتنییـە یا ئـەڤرۆ هندەک (ئیسـلامخواز) دبێـژن، دەمـێ دبێژن: دڤێت ئەم وان ڕێکان ب کاربینین یێن بێ دین و کافر ب کار دئینن دا ئەم بشـێین ململانێ د گەل وان بکەین، هەر وەکی ئەو نزانن کو موخالـەفا ڕێ و ڕێبـازێن کـافـران ئێـک ژ بناخەیێن باوەرییا مرۆڤێ موسلمانە.

(٢) ئـبن کـەثیر ژ هنـدەک زانـاییێن صـەحابی و تابعییـان ڤـەدگوهێزت کـو ئـەڤ هـەردو زەلامـێن خـودان بـاوەر یووشـەعێ کـوڕێ نـوونی بـوو، و کـالبێ کـوڕێ یۆفـەنناى -زەلامـێ مەریـەما

وان جەبابران دا د دەرگەهێ بازێرێ وان ڕا هەڕنە ژۆر، وەک کارئینان بۆ ئەگەران، و ئەگەر هوین د دەرگەهی ڕا ب سەر وان دا چوونە ژۆر هوین دێ ب سەرکەڤن، و خۆ بهێلنە ب هیڤییا خودێ ب تنێ ڤە، ئەگەر هەوە باوەری ب پێغەمبەرێ وی هەیە، و هوین کاری ب شریعەتێ وی دکەن، بەلێ مللەتێ مووسایی ئەوێ ل ژێر سیبەرا فیرعەونی فێری ڕەزیلییێ بووین گوهدارییا ڤان خودان باوەران ژی نەکر، و گۆتنە مووسایی: هندی جەبابرە ل بازێڕی بن ئەم قەت ناچینێ، ڤێجا هەڕە تو و خودایێ خۆ شەڕێ وان بکەن، هندی ئەمین ئەم ئەها ل ڤیرێ دێ ڕوینینە خوارێ و ئەم شەڕێ وان ناکەین. مووسا ژ ڤێ گۆتنا وان عەجێبگرتی بوو، و دەمێ وی ڕژدییا مللەتێ خۆ ل سەر بێ ئەمرییا خودێ دیتی دوعا ژ خودایێ خۆ کر و گۆت: ((خودایێ من! ئەز دشێمە خۆ و برایێ خۆ ب تنێ، ڤێجا تو حوکمی د ناڤبەرا مە و مللەتێ سەرداچووی دا بکە)).

خودێ د بەرسڤێ دا گۆتە پێغەمبەرێ خۆ مووسایی: من ل سەر ڤان جوهییان حەرامکر ئەو چل سالێن دی بچنە عەردێ پیرۆز، ل ڤان هەر چل سالان ئەو ل عەردی سەرگەشت و بەرزە دێ مینن، ڤێجا تو -ئەی مووسا- ل سەر وی مللەتێ ژ گوهدارییا من دەردکەڤت ب خەم نەکەڤە. و ژ بەر ڤی حوکمی مووسایی بەرێ مللەتێ خۆ ژ جهێ پیرۆز وەرگێڕا و بەرێ وان دا دەشتا سینائێ..

## چل سالێن بەرزەبوونێ:

دبێژن: دەمێ مووسا و مللەتێ خۆ ژ مصرێ دەرکەفتین سەرێ بهارێ بوو و پشتی سێ هەیڤان -یەعنی ل سەرێ هاڤینێ- ئەو بوو خودێ فەرمان دا

---

خویشکا مووسای- و هەژییە بێژین تەورات ناڤێ بابێ وی ب ڤی ڕەنگی دئینت (یەفوننە) ل شوینا یۆفەننای.

چل سالان ئەو د بەرزەبوونێ دا بژین، چل سالان ئەو -بێ ئارمانج- ل دەشتێ هاتن و چوون، جار ب رێڤنگی و جار ژی ب ئاکنجیبوون..

د ڤان چل سالان دا ئەو جیلێ ل بەر سیبەرا حوکمێ فیرعەونی فێری دەست داهێلانێ و سەرشۆرییێ بووی نەما، جیلەکێ دی یێ بێنا ئازادییێ و سەربەستییێ هلکێشای هاتە ب خودانکرن، و ل سەر دەستێ پێغەمبەرێ خودێ مووسایی و برایێ وی هاروونی فێری خودێ ناسییێ بوون، و ل سەر دەستێ ڤی جیلی خودێ سۆزا خۆ ب جهئینا و جهێ پیرۆز ژ دەستێن کافران ئینادەر و ئێخستە دەستێ خودان باوەران.

مووسایی مللەتێ خۆ ب لایێ دەشتا سینائێ ڤە بر و ل دۆرا چیایێ طووری ئاکنجی کر، و چونکی مللەتێ ئسرائیلی -ل وی دەمی- چێترینێ مرۆڤان بوون، و هەر چەندە خودێ ئەو عوقووبەدان ژی، بەلێ ل ڤی دەمی خودێ زێدە قەنجی د گەل وان کرن، ل وی دەمێ رۆژ ل هنداڤی سەرێ وان دشاریا خودێ عەور دهنارتن دا سیبەرێ ل وان بکەت، و گاڤا ئەو ل دەشتێ تێهنی بووین خودێ فەرمان ل مووسای کر کو ئەو گۆپالێ خۆ ل کەڤری بدەت و وەک موعجزە بۆ وی خودێ دوازدە کانی ژ وی کەڤری پەقاندن، و گاڤا برس ب سەر وان دا هاتی ب شەڤێ ئەو دنڤستن و سپێدێ رادبوون بەرێ خۆ ددانێ ددیت گەزۆ و گۆشتێ طەیران یێ کەفتییە بەر تەنشتا وان، و خودێ ئەڤ قەنجییە د گەل وان کرن بۆ خاترا هندێ کو ئەو گوهدارییا مووسایی بکەن.

پشتی خودێ ئەو بەردراینە دەشتا سینائێ و چونکی ئەو مللەتەکێ بۆش بوون وان پێتڤی ب مەنهەجەکی هەبوو ژینا خۆ ل دویڤ ب رێڤە ببەن، و ئەو بوو خودێ کیتابا خۆ یا پیرۆز (تەورات) بۆ مووسایی هنارت؛ دا بۆ ئسرائیلییان ببتە مەنهەجێ ژینێ..

## هاتنه خوارا تەوراتێ بۆ مووسای:

دەمێ خودێ ڤیای تەوراتێ بۆ خۆشتڤییێ خۆ مووسایی بهنێرت وی فەرمان لێ کر کو ئەو خۆ ژ خەلکی ڤەدەر بکەت، و سیهـ ڕۆژان یێ ب ڕۆژی بت، پاشی قەستا ژڤانێ خودایێ خۆ بکەت.

مووسایی فەرمان ب جهئینا، خۆ ژ خەلکی ڤەدەرکر و بەری هنگی گۆتە برایێ خۆ هاروونی: تو جێگرێ من بە د ناڤ مللەتێ من دا حەتا ئەز بزڤڕمە ڤە، و بەرێ وان بدە گوهداری و پەرستنا خودێ، و تو دویکەفتنا ڕێکا وان نەکە یێن خرابکارییێ د عەردی دا دکەن.

پشتی سیهـ ڕۆژ د سەر مووسایی ڕا بۆرین وی پرتەکا داری -وەکی سیواکێ- د دەڤێ خۆ دا و بەری خودێ فەرمانێ لێ بکەت وی لەزکر و قەستا چیایی کر بۆ ژڤانی، و ژ بەر ڤێ لەزا وی خودێ دەهـ ڕۆژێن دی ل ژڤانی زێدەکرن، و چونکی مووسایی گۆتبوو مللەتێ خۆ پشتی سیهـ ڕۆژێن دی ئەز دێ زڤڕم، گاڤا سیهـ ڕۆژ ب دوومـاهی هاتین ئەو چاڤەرێیی وی مان، و دەمێ مووسا نەزڤڕی ئەو د دەر حەقا وی دا ب خیلاف چوون، هندەکان گۆت: مووسا یێ مری لەو نەزڤڕی، و هندەکان گۆت: دیارە وی خودایێ خۆ یێ بەرزە کری! و هندەکان گۆت: صەبرێ بکێشن خودێ چێتر دزانت کانێ مەسەلا وی چیە.

پشتی دەهـ ڕۆژێن ل سەر ژڤانی هاتینە زێدەکرن ژی ب دوومـاهی هاتین مووسا ل ژڤانی هات، خودایێ مەزن ب ڕەنگەکێ ئێکسەر و بێ دەسکاتی د گەل پێغەمبەرێ خۆ مووسایی ئاخفت، مووسایی دلێ خۆ برێ کو ئەو خودێ ببینت لەو وی بەرێخۆدان ژێ خواست، خودێ گۆتە وی: تو نەشێی من د دنیایێ دا ببینی، بەلێ بەرێ خۆ بدە چیای، ڤێجا ئەگەر من بلند خۆ نیشا دا و وی خۆ ل جهێ خۆ گرت تو دێ من بینی، ئینا دەمێ خودایێ وی خۆ

بلند نیشا چیای دای وی چیا ب عەردی ڤە ڕاست کر، و مووسا دلگرتی بوو و کەفت، و دەمێ ئەو ژ دلگرتنێ هشیاربووی وی گۆت: پاکی و پیرۆزی بۆ تە بت ئەی خودا، هندی ئەزم من تۆبەیە کو پسیارا دیتنا تە د ڤێ دنیایێ دا بکەمە ڤە، و ئەز ئێکەمین خودان باوەرم ب تە ژ مللەتێ خۆ.

خودێ گۆت: ئەی مووسا، من ب پەیامێن خۆ بۆ وان مرۆڤێن تو بۆ هنارتی تو ل ناڤ مرۆڤان یێ هلبژارتی و ب ئاخفتنا خۆ یا ئێکسەر د گەل تە، ڤێجا تو وێ فەرمانا من دایە تە بگرە، و کاری پێ بکە، و ببە ژ وان یێن شوکرا خودێ دکەن ژ بەر پەیاما خۆ یا وی دایە تە، و کو ب تایبەتی د گەل تە ئاخفتی.

ل ڤی جهی خودێ کیتابا خۆ تەورات بۆ مووسایی هنارت، و د حەدیسێن دورست دا هاتییە: (خودێ تەورات ب دەستێ خۆ نڤیسیبوو). و ئاشکەرایە کو هەر کتێبەکا بەری قورئانێ هاتییە خوارێ هەمی پێکڤە و ب ئێکجارێ دهاتە خوار.

خودێ دبێژت: مە بۆ مووسایی د تەوراتێ دا ژ هەر تشتەکێ ئەو هەوجە ببتێ ژ ئەحکامێن دینی نڤیسیبوو، شیرەت بۆ مفا ژێ وەرگرتنێ و بەرفرەهکرن بۆ مەسەلا حەلالی و حەرامی و فەرمان و سەرهاتی و بیر و باوەر و تشتێ نەبەرچاڤ.

خودێ گۆتە مووسایی: تو تەوراتێ ب هێز بگرە، و فەرمانێ ل مللەتێ خۆ بکە کو کاری ب وێ بکەن یا خودێ تێدا گۆتی؛ چونکی هەچییێ شریکان بۆ خودێ بدانت ئەز ل ئاخرەتێ جهێ سەرداچوویان دێ نیشا وی دەم، کو ئەو ئاگرە یێ خودێ ئامادەکری بۆ وان دوژمنێن خۆ یێن ژ ڕێکا وی دەرکەفتین. ئەز دێ دلێن وان کەسان ژ تێگەهشتنا ئایەتێن مەزنی و شریعەتێ خۆ وەرگێرم ئەوێن خۆ د سەر گوهدارییا من ڕا دبینن، و بێ حەق

خۆ ل سەر سەرێ خەلکی مەزن دکەن، ڤێجا ژ دفنبلندییا خۆ دویکەفتنا چو پێغەمبەران ناکەن و گوهدارییا وان ناکەن، و ئەگەر ئەڤ دفنبلندە هەر ئایەتەکا هەبت ببینن ژی باوەرییێ پێ نائینن؛ ژ بەر پشتدان و دوژمناتییا وان بۆ خودێ و پێغەمبەرێ وی، و ئەگەر ئەو رێکا چاکییێ ببینن بۆ خۆ ناکەنە رێک، و ئەگەر ئەو رێکا سەرداچوونێ ببینن، یەعنی: کوفرێ، ئەو دێ وێ بۆ خۆ کەنە رێک و دین؛ ئەڤە ژ بەر کو وان درەو ب ئایەتێن خودێ کرییە، و ئەو ژ هزرکرن و بەرێخۆدانا د ڤان ئایەتان دا دبێ ئاگەهن. و بەری مووسا ژ ژڤانی بزڤرِت و تەوراتێ د گەل خۆ بینت، خودێ ئەو ئاگەهدارکر کو مللەتێ وی پشتی وی یێ خرِیای و (سامری) عیبادەتێ گۆلکێ یێ ب وان دایەکرن..

## ئسرائیلی و پەرستنا گۆلکا زێرِی:

دەمێ خودێ گۆتییە مووسایی: پشتی تە مللەتێ تە یێ ب پەرستنا گۆلکێ هاتییە جەرِباندن، و سامری ئەو یێن د سەر دا برین، مووسا ب خەم و قەهر ڤە زڤرِی نک مللەتێ خۆ، و گۆتە وان: ئەی مللەتێ من ما خودایێ هەوە ژڤانەکێ باش نەدابوو هەوە کو ئەو تەوراتێ بینتە خوارێ؟ ئەرێ ڤێجا ژڤان ل بەر هەوە درێژ بوو و هوین ژێ بێ هیڤی بوون، یان هەوە ڤیا کارەکی بکەن غەزەبا خودایێ هەوە ب سەر هەوە دا بینت، ڤێجا هوین ل ژڤانێ من نەهاتن و هەوە پەرستنا گۆلکێ کر، و هەوە پێگیری ب فەرمانێن من نەکر؟

وان گۆت: ئەڤا مە کری مە نە ب دلێ خۆ کرییە، بارێن گونەهێن مە ژ بەر وی چەکێ مە ژ مصرییان وەرگرتی و د گەل خۆ ئینای ل مە هاتبوونە کرن، ڤێجا مە ب فەرمانا (سامری) ئەو چەک هەمی هاڤێتە د کۆرکەکا ئاگری دا، و هەر وەسا سامری ژی ئەو مستا ئاخێ یا وی ژ بنێ پییێ

هەسپێ جبریلی هلگرتی ڕۆژا ئەم ژ دەریایێ دەرباس بووین و د گەل خۆ ئینای، وی ئەو ژی هاڤێتە د وێ کۆرکێ دا، و ژ وی چەکێ حەلاندی سامری پەیکەرێ گۆلکەکێ بۆ مە چێکر دەنگێ چێلان ژێ دهات، و وی گۆتە مە: ئەڤە خودایێ هەوە و خودایێ مووسایە، بەلێ مووسای یێ ژ بیرکری! و هەر چەندە هاروونی -بەری مووسا بزڤڕت ژی- گۆتبوو ئسرائیلییان: ئەی مللەتێ من، هوین ب ڤێ گۆلکێ یێن هاتینە جەرباندن؛ دا خودان باوەرێ هەوە پێ ژ کافری ئاشکەرا ببت، و هندی خودایێ هەوەیە خودایەکێ پڕدلۆڤانە ڤێجا هوین د وی تشتی دا یێ ئەز بەرێ هەوە ددەمێ دویکەفتنا من بکەن، و گوهدارییا فەرمانا من بکەن.

بەلێ ئسرائیلییێن گۆلکپەرێس گۆتە هاروونی: ئەم دێ هەر مینین گۆلکێ پەرێسین حەتا مووسا دزڤڕتە نک مە.

گاڤا مووسا هاتی و دیتی پشکەکا مەزن ژ مللەتێ وی یێن بووینە دویکەفتییێن سامری د پەرستنا گۆلکێ دا و ئەو دەپێن تەورات ل سەر هاتییە نڤیسین ل عەردی دان و ب عێجزی ڤە گۆتە برایێ خۆ هاروونی: ئەو چ تشت بوو نەهێلای تو وان بهێلی و بگەهییە من دەمێ تە دیتی ئەو ژ دینێ خۆ دەرکەفتین و وان پەرستنا گۆلکێ کری؟ ئەرێ تە گوهدارییا من د وی تشتی دا نەکر یێ من فەرمان پێ ل تە کری کو تو پشتی من بکەی؟ پاشی مووسای سەر و ڕیهێن هاروونی گرتن و کێشان.. هاروونی گۆتێ: کوڕێ دەیکا من! تو سەر و ڕیهێن من نەکێشە، هندی ئەز بووم ئەز دترسیام ئەگەر وان بهێلم و بێمە نک تە تو بێژی: تە دوبەرەکی ئێخستە ناڤ ئسرائیلییان، و تە ب شیرەتا من نەکر و باش چاڤدێری ل وان نەکر.

مووسای گۆتە سامری: ئەی سامری مەسەلا تە چیە؟ و بۆچی تە ئەڤ کارە کر؟

سامری گۆت: تشتێ وان نەدیتی من ل سەر پشتا هەسپی دیتبوو، دەمێ ئەم ژ دەریایێ دەرکەفتین و فیرعەون و لەشکەرێ وی خندقین، ڤێجا من مستەک ژ وێ ئاخا ل جهێ پیییێ هەسپێ جبریلی هلگرت، و من ئەو هاڤێتە سەر وی چەکێ من گۆلک ژێ چێکری، ئەو بۆ جەرباندن و فتنە بوو گۆلکەکا ب دەنگ، و هۆسا نەفسا من یا فەرمانێ ب خرابییێ دکەت ئەڤ کارە ل بەر من شرینکر.

پشتی ڤێ ئعترافا وی، مووسایی گۆتێ: دێ هەرە هندی تویی د ژینا خۆ دا تو دێ یێ هاڤێتی بی، و هەر کەسەکێ تو ببینی دێ بێژییێ: نە ئەز دەست دکەمە کەسێ و نە کەس دەست دکەتە من[1]، و هندی تویی ژڤانەک بۆ عەزابدانا تە هەیە، خودێ وی ژڤانی هەر دێ پێک ئینت، و تو دێ بینی، و تو بەرێ خۆ بدە خودایێ خۆ یێ تە پەرستن بۆ کری ئەم دێ وی سۆژین، پاشی دێ هویرکێ وی ب دەریایێ وەرکەین.

پاشی مووسایی ب فەرمانا خودێ گۆتە مللەتێ خۆ: ئەوێن پەرستنا گۆلکێ نەکری دڤێت وان بکوژن یێن پەرستنا گۆلکێ کری.. و وان ئەڤ حوکمە ب جهئینا!

و دەمێ کەربا مووسایی داهاتی، وی ئەو دەپ -یێن تەورات ل سەر هاتییە نڤیسین- ژ عەردی هلگرتن پشتی کو وی ئەو هاڤێتین، و ئاشکەراکرنا حەقییێ و دلۆڤانییێ بۆ وان یێن ژ خودێ و عەزابا وی دترسن د وان دەپێن تەوراتێ دا هەبوویە، و مووسایی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەڤە ئەو مەنهەجە یێ خودێ بۆ هەوە هنارتی؛ دا هوین ل دویڤ بچن.

---

(١) یەعنی: ئێشەکا جلدی دێ ئێتە تە، و دەرمانێ تە ئەوە نە تو دەست بکەیە کەسێ و نە کەس دەست بکەتە تە.

وان گـۆت: دێ سـەحکەینێ.. ئەگـەر یـێ ب سـاناهی بـت دێ ل دویـڤ چین، و ئەگەر یێ ب زەحمەت بت بۆ مە بگوهۆڕە!!

د ئـەنجامێ ڤـێ گۆتنـا وان دا خـودێ چیـا ڕاکـرە هنـداڤی سـەرێ وان، مـووسایـی گـۆت: یـان هوین دێ پێگیرییێ پێ کـەن یـان خـودێ غـەزەبێ دێ ل هەوە کەت، و گاڤا بوویە مجدی وان سەرێن خۆ بۆ خودێ دانانـە عـەردی و گۆتن: ئەم ب شریعەتێ خودێ دڕازینە.

**تۆبەکرن ژ گونەها شرکێ و نەگوهدارییێ:**

پشتی ڤێ چەندێ مووسایی ژ مللەتێ خۆ خواست کو ئەو تـۆبێ ژ ڤـێ گونەها مەزن بکەن، و دا تۆبا وان قەبویل ببت، مووسایی گۆتـە وان: حـەفتێ زەلامێن زانا و چاک ژ خۆ هلبژێرن بـلا د گـەل مـن بـێن دا ل ژ ڤـانێ خودێ بچـین و داخـوازا ژێبرنـا گونـەهان بـۆ هـەوە ژ خـودێ بکـەین، و پشـتی وان فەرمانا مووسایی ب جهئینای، مووسایی گۆتە وان حەفتێ زەلامان: خۆ پاقژ بکـەن و ڕۆژییـان بگـرن، و خـۆ ئامـادە بکـەن، چـی گاڤـا خـودێ دەسـتویرییا چوونێ دا مە ئەم دێ چین. و گاڤا خـودێ دەسـتویری دای، مووسـایی حـەفتێ زەلامێن باشێن مللەتێ خۆ د گەل خۆ برن و هەمی پێکڤە دەرکەفتنـە طـووری سینائێ بۆ وی دەم و ژڤانی یێ خودێ دایـە وی، گاڤـا ئـەو هاتینـە وی جهـی یێ خودێ بۆ دەسنیشـان کـری وان زەلامـێن ئسـرائیلییان گۆت: ئـەی مووسـا! ئەم باوەرییێ ب تە نائینین حەتا ئەم خودێ ب چاڤ نـەبینین، تـو د گـەل وی ئاخفتی، ڤێجا وی نیشا مە بدە[(١)].

ئینا ڤـەلـەرزینـا دژوار ئـەو هەمی گرتن و مـرن، مووسا ڕابووڤـە و دوعـا ژ خودێ کرن و گۆت: خودایێ مـن، ئـەز دێ چ بێژمـە ئسـرائیلییان ئەگـەر ئـەز زڤڕیمە نک وان، و تە باشێن وان هەمی مراندن؟ ئەگەر تە ڤیابا بـەری نوکـە

(١) ئەڤە گۆتنا چاکێن وان بوو، ڤێجا هزر بکەن نەباشێن وان دچاوا بوون.

تــو دا وان هــەمییان و مــن ژی د گــەل دا مرینی، و ئــەڤــە ل سەر مـن یا ب ساناهیتر بوو، ئەرێ تو دێ مە تێ بەی ژ بەر وی کاری بێ فامێن مە کری؟ ئەڤ کارێ مللەتێ من کری دەمـێ گۆلـک پەرێسی هـەما جەڕباندنەک بۆ تە ئەو پێ جەڕباندین، یێ تە بڤێت ژ بەنییێن خۆ تو وی پێ بەرزە دکەی، و یێ تە بڤێت تو وی پێ دئینییە سەر ڕێ، تـو سـەرکار و پشـتەڤانێ مـەیی، ڤێجا تو گونەهێن مە ژێ ببە، و دلۆڤانییێ ب مە ببـە، و تـو چێترینـێ وانـی یـێن لێبـۆرینێ دکـەن، و گونـەهان ڤەدشـێرن، و تـو مـە بکـە ژ وان یـێن تـە کـریـارێـن چـاک د دنـیـایـێ و ئـاخـرەتـێ دا بـۆ نڤیسـین، هندی ئـەمین ئـەم ب پەشێمانی و تۆبەکرن ڤە ل تە دزڤڕین.

خودێ گـۆتـە مـووسایی: عەزابا خۆ ئەز دێ دەمە بەر وی یێ من بڤێت ژ چێکرییێن خۆ، وەکی من دایە بەر ئەوێن هە ژ مللەتێ تە، و دلۆڤانییا من چێکری هـەمی ڤەگرتینـە، ڤێجا ئـەز دێ وێ بـۆ وان نڤیسم یـێن ژ خـودێ و عەزابا وی دترسن، و فـەرمانێن وی ب جهـ دئینن و خۆ ژ بێ ئـەمرییا وی ددەنـە پـاش، و ئـەوێن بـاوەرییێ ب تەوحیـدێ و دەلیلێن وێ دئینن، ئـەڤێ دلۆڤانییێ ئەز دێ بۆ وان نڤیسم یێن ژ خودێ دترسن و خۆ ژ بێ ئەمرییا وی ددەنە پاش، و دویکەفتنا وی پێغـەمبەرێ نەخواندەڤا دکـەن، کـو موحەممـەدە -سـلاڤ لـێ بـن-، یـێ بـەحس و سـالۆخەتێ وی ل نـک خـۆ د تـەوراتێ و ئنجیلێ دا نڤیسی دبینن، ئەو فەرمانێ ب تەوحیدێ و هـەر باشییەکا هـەبت ل وان دکـەت، و بـەرێ وان ژ شـرکێ و نەگوهـدارییێ و هـەر تشـتەکێ خـراب ددەتە پـاش، و تشـتێن پـاقژ ژ خـوارن و ڤـەخوارن و مـارەکرنێ بـۆ وان حـەلال دکەت، و تشتێن پیس بۆ وان حەرام دکەت، و وی بـارێ گـران یـێ کـو ل وان هاتییـە کـرن ژ سـەر وان ڕادکـەت، ڤێجـا ئـەوێن بـاوەری ب پێغەمبـەرێ نەخواندەڤا موحەممـەدی -سـلاڤ لـێ بـن- ئینـای، و بهـایێ وی مـەزنکری و

پشـــتەڤانییا وی کـری، و دویکـەفتنا وێ قورئـانێ کـری یـا بـۆ وی هاتییـە خوارێ، و کار ب سوننەتا وی کری، ئەو ئەون یێن ئەو سۆز ب دەست خۆ ڤە ئینای یا خودێ دایە بەنییێن خۆ یێن خودان باوەر.

**مووسا د گەل خدری:**

دیسا ژ وان سەرهاتییان یێن د ژینا مووسا پێغەمبەری دا -سلاڤ لێ بن- هەین و قورئـانێ بـۆ مـە ڤەگوهاستین، سـەرهاتییا وی بـوو د گـەل وی زەلامێ خودێ زانین دایێ ئەوێ دبێژنێ: خدر (خضر)[١].

ل دەستپێکێ دێ بێژین: زانا ب خیلاف چووینـە کانێ خـدر کـی بـوو، و چ بـوو و زانـایێ ناڤـدار (ئـبن کـەثیر) گەلـەک گـۆتن و بۆچوونـان د ڤـێ دەربارەیێ دا ڤەدگوهێزت[٢]، و دبت گۆتنا ژ هەمییان دورستتر ئەو بت مرۆڤ بێـژت: خدر پێغەمبـەرەک بـوو ژ پێغەمبـەرێن خودێ؛ چونکی ئـەو کـارێ وی کـری هـەمی هنـدێ دگـەهینت کـو وەحـی ژ نـک خـودێ بـۆ وی دهـات، و چـو ڕاستی بۆ وێ گۆتنێ نینە ئەوا دبێژت: خدر هـەر و هـەر یـێ زێندییـە چـونکی وی ژ ئاڤا حەیاتێ ڤەخوار بوو.

سـەرهاتییا مووسـایی د گـەل ڤـی مرۆڤـی سـوورەتا (الکهـف) بـۆ مـە ڤەدگوهێزت، و ئەم ل ڤێـرێ دەڤـا ڤـێ سـەرهاتییێ وەکـی د قورئـانێ دا هـاتی دێ ڤـەگوهێزین، ئایـەتێن سـوورەتا (الکهـف) دبێـژن: تـو -ئـەی موحەممـەد- بەحسێ هندێ بکە دەمێ مووسایی گۆتییە خزمەتکارێ خۆ -یووشـەعێ کوڕێ نوونی-: ئەز دێ هەر چم حەتا بگەهمە وی جهی یێ هەردو دەریا لـێ دگەهنـە

(١) د حەدیسێن دورست دا هاتییـە کـو خضـر ناسـناڤێ وی بـوو؛ چونکی دەمـێ ئـەو ل جهـەکێ هشـک دڕوینشـت ئـەو جهـ کەسـک دبـوو، وەکـی ئەحمـەد و ترمـذی و ئـبن حبـان ژ ئـەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن.

(٢) د کتێبا خۆ دا (البدایة والنهایة) د بەرگێ ئێکێ دا.

ئێک، یان ئەز دێ دەمەکێ درێژ چم حەتا بگەهمە وی بەنییێ چاک؛ دا ئەز ژ وی فێر ببمە وێ زانینێ یا کو ل نک من نەهەی.. و د ئەگەرا ڤێ دەرکەفتنێ دا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((ڕۆژەکێ مووسا د ناڤ ئسرائیلییان دا ڕابووڤە، خوتبەک خواند، ئینا پسیار ژێ هاتە کرن: کیژ مرۆڤ ژ هەمییان زاناترە؟ وی گۆت: ئەز! ئینا خودێ ل وی گرت؛ چونکی وی نەگۆت: خودێ دزانت، و خودێ وەحی بۆ هنارت کو من عەبدەکێ هەی یێ ل وی جهی یێ هەردو دەریا لێ دگەهنە ئێک ژ تە زاناترە))[1].

ئایەت دبێژن: مووسای و خزمەتکارێ وی دا ڕێ، و دەمێ ئەو گەهشتینە جهێ هەردو دەریا لێ دگەهنە ئێک[2] هەردو ل نک کەڤری ڕوینشتن، و وان ئەو نەهنگێ خۆ ژ بیرکر یێ فەرمان ل مووسایی هاتییە کرن کو وی بۆ قوبتی د گەل خۆ ببەت، و یووشەعی ئەو دانابوو د عەلبەکێ دا، ڤێجا نەهنگ زێندی بووبوو و خۆ هاڤێتبوو د دەریایێ دا، و وی ڕێکەکا ڤەکری بۆ خۆ د دەریایێ دا گرتبوو، و دەمێ ئەو ژ وی جهی چووین یێ وان نەهنگ لێ ژ بیرکری و مووسا ب برسێ حەسیا، وی گۆتە خزمەتکارێ خۆ: فراڤینا مە بۆ مە بینە، ب ڕاستی مە د ڤێ سەفەرا خۆ دا وەستیان دیت.

خزمەتکارێ وی گۆتێ: ئەرێ ل بیرا تەیە دەمێ ئەم چووینە نک وی کەڤری یێ مە بێهنا خۆ ل نک ڤەدای؟ من ژ بیرکربوو ئەز مەسەلا نەهنگی بۆ تە بێژم، و هەما شەیتانی ژ بیرا من بربوو ئەز مەسەلا وی بۆ تە بێژم، هندی نەهنگە ل وێرێ ب رح کەفتبوو، و خۆ هاڤێتبوو د دەریایێ دا، و وی ڕێکەک بۆ خۆ تێدا کربوو، و مەسەلا وی یا عەجێب بوو.

---

(١) بوخاری ڤێ حەدیسێ ژ عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی ڤەدگوهێزت.

(٢) د قورئان و حەدیسان دا نەهاتییە کانێ ئەڤ جهە دکەفتە کیڤە، و دبت مەخسەد پێ ئەو جهـ بت یێ کەنداڤێ (عەقەبە و سویس) دگەهنە ئێک د دەریایا سۆر دا.

مووسایی گۆت: ئەوا چێ بووی ئەو بوو یا مە دخواست، و ئەو نیشانەکە بۆ من ئەز پێ ب جهێ بەنییێ چاک بکەڤم، ئینا هەردو ل شوین پیییێن خۆ زڤڕین حەتا گەهشتینە جهێ کەڤر لێ.. وان ل وێرێ بەنییەکێ چاک ژ بەنییێن خودێ کو خدرە -سلاڤ لێ بن- دیت. مووسایی سلاڤ کرێ، و گۆتێ: ئەرێ دێ دەستوبرییێ دەی کو ئەز ب دویڤ تە بکەڤم؛ دا تو هندەکێ ژ وێ زانینا خودێ نیشا تە دای نیشا من بدەی کو ئەز پێ سەرڕاست ببم و مفای ژێ وەربگرم؟

خدری گۆتێ: هندی تویی -ئەی مووسا- تو نەشێی بێهنا خۆ ل سەر دویکەفتن و هەڤالینییا من فرەهـ بکەی، و چاوا تو دێ شێی بێهنا خۆ ل سەر وان تشتان فرەهـ کەی یێن کو ئەز دێ کەم و ئەو ل بەر تە دبەرزە ژ وان یێن خودێ نیشا من داین؟

مووسایی گۆتێ: ئەگەر خودێ حەز بکەت تو دێ من بینی یێ بێهنفرەهـ ل سەر وی تشتێ ئەز دێ ژ تە بینم، و ئەز د تشتەکی دا بێ ئەمرییا تە ناکەم.

ئینا خدر ل بەر هات و گۆت: پا ئەگەر تە هەڤالینییا من کر تو پسیارا تشتەکێ ل بەر تە ئالۆز بت ژ من نەکە، حەتا ئەز ب خۆ وی تشتێ ل بەر تە نە ئاشکەرا بێژم بێی تو پسیار بکەی.

وان دەست ب ڕێڤەچوونا ل سەر لێڤا دەریایێ کر(١)، و گەمییەک د بەر وان ڕا بۆری، وان داخواز ژ خودانان کر کو وان سویار کەن، ڤێجا دەمێ ئەو سویار بووین خدری دەپەک ژ گەمییێ ڤەکر و ئەو کونکر، مووسایی گۆتێ: ئەرێ تە گەمی کونکر؛ دا خەلکێ وێ بخندقینی، و وان بێ کرێ ئەم یێن هلگرتین؟ ب ڕاستی تە کارەکێ کرێت کر.

(١) ژ ئایەتان دئێتە زانین کو خزمەتکارێ مووسایی پاشدا زڤڕی بوو و نەمابوو د گەل وان.

خدری گۆتێ: ل سەری من گۆتبوو تە: هندی تویی تو نەشێی بێهنا خۆ ل سەر هەڤالینییا من فرەهـ بکەی!

مووسایی بۆ عوزر ڤەخواستنێ گۆت: ل من نەگرە کو من شەرتێ تە د گەل خۆ ژ بیرکری، و تو د نیشادانێ دا بارەکێ گران نەدانە سەر ملێن من، و ب نەرمی سەرەدەرییێ د گەل من بکە. ئینا خدری عوزرا وی قەبویلکر، پاشی هەردو ژ گەمییێ دەرکەفتن، و ل وی دەمێ ئەو ل سەر لێڤا دەریایێ دچوون وان کورکەک دیت د گەل زارۆکان یاری دکرن، ئینا خدری ئەو کوشت، مووسایی ب ڤێ چەندێ نەخۆش بوو و گۆت: چاوا تە نەفسەکا پاقژ و بێ گونەهـ کوشت، و وی کەس نەکوشت بوو کو هێژای کوشتنێ ببت؟ ب ڕاستی تە کارەکێ کرێت و مەزن کر.

خدری بۆ بیرئینان و لۆمەکرن گۆتە مووسایی: ئەرێ ما من نەگۆتبوو تە تو نەشێی بێهنا خۆ ل سەر وان کریارێن من یێن تە چو زانین پێ نە فرەهـ بکەی؟

مووسایی گۆتە وی: ئەگەر پشتی ڤێ جارێ من پسیارا تشتەکی ژ تە کر تو من بهێلە و هەڤالینییا من نەکە، تو بوویە خودان عوزر و تە د دەرحەقا من دا تەخسیری نەکرییە؛ چونکی تە گۆتبوو من: تو نەشێی صەبرێ د گەل من بکێشی.

مووسای و خدری دا ڕێ حەتا ئەو گەهشتینە نک خەلکێ گوندەکی، ئینا وان داخوازا خوارنێ ژ وان کر، بەلێ خەلکێ وی گوندی ل بەر نەهاتن کو وان مێڤان بکەن، وان دیوارەک ل وێرێ دیت خوار بووبوو و نێزیک بوو بهەرفت، ئینا خدری ئەو ڕاستکر، مووسایی گۆتێ: ئەگەر تە حەزکربا تو دا سەرا ڤی کاری کرێیەکێ وەرگری دا ئەم خوارنێ بۆ خۆ پێ کرین مادەم وان ئەم مێڤان نەکرین.

خدری گۆته مووسایی: ئەڤە دەمێ ژێکڤەبوونێیە د ناڤبەرا من و تە دا، ئەز دێ بۆ تە بەحسێ وان کریارێن خۆ کەم یێن تە پێ نەخۆش بووی، و تو نەشیای بێهنا خۆ ل سەر فرەهـ بکەی و پسیارا وان نەکەی.. هندی ئەو گەمی بوو یا من کونکری ئەو یا هندەک هەژاران بوو وان د دەریایێ دا کار بۆ خۆ پێ دکر و رزقێ وان ژێ دهات، ڤێجا من ڤیا ئەز ب وێ کونکرنێ گەمییێ عێبەلۆ بکەم؛ چونکی ل بەراهییا وان مەلکەک هەبوو هەر گەمییەکا دورست یا هەبا ب زۆری ژ خودانان دستاند، و ئەو کورکێ من کوشتی مرۆڤەکێ کافر بوو، و دەیک و بابێن وی خودان باوەر بوون، ڤێجا ئەم ترساین ئەگەر ئەو کورِ بمیننە زێندی ئەو بەرێ دەیبابێن خۆ بدەتە کوفرێ و سەرداچوونێ؛ چونکی وان گەلەک حەز ژ وی دکر و پێتڤی پێ هەبوو، ڤێجا مە ڤیا خودێ ئێکێ ژ وی چاکتر و ب رِەحمتر بدەتە دەیبابێن وی، و ئەو دیوارێ من خواربوونا وی راستکری ئەو یێ دو کورکێن ئێتیم بوو ل وی باژێری یێ دیوار لێ، و د بن وی دیواری ڤە خزینەیەکا ژ زێرِ و زیڤی یا وان هەر دویان هەبوو، و بابێ وان زەلامەکێ چاک بوو، ڤێجا خودایێ تە ڤیا ئەو هەردو مەزن ببن و ب هێز بکەڤن، و ئەو خزینەیا خۆ دەربێخن، ئەڤە ژ دلۆڤانییا خودایێ تە بوو ب وان، و ئەو هەمی کریارێن تە دیتین من کرین ئەی مووسا من ژ نک خۆ نەکرینە، بەلکی من ب فەرمانا خودێ ئەو کرن، ئەوا هە یا من ئەگەرێن وێ بۆ تە دیارکرین ئەو دووماهییا وان کارانە یێن تە نەشیای تو بێهنا خۆ ل سەر فرەهـ بکەی و پسیار ژێ نەکەی.

د ڤێ سەرهاتییێ دا هژمارەکا دەرس و عیبرەتێن مەزن هەنە دڤێت ئەم بیرا خۆ لێ بینینە ڤە، ژ وان دەرسان:

١- گەریان ل دویڤ علم و زانینێ ژ رێبازا پێغەمبەرانە، و مرۆڤ چەندێ زانا ژی بت گاڤا زانی کەسەکێ هەی د تشتەکی دا ژ وی زاناترە

دڤێت ل دویڤ بچت، و وێ زانینێ بۆ خۆ ژێ وەربگرت، و خۆ مەزن نەکەت.

٢- و ئەڤ سەرهاتییە باشترین دەلیلە ل سەر ئێک ژ بناخەییێن باوەرییا ئەهلێ سوننەتێ کو خودێ ب هەر تشتەکێ هەی یان دێ هەبت یێ زانایە، و ئەو تشتێ نەبووی ئەو دزانت دا یێ چاوا بت ئەگەر هەبا.

٣- خزمەتکرنا مرۆڤێ زانا ب تایبەتی ژ لایێ وی کەسی ڤە یێ زانینێ بۆ خۆ ژێ وەردگرت کارەکێ دورستە، وەکی کو یووشەعی خزمەتا مووسایی کری و مووسایی خزمەتا خضری کری.

٤- مرۆڤ چەندێ زانا ژی بت چێ نابت بێژت: کەسەک ژ من زاناتر نینە، و ئەگەر پسیار ژ وی هاتەکرن: کی ژ هەمییان زاناترە؟ دڤێت ئەو بێژت: خودێ دزانت.

٥- ئەڤ سەرهاتییە باشترین دەلیلە دژی وان کەسان ئەوێن عەقلێ خۆ ل سەر وەحییا خودێ دکەنە حەکەم، و دبێژن: لازمە (نەص) یا وەسا بت عەقلێ مە تێ بچت و حیکمەتا وێ بزانت، ئەصل د مەسەلێ دا وەحییە، و گاڤا وەحی هات دڤێت خودان باوەر خۆ تەسلیم بکەت ئەگەر خۆ ب سەر ڤە ئەو تشت د گەل عەقل و تێگەهشتنا وی نەگونجت ژی، وەکی خضری گۆتی: ئەڤا من کری من نە ژ نک خۆ کرییە، بەلکی من ئەو ب وەحیا خودێ یا کری..

٦- هەر وەسا ئەڤ سەرهاتییە دەلیلەکێ ئاشکەرایە کو (خبر الواحد) دئێتە وەرگرتن و کار ژی پێ دئێتەکرن، مادەم ئەوێ ئەڤ خەبەرە گەهاندی کەسەکێ باوەرپێیە[1].

---

(١) مجدي فتحي السيد: صحيح قصص الأنبياء، ط ١، ١٤٣٠، ص ٢٥٢-٢٥٣.

## سەرهاتییا قاروونی:

سەرهاتییا قاروونی و سەرداچوونا وی ژ بەر زەنگینی و دەولەمەندییێ ئێک ژ وان سەرهاتییانە یێن کو رەفتارێ مرۆڤێن خودان مال و بێ ئیمان بۆ مە بەرچاڤ دکەت، لەو خودێ د سوورەتا (القصص) دا ب ڕەنگەکێ تایبەت ئەڤ سەرهاتییە بۆ مە ڤەگێڕا.. (قاروون) مرۆڤەکێ ئسرائیلی بوو، و هندەک دبێژت: پسمامێ مووسایی ب خۆ بوو، ئێک ژ وان مرۆڤان بوو یێن کو خودێ مالەکێ مەزن دایێ، و شوینا ئەو شوکرا خودێ سەرا ڤێ نعمەتێ بکەت، ئەو ڕابوو (طوغیان) ب مالێ خۆ کر، کا چاوا فیرعەونی و هامانی (طوغیان) ب هێزا خۆ کر، لەو خودێ د دو جهان دا ژ قورئانێ ملێ وی دا د گەل ملێ فیرعەونی و هامانی، و ئاشکەرا کر کو ل ئاخرەتێ دووماهییا وان هەردویان دێ ئێک بت[1].

ئایەتێن سوورەتا (القصص) بەحسێ قاروونی دکەن و دبێژن: ئەو ژ مللەتێ مووسایی بوو -سلاڤ لێ بن- و ژ بەر مال و زەنگینییا خۆ ئەو د سەر پێییێ خۆ دا چوو، و وی خۆ ل سەر وان مەزن کر، و خودێ ژ گەنجینەیێن مالی تشتەکێ مەزن دابوو وی، حەتا وێ دەرەجێ هژمارەکا مرۆڤێن ب هێز نەدشیان بەس کلیلێن گەنجینەیێن وی هلگرن..

مللەتێ وی گۆتێ: کەیفا خۆ ب وی مالی نەئینە یێ تە هەی، هندی خودێیە حەز ژ وان ناکەت یێن بەتران دبن و شوکرا وی نەکەن سەرا قەنجییێن وی، و تو ب وی مالێ خودێ دایە تە خێرا ئاخرەتێ بۆ خۆ بخوازە، کو د دنیایێ دا گوهدارییا خودێ بکە، و تو بارا خۆ ژ دنیایێ ژی ژ بیر نەکە، کو خۆشییێ ب تشتێ حەلال ببەی بێ زێدەگاڤی، و تو ب دانا خێران قەنجییێ د گەل خەلکی بکە، هەر وەکی خودێ ب ڤی هەمی مالی قەنجی

(١) د سوورەتا (العنکبوت) دا ئایەتا ٣٩، و سوورەتا (غافر) ئایەتا ٢٣.

د گەل تە کری، و وی تشتێ خودێ ل سەر تە حەرامکری ژ تەعداییيا ل سەر خەلکی تو نەکە، هندی خودێیە حەز ژ خرابکاران ناکەت.

قاروونی گۆتە وان مرۆڤان یێن شیرەت لێ کری ژ مللەتێ وی: هەما ژ بەر وێ زانین و شیانا من هەی ئەڤ هەمی گەنجینە یێن بۆ من هاتینە دان.. هەر وەکی وی نەزانیبوو کو خودێ ژ مللەتێن بەری وی هندەکێن ژ وی ب هێزتر و ب مالتر تێ بربوون؟

و رۆژەکێ قاروون ب هەمی خەملا خۆ ڤە دەرکەفتە ناڤ مللەتێ خۆ، و مەخسەدا وی ئەو بوو مەزنییا خۆ و گەلەکییا مالێ خۆ نیشا وان بدەت، و دەمێ ئەوێن خەملا ژینا دنیایێ دڤێت ئەو دیتی وان گۆت: خوزی ئەو مال و خەمل و مەنصبێ بۆ قاروونی هاتییەدان بۆ مە ژی هاتبا دان، هندی قاروونە وی پشک و بارەکا مەزن ژ دنیایێ هەیە، و ئەوێن زانین ب شریعەتێ خودێ بۆ هاتییەدان و راستییا تشتان زانی گۆتە وان یێن گۆتین: خوزی ئەوا بۆ قاروونی هاتییەدان بۆ مە ژی هاتبا دان: تێچوون بۆ هەوە بت تەقوا خودێ بکەن و گوهدارییا وی بکەن، خێرا خودێ بۆ وی یێ باوەری ب وی و پێغەمبەرێ وی ئینای، و چاکی کرین، چێترە ژ وێ یا بۆ قاروونی هاتییەدان، و ب تنێ ئەو گوهدارییا ڤێ شیرەتێ دکەت و کاری پێ دکەت یێ جیهادا نەفسا خۆ کری، و صەبر ل سەر گوهدارییا خودایێ خۆ کێشای، و خۆ ژ بێ ئەمرییا وی دایە پاش.

خودێ دبێژت: گاڤا قاروونی ئەڤ کارە کری مە عەرد ب وی و خانییێ وی ڤە برە خوارێ، و وی چو بەرەڤان نەبوون بەرەڤانییێ ژ وی بکەن دەمێ عەزابا خودێ ب سەر دا هاتی، و ئەو ل بەر خودێ یێ ئاسێ نەبوو دەمێ غەزەبا خۆ ب سەر دا ئینای. و ئەوێن دوهی هیڤی خواستی کو وەکی وی بن نوکە ب خەم و ترس ڤە کو عەزاب ب سەر وان ژی دا بێت گۆتن: هندی

خودێیە یێ وی بڤێت ژ بەنیییێن خۆ ئەو رزقێ وی بەرفرەهـ دکەت، و یێ وی بڤێت ئەو رزقێ وی بەرتەنگ دکەت، و ئەگەر خودێ منەت ل مە نەکربا دا ئەو عەردی ب مە ژی ڤە وەکی قاروونی بەتە خوارێ، ئەرێ ما تە نەزانییە کو کافر نە د دنیایێ دا و نە ل ئاخرەتێ ئیفلەحێ نابینن؟

د ئەگەرا خەسفکرنا قاروونی دا ریوایەتەک ژ (ئبن عەبباسی) دئێتە ڤەگوهاستن، تێدا هاتییە کو قاروونی هندەک مال دا ژنەکا خراب و گۆتێ: ئەگەر تە دیت مووسا یێ د ناڤ هندەک مرۆڤان دا هەرە بێ بەختییەکێ پێ رادە و بێژێ: تە هۆ و هۆ یێ د گەل من کری، ژنێ ب یا وی کر، و گاڤا مووسایی گوهـ ل گۆتنا وێ بووی زێدە هەرشی، و رابوو نڤێژەک بۆ خودێ کر و تێدا دوعاکرن کو خودێ راستییێ ئاشکەرا بکەت، و پشتی ژ نڤێژێ خلاس بووی وی ئەو ژن دا سویندێ ژنێ بەختێ خۆ خراب نەکر و گۆت: حال و مەسەلێن من و قاروونی ئەڤەنە، ئینا مووسایی نفرینەک ل قاروونی کر کو خودێ وی ب خانی ڤە د عەردی دا ببەت، و خودێ نفرینا وی بۆ ب جهئینا.

## چێلا بەنی ئسرائیلییان:

ژ عەبدللاهێ کورێ عەبباسی دئێتە ڤەگوهاستن دبێژت: زەلامەک د ناڤ ئسرائیلییان دا هەبوو گەلەک یێ زەنگین بوو، ئەڤ زەلامە ب ناڤ سال ڤە چووبوو، و وی هندەک برازا هەبوون وان حەز دکر مامێ وان بمرت دا ئەو میراتێ وی وەرگرن، لەو ئێک ژ وان شەڤەکێ چوو مامێ خۆ کوشت و کەلەخێ وی هاڤێتە بەر دەرێ مرۆڤەکێ دی، گاڤا بوویە سپێدە خەلکی هەڤرکی د دەر حەقا وی دا کر، و برازایێ وی -یێ کوشتن کری- هات کرە هاوار و داخوازا تۆلڤەکرنێ کر، هندەکان گۆت: وەرن دا بچینە نک پێغەمبەرێ خودێ مووسایی دا ئەو حوکمی د ناڤبەرا مە دا بکەت، و چونکی چو دەلیل و نیشان د دەستێ وان دا نەبوون مووسایی دوعا ژ خودایێ خۆ کر

کو ئەو حەقیییێ بۆ وی ئاشکەرا بکەت، ئینا خودێ وەحی بۆ وی هنارت کو ئەو چێلەکێ بینن ڤەکوژن، مووسایی ئەڤ فەرمانا خودێ گۆتە ملل‌ەتێ خۆ، وان ب هەڤرکی و خۆمەزنکرن ڤە گۆتە مووسایی: ئەرێ تو مە دکەیە جهێ پێترانکیییێ و یارییان؟!

مووسایی گۆتە وان: ئەز خۆ ب خودێ دپارێزم کو ئەز ژ یارکەران بم، و ئەڤە ئەوە یا هوین داخواز دکەن کو قاتلێ دورست بۆ هەوە ئاشکەرا ببت. وان گۆت: مادەم هۆیە پا کانێ ژ خودایێ خۆ بخوازە سالۆخەتێن ڤێ چێلێ بۆ مە دیار بکەت.

مووسایی بەرسڤا وان دا و گۆت: هندی خودێیە یێ دبێژتە هەوە: سالۆخەتێ وێ ئەوە دڤێت ئەو نە یا پیر بت، و نە یا جوان بت، بەلکی د ناڤبەرێ دا یا ناڤنجی بت، ڤێجا لەزێ د فەرمانا خودایێ خۆ دا بکەن.

ئەو ل هەڤرکییا خۆ زڤرین و گۆتن: بۆ مە ژ خودایێ خۆ بخوازە دا رەنگێ وێ بۆ مە دیار بکەت.

وی گۆت: هندی ئەوە یێ دبێژت: ئەو چێلەکا خوری زەرە، یێ بەرێ خۆ بدەتێ ب دیتنا وێ شاد دبت.

ئسرائیلییان گۆتە مووسایی: بۆ مە ژ خودایێ خۆ بخوازە دا هێشتا سالۆخەتان بۆ مە دیار بکەت؛ چونکی چێلێن ب ڤی رەنگی گەلەکن و ل بەر مە بەرزە بوو کانێ دێ کیژکێ هلبژێرین؟ و ئەم ئەگەر خودێ حەز بکەت دێ ڤ وێ چێلێ کەڤین یا فەرمان ب ڤەکوشتنا وێ هاتییەدان.

مووسایی گۆتە وان: هندی خودێیە یێ دبێژیت: ئەو چێلەکە یا سەربەردایە نە جۆت پێ دئێتە کرن و نە بۆ ئاڤدانێ دئێتە ب کارئینان، و یا ساخلەمە ژ هەمی ئێشان، و ژ رەنگێ وێ پێڤەتر چو رەنگێن دی لێ نینن.

وان گۆت: نوکه ته ڕاستییا سالۆخەتێن چێلێ گۆت.. ئینا ئەو نەچاربوون ئەو سەرژێکر پشتی گەلەک چەپ و چوبر لێداین، و ژ سەررەقییا وان نێزیک بوو ئەو وه نەکەن ژی، وەسا وان شداند ئینا خودێ ژی ل وان شداند، و ئەگەر وان ل دەستپێکێ چێلەک ئینابا و ڤەکوشتبا خودێ دا ژ وان قەبویل کەت ئەگەر یا چاوا با.

پشتی وان ئەو چێل ئینای و ڤەکوشتی خودێ فەرمان ل مووسایی کر کو ئەو بێژتە وان: پارچەیەکا گۆشتێ ڤێ چێلا سەرژێکری ل کەلەخێ وی زەلامێ کوشتی بدەن، خودێ دێ وی زێندی کەتڤە، و ئەو دێ بۆ هەوە بێژت کانێ کێ ئەو کوشتییە. وان وه کر ئینا خودێ ئەو زێندی کر و وی کوژەکێ خۆ ئاشکەراکر.

## مووسا و ئەو بەرێ ب ڕێڤەچووی:

د سوورەتا (الأحزاب) دا ئایەتەکا پیرۆز هەیە دبێژت: ﴿ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوۡاْ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُواْۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهٗا ﴿٦٩﴾ ﴾ (الأحزاب: ٦٩) یەعنی: گەلی خودان باوەران هوین وەکی وان نەکەن ئەوێن مووسا ئێشاندی، ئینا خودێ ئەو ژ گۆتنا وان پاقژ و بەری کری، و ئەو ل نک خودایێ خۆ یێ خودان جاه و قەدر بوو.

و د دەر حەقا ڤێ مەسەلێ دا حەدیسەک هەیە بوخاری ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزت، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: هندی مووسا بوو -سلاڤ لێ بن- زەلامەکێ شەرمین بوو گەلەک خۆ ستارە دکر، نەدهێلا کەس لەشێ وی ببینت.. د ریوایەتەکا دی دا هاتییە کو ئسرائیلییان ل نک ئێک سەرێ خۆ دشویشت و وان لەشێ ئێک و دو ددیت، و مووسایی دەمێ سەرێ خۆ دشویشت خۆ ژ خەلکی ڤەدەردکر و ب تنێ سەرێ خۆ دشویشت، ئینا هندەکان ب ئەزمانێ خۆ نەخۆشی گەهاندە مووسایی و گۆتن: دیارە ئێشەکا

جلدی یان عەیبەکا ل نک وی هەی لەوا ئەو هندە خۆ ژ مە ڤەدەر دکەت. ئینا خودێ ڤیا وی ژ ڤێ گۆتنا وان بەری کەت، لەو جارەکێ دەمێ مووسایی خۆ ڤەدەرکری و جلکێن خۆ ئێخستین دا سەرێ خۆ بشۆت، وی جلکێن خۆ دانانە سەر بەرەکی، گاڤا ئەو ژ سەرشویشتنێ خلاصبووی ئەو ب نک جلکێن خۆ ڤە چوو، دا وان بکەتە بەر خۆ، هنگی خودێ وەسا حەزکر ئەو بەر ب رێڤە چوو مووسایی دەست دا گۆپالێ خۆ و ب دویڤ بەری دا چوو و گازی کرێ: جلکێن من، جلکێن من.. و هۆسا ئەو چوو حەتا گەهشتییە هندەک مرۆڤان ژ ئسرائیلییان، وان بەرێ خۆ دایێ مووسا یێ بێ جلکە، و چەرمێ وی یێ تازەیە و چو ئێش لێ نینن، ل وێرێ بەر راوەستیا وی جلکێن خۆ کرنە بەر خۆ، و گۆپالێ خۆ ل بەری دا حەتا ژ بەر لێدانا وی سێ یان چار یان پێنج شوینێن وەکی برینێ ل بەری چێبوون.. و ئەڤەیە گۆتنا خودێ دەمێ دبێژت: ﴿ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَكُونُواْ كَٱلَّذِينَ ءَاذَوۡاْ مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ ٱللَّهُ مِمَّا قَالُواْۚ وَكَانَ عِندَ ٱللَّهِ وَجِيهٗا ﴿٦٩﴾ ﴾.

## سەرهاتییەکا مووسایی د گەل دو زەلامان:

ئیمام ئەحمەد ژ ئوبەییێ کورێ کەعبی ڤەدگوهێزت دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ل سەر دەمێ مووسایی دو زەلامان نەسەبا خۆ ئاشکەرا کر، ئێکی گۆتە هەڤالێ خۆ: ئەز فلانێ کورێ فلانیمە، حەتا ناڤێ نەهـ بابان هژمارتین، و تو کی یی هەژارۆ! هەڤالێ وی گۆت: ئەز فلانێ کورێ فلانێ کورێ ئیسلامێمە.. ئینا خودێ وەحی بۆ مووسایی هنارت کو بێژە وی یێ ناڤێن نەهـ بابێن خۆ هژمارتین: تو کورێ نەهانی هەمی د ئاگری دانە و تو یێ دەهێ یی، و گۆتە یێ دی: تە ناڤێ دو بەحەشتییان گۆت تو یێ سێیێ یی.

## مرنا هاروونی:

بەری ئەو هەر چل سال ب دوومـاهی بێن یێن خودێ تێدا ل سەر ئسرائیلییان حەرامکری ئەو بچنە جهێ پیرۆز ب دو سالان، یەعنی پشتی خندقاندنا فیرعەونی ب سیهـ و هەشت سالان -وەکی د هندەک ریوایەتان دا ژ چەند صەحابییەکان هاتییە ڤەگوهاستن- خودێ وەسا حەزکر پێغەمبەرێ خۆ هاروونی بمرینت[1]، خودێ وەحی بۆ مووسای هنارت کو ئەو هەردو بچنە سەر چیای، و ل وێرێ خودێ رحا هاروونی ستاند.

## جارەکا دی بەر ب جهێ پیرۆز ڤە:

دەمێ نێزیک بووی هەر چل سالێن (بەرزەبوونێ) ب دوومـاهی بێن، و ل دویڤ وی ژڤانێ خودێ دایە مووسای کو ئەو پشتی چل سالان ژ بەرزەبوونێ ژ نوی ئسرائیلییان بزڤرینتە جهێ پیروز، مووسا ڕابوو کارێ مللەتێ خۆ کر دا بزڤڕنە جهێ پیرۆز (بەیتولمەقدسێ)، و دبێژن: ئەو مرۆڤێن بەری چل سالان کەس ژێ نەمابوو ئەو هەردو زەلام تێ نەبن یێن شیرەت ل مللەتێ خۆ کری کو گوهدارییا مووسایی بکەن، وەکی بەری نوکە مە ڤەگێڕای.

مووسایی دوازدە مەزن ژ ئسرائیلییان -ل دویڤ هژمارا بابکێن وان- هلبژارتن؛ دا هەر ئێک کەفالەتا کۆما خۆ بکەت، و هەر چەندە کتێبێن ئسرائیلییان ناڤێن وان هەمییان ڤەدگێڕن بەلێ ئەم ل ڤێرێ ب تنێ دێ ئیشارەتێ دەینە ئێک ژ وان کو یووشەعێ کورێ نوونی بوو، مەزنێ بابکێ (یووسفی)، ئەوێ پشتی مووسایی بوویە پێغەمبەر و سەرکێشییا لەشکەری

---

(١) تەورات د (سفر العدد) دا ٢٠ / ٢٢ – ٢٩، بەحسێ مرنا هاروونی دکەت، و ئەو ژی ئاشکەرا دکەت کو هاروون بەری ب دوومـاهی هاتنا چل سالان ل سەر چیایێ طووری مربوو.

یا ئسرائیلییان ژی وەرگرتی، و ل سەر دەستێ وی خودێ باژێرێ پیرۆز ل بەر خودان باوەران ڤەکر.

پشتی هنگی مووسایی بڕیار دا زەلامێن ئسرائیلییان هەمی یێن ژ بیست سالییێ پێهەل بێنه چەکدارکرن؛ دا قەستا بەیتولمەقدسێ بکەن، و دەمێ لەشکەرێ ئسرائیلییان بەر ب جهێ پیرۆز ڤە دچوو خودێ وەسا حەز کر پێغەمبەرێ خۆ مووسای ببەته نک خۆ..

## مرنا مووسایی:

بوخاری و موسلم ژ ئەبوو هورەیرەی حەدیسەکێ ڤەدگوهێزن تێدا هاتییە: ((ملیاکەتێ مرنێ بۆ نک مووسایی هاته هنارتن -و دیارە ئەو ل سەر ڕەنگێ مرۆڤەکی هاتبوو نک وی- و گۆتێ: د بەرسڤا خودایێ خۆ هەڕە، ئینا مووسایی کولمەک ل وی دا حەتا چاڤێ وی پەقاندی، ئینا ئەو زڤڕی نک خودێ و گۆت: تە ئەز هنارتمە نک عەبدەکی مرن نەڤێت، ئینا خودێ چاڤێ وی بۆ وی زڤڕاندە ڤە و گۆتێ: هەڕە نک و بێژێ: بلا ئەو دەستێ خۆ بدانتە سەر پشتا گایەکی و کانێ چەند موی دێ کەڤنە بن دەستێ وی هند سالان عەمری ئەز دێ دەمێ.. مووسایی گۆت: ئەی خودا، و پشتی هنگی دێ چ بت؟ گۆتێ: پشتی هنگی مرنە، وی گۆت: پا بلا نوکە بت، و وی داخواز ژ خودێ کر کو ئەو وی نێزیکی عەردێ پیرۆز بکەت دویراتییا هاڤێتنا بەرەکی)).

ئەبوو هورەیرەی گۆت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((و ئەگەر ئەز ل وێرێ بامە ئەز دا قەبرێ وی نیشا هەوە دەم ل لایێ ڕێکێ ل نک گرێ سۆر)).

و د حەدیسا (ئیسرائێ) ژی دا هاتییە کو قەبرێ مووسایی یێ ل سەر توخویبێن عەردێ پیرۆز ل (قودسێ) ل نک گرێ سۆر، ئەنەسێ کوڕێ مالکی

دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((دەمێ ئەز چوویمە ئیسرائێ ئەز د بەر مووسای ڕا چووم، ئەو یێ ژ پییان ڤە بوو د قەبرێ خۆ دا وی نڤێژ دکر))[1].

ل دۆر ژیێ مووسایی -سلاڤ لێ بن- تەورات دبێژت: دەمێ مووسا مری عەمرێ وی سەد و بیست سال بوون، و پشتی وی چو پێغەمبەرێن وەکی وی خودان قەدر و بها د ناڤ ئسرائیلییان دا ڕانەبووینە[2].

## د گەل مووسای ل شەڤا معراجێ:

ئیمامێ (بوخاری) د حەدیسا معراجێ دا ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ڤەدگوهێزت، دبێژت: ((من مووسا دیت زەلامەکێ درێژ و زراڤ بوو، پرچا سەرێ وی یا حلی بوو))، و ئەو هند یێ درێژ بوو حەتا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- تەشبیها وی ب زەلامێن ئویجاخا (شەنوئە) ڤە کر، ئەو ئویجاخا زەلامێن وێ ب درێژییێ هاتینە ناسین، هەر وەسا د هندەک حەدیسان دا هاتییە کو مووسا مرۆڤەکێ ئەسمەر بوو، و زێدە یێ شەرمین و ب صەبر و تەحەمول بوو.

و (بوخاری وموسلم) حەدیسەکێ ڤەدگوهێزن تێدا هاتییە: ((پاشی ئەم چووینە عەسمانێ شەشێ مە مرۆڤەک دیت، جبریلی گۆت: ئەڤە مووسایە سلاڤ بکێ من سلاڤ کرێ، وی گۆت: ب خێر بێی پێغەمبەرێ چاک و برایێ چاک، گاڤا ئەز ژێ بۆریم وی کرە گری، هندەکان گۆتێ: بۆچی تو دگری؟ وی گۆت: ئەز یێ دگریم چونکی جحێلەک پشتی من یێ هاتییە هنارتن هژمارا وان کەسێن دێ چنە بەحەشتێ ژ ئوممەتا وی پترە ژ یا وان کەسێن دێ چنە بەحەشتێ ژ ئوممەتا من)).

---

(١) موسلم ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

(٢) سفر التثنية ٣٤ / ٧ و ١٠.

هەر د ڤێ حەدیسێ ژی دا هاتییە کو ل شەڤا معراجێ خودێ پێنجی نڤێژ د شەڤ و ڕۆژێ دا ل سەر ئوممەتا ئیسلامێ فەرضکرن، و دەمێ پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- زڤڕی د بەر مووسایی ڕا چوو، مووسایی پسیار ژێ کر: خودێ چ ل سەر ئوممەتا تە فەرضکرییە؟ وی گۆتێ: پێنجی نڤێژ، مووسایی گۆتێ: ئوممەتا تە نەشێت ڤێ چەندێ بکەت، بزڤڕە داخوازێ ژ خودایێ خۆ بکە بلا هژمارا نڤێژان کێم بکەت، و پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- هات و چوو حەتا پێنج نڤێژ ماین.

## سەرهاتییا
## یووشەعێ کورێ نوونی
## -سلاڤ لێ بن-

یووشەعێ کورێ نوونی -سلاڤ لێ بن- ئێک ژ پێغەمبەرێن خودان قەدرە یێن خودێ ل دەمەکێ گرنگ بۆ ئسرائیلییان هنارتی؛ دا ئەو جیهادێ ب وان بدەتە کرن و بازێرێ پیرۆز (بەیتولمەقدسێ) ژ دەستێن کافران بینتەدەر.. و هەر چەندە ناڤێ ڤی پێغەمبەری ب ئاشکەرایی د قورئانێ دا نەهاتییە ژی بەلێ ئیشارەت بۆ سەرهاتییەکا وی د گەل پێغەمبەرێ خودێ مووسایی -سلاڤ لێ بن- د سوورەتا (الکهف) دا یا هاتییەدان، دەمێ ئەو و مووسا پێکڤە چووینە نک خدری -سلاڤ لێ بن-، وەکی ئایەت دبێژت: ﴿وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَىٰهُ لَآ أَبْرَحُ حَتَّىٰٓ أَبْلُغَ مَجْمَعَ ٱلْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ۝٦٠﴾ (الکهف: ٦٠)، و د حەدیسەکێ دا یا (بوخاری و موسلم) هەردو ژ (عەبدللاهێ کورێ عەبباسی) ڤەدگوهێزن هاتییە: کو پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ئاشکەراکرییە کو ئەو جحێلێ د گەل مووسایی چوویە نک خدری یووشەعێ کورێ نوونی بوو.

### یووشەع کی بوو؟

تەورات د گەلەک جهان دا ناڤێ ڤی پێغەمبەری دئینت و ئاشکەرا دکەت کو ئەو ژ بابکێ یووسفییە، ژ دووندەها (ئەفراییمێ کورێ یووسفی)، و دیرۆکزانێ ناڤدار (ئبن کەثیر) ل وێ باوەرێیە کو یووشەع نەڤییێ ئەفراییمی ب خۆیە، بابێ وی نوون کورێ ئەفراییمێ کورێ یووسف پێغەمبەرییە -سلاڤ

لێ بن-. یووشەع ئێک ژ وان جحێلێن خودان باوەر و زیرەک بوو یێن مووسا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- نێزیکی خۆ دکر و د گەلەک کارێن خۆ دا پال ددا سەر، ئەڤ چەندا هە ژ حەدیسا (بوخاری و موسلمی) دئێتە زانین ئەوا مە بەری نوکە ڤەگێڕای، و تەورات ژی ل پتر ژ جهەکی ڤێ ڕاستییێ دبێژت.

د حەدیسێن پێغەمبەری دا -سلاڤ لێ بن- ناڤێ ڤی پێغەمبەری ب ڤی ڕەنگی هاتییە: (یووشەعێ کوڕێ نوونی)، و تەورات دبێژت: ناڤێ وی هووشەع بوو، پاشی مووسایی ناڤێ وی کرە یەشووع[1].

**ل سەر دەمێ مووسایی:**

ژ ڤەگێڕینا قورئانێ بۆ سەرهاتییا مووسا و خدری دەمێ مووسایی یووشەع -ئەوێ هێشتا گەنج- د گەل خۆ بری حەتا ئەو ب سەر خدری هلبووین، بۆ مە ئاشکەرا دبت کو یووشەع ئێک ژ وان مرۆڤان بوو یێن نێزیک بۆ مووسایی، و ئەڤە هندێ دگەهینت کو ئەو ئێک ژ خودان باوەرێن موکم بوو.

ژ تەوراتا نوکە ل بەر دەست ئاشکەرا دبت کو یووشەع ل مصرێ بووبوو، و ئەو ئێک ژ وان ئسرائیلییان بوو یێن د گەل مووسایی ژ بەحرێ دەرباس بووی، و دەمێ خودێ فەرمان ل مووسایی کری کو ئەو -ل دویڤ هژمارا بابکێن ئسرائیلییان- دووازدە سەرۆکان هلبژێرت وەکی گۆتی: ﴿ وَلَقَدۡ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَبَعَثۡنَا مِنۡهُمُ ٱثۡنَيۡ عَشَرَ نَقِيبٗاۖ ﴾ (المائدة: ١٢) یەعنی: خودێ پەیمانەکا موکم ژ ئیسرائیلییان وەرگرت بوو کو ئەو پەرستنا خودێ ب تنێ بکەن، و خودێ فەرمان ل مووسایی کر کو دووازدە سەرۆک و ڕێهسپییان دەستنیشان بکەت، دا پەیمانێ ب گوهداریا خودێ و پێغەمبەرێ وی و

(١) بڕێنە: سفر العدد ١٣ / ٨ و ١٦، و یەشووع ناڤەکێ عبرییە ب ڕامانا: (یەهوە خەلاص) دئێت، و یەهووە ل نک وان ناڤەکە ژ ناڤێن خودێ.

کیتابا وی وەربگرن.. و وەکی دیرۆکڤان دبێژن: یووشەع ئێک ژ ڤان سەرۆکان بوو، و تەورات ژی ڤێ چەندێ ئاشکەرا دکەت، و دبێژت: هلبژارتنا ڤان هەر دووازە کەسان بوو هندێ بوو دا ئەو بۆ سەح و سوییان بچنە وەلاتێ کەنعانییان و بەرێ خۆ بدەنە حالێ خەلکی ل وێرێ و بزڤرنە نک مووسایی و راستییێ بۆ وی بێژن؛ دا ئەو فەرمانێ بدەت کانێ بچنە جهێ پیرۆز یان نە، و پشتی چل رۆژان ئەو زڤرین و دەهـ ژ وان مرۆڤان مللەتێ خۆ ژ چوونا بۆ وەلاتێ کەنعانییان ترساندن و گۆتن: مللەتەکێ ب هێز و دژوار ل وێرێ هەیە نە وە بت هوین گوهێ خۆ بدەنە مووسایی و بچن، و دویان ژ وان (یووشەع و کالبی) گۆتە وان: گوهدارییا مووسایی بکەن و هەرنە جهێ پیرۆز خودێ دێ هەوە ب سەر ئێخت، ئسرائیلییان گۆت: نە، خوزی ئەم مابایینە ل مصرێ و ئەم نەهاتبایینە ڤێرێ!![1]

هنگی خودێ ئەو عوقووبەدان و چل سالان بەرزە هێلانە ل دەشتێ، و ئەڤەیە دەمێ قورئان دبێژت: ﴿قَالَ رَجُلَانِ مِنَ ٱلَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمَا ٱدْخُلُوا۟ عَلَيْهِمُ ٱلْبَابَ فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ غَٰلِبُونَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَتَوَكَّلُوٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٣﴾﴾ (المائدة: ٢٣)، و ئەڤە ژی هندێ دگەهینت کو یووشەع ژ خودان باوەرێن مەزن بوو د ناڤ ئسرائیلییان دا، و ئەڤە نە تشتەکێ غەریبە ئەگەر ئەم ل بیرا خۆ بینین کو ئەو هەر ژ هنگی وەرە بۆ پێغەمبەرینییێ دهاتە ئامادەکرن.

## جێگرییا مووسای:

د سەرهاتییا مووسای دا مە ڤەگێرا بوو کو دەمێ نێزیکبووی چل سالێن بەرزەبوونێ ب دووماهی بێن مووسایی -سلاڤ لێ بن- زەلامێن ئسرائیلی چەکدارکرن و بۆ چوونا جهێ پیرۆز ئامادەکرن، بەلێ مووسا ب رێڤە مر و نەگەهشت سەرکێشییا مللەتێ خۆ بکەت، و چونکی خودێ وەسا حەز کربوو

(١) سفر العدد ئیصحاحا ١٣ و ١٤.

ئەو چو دەمان -ژ دەمێ مووسایی حەتا دەمێ عیسایی سلاڤ لێ بن-ئسرائیلییان بێ پێغەمبەر نەهێلت، وی پشتی مرنا مووسایی یووشەع بۆ رێبەرییا ئسرائیلییان یا دینی و یا دنیایێ هلبژارت، و ئەو بوو مەزنێ وان.

**یووشەعێ پێغەمبەر و رێبەرییا ئسرائیلییان:**

بەری مووسا بمرت وی جێگرێ خۆ یووشەع شیرەت کر کو ئەو بەردەوامییێ د جیهادا د رێکا خودێ دا بکەت و بچت قەستا باژێرێ پیرۆز (بەیتولمەقدسێ) بکەت و وێ ژ دەستێن صەنەمپەرێسان بینتەدەر، و خودێ ژی وەحی بۆ وی هنارت کو ئەو ب ڤێ شیرەتێ بکەت، و هەر ژ رۆژا ئێکێ یووشەعی کار کر دا ڤێ فەرمانێ ب جهـ بینت، و گەلەک تەفسیرزانێن قورئانێ دبێژن: ئەڤ ئایەتێن سوورەتا (البقرة) بەحسێ سەرهاتییا یووشەعی و چوونا وی بۆ باژێرێ پیرۆز دکەن، خودایێ مەزن دبێژت: ﴿وَإِذْ قُلْنَا ٱدْخُلُوا۟ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةَ فَكُلُوا۟ مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَٱدْخُلُوا۟ ٱلْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا۟ حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٨﴾ فَبَدَّلَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ قَوْلًا غَيْرَ ٱلَّذِى قِيلَ لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ رِجْزًا مِّنَ ٱلسَّمَآءِ بِمَا كَانُوا۟ يَفْسُقُونَ ﴿٥٩﴾﴾ (البقرة: ٥٨-٥٩) یەعنی: دەمێ مە گۆتی: هوین -گەلی ئسرائیلییان- هەرنە باژێرێ (بەیتولمەقدسێ)، و ژ هەر جهەکێ هەوە بڤێت هوین تێر ژ تشتێ وی یێ باش بخۆن، و دەمێ هوین دچنە د باژێری دا خۆ بۆ خودێ بچەمینن، و بێژن: خودایێ مە گونەهێن مە ژێ ببە، ئەم دێ د بەرسڤا هەوە ئێین و گونەهێن هەوە ڤەشێرین، و ئەم دێ خێرێ ل قەنجیکاران ژ بەر کریارێن وان زێدەکەین. ڤێجا یێن زۆردار و بەرزە ژ ئسرائیلییان گۆتنا خودێ گوهارت، و گۆتن و کریار هەمی وەربادان، دەمێ ل سەر پاشییێن خۆ ب ژۆرکەفتین و گۆتین: دندکەک د موییەکی دا، و یاری ب دینێ خودێ کرن، ئینا خودێ ژ بەر زێدەگاڤییا وان و دەرکەفتنا وان ژ گوهدارییا خودێ عەزابەک ژ عەسمانی ب سەر وان دا باراند. و

تەورات دبێژت: یووشەع و لەشکەرێ ئسرائیلییان ژ لایێ ڕۆژهەلاتا ڕوبیبارێ ئوردنێ ڤە هاتن قەستا وەلاتێ کەنعانییان کر، و پشتی ئەو ژ ڕوبیبارێ دەرباسبووین و ب لایێ ڕۆژئاڤاییێ ڤە چووین وان دەست ب جیهادێ کر و هێدی هێدی باژێڕ وان ئێخستنە دەستێ خۆ..

ل ڤێرێ مە نەڤێت سەرهاتییا سەرکەفتنێن ئسرائیلییان ب سەرۆکاتییا یووشەعی وەکی د تەوراتێ دا هاتی ڤەگوهێزین، ب تنێ دێ حەدیسەکا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ڤەگوهێزین، تێدا بەحسێ جیهادا ڤی پێغەمبەری دکەت، و ئێک ژ وان موعجزەیێن خودێ داینە وی بۆ مە ئاشکەرا دکەت.

بوخاری و موسلم ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((پێغەمبەرەکی ژ پێغەمبەران ڤیا غەزایەکێ بکەت، ئینا وی گۆتە مللەتێ خۆ: هەچی زەلامێ ژنەک خواست بت و بڤێت ڤەگوهێزت و هێشتا نەڤەگوهاست بت، یان خانییەک ئاڤا کربت و هێشتا بان نەکربت، یان هندەک پەز یان حێشتر کڕی بن و ل هیڤییێ بت ئەو بزێن، بلا د گەل من نەئێت، و وی غەزاکر، و گاڤا ئەو نێزیکی باژێڕی بووی دەمێ نڤێژا ئێڤاری بوو، ئینا وی گۆتە ڕۆژێ: فەرمان یا ل تە هاتییەکرن، و فەرمان یا ل من ژی هاتییەکرن، یا ڕەببی تو ڕۆژێ بۆ مە ڕاوەستینی، ئینا خودێ ڕۆژ ڕاوەستاند حەتا خودێ باژێڕ ل بەر وان ڤەکری، ڤێجا وی دەسکەفتی کۆمکرن، و ئاگر هات دا ڤێ بکەڤت، ئاگر ڤێ نەکەفت، ئینا وی پێغەمبەری گۆت: د ناڤ هەوە دا ئێک هەیە دزییەک ژ دەسکەفتییان کرییە، بلا ژ هەر ئویجاخەکێ زەلامەک بێتە دەستێ من، ئینا دەستێ ئێک ژ وان ما ب دەستێ وی ڤە، وی گۆت: دزی یا د ناڤ هەوە دا، بلا ئویجاخا تە بێنە دەستێ من، گاڤا ئەو چووینە دەستی، دەستێن دو سێ زەلامان ژ وان مانە ب دەستێ وی ڤە، وی گۆت: هەوە دزی کرییە، وان سەرێ چێلەکێ یێ زێڕی

ئینا کره د ناڤ دەسکەفتییان دا، هنگی ئاگر بەربوو دەسکەفتییان، پاشی خودێ دەسکەفتی بۆ مە حەلالکرن، وی لاوازی و بێزارییا مە دیت، ڤێجا ئەو بۆ مە حەلالکر)).

و هەر چەندە د ڤێ ریوایەتێ دا یا بوخاری و موسلمی ناڤێ وی پێغەمبەری ب ئاشکەرایی نەهاتییە و نەگۆتییە کانێ ئەو باژێرێ هاتییە ڤەکرن چ باژێر بوو، بەلێ د ریوایەتەکا دی دا یا (ئەحمەد) ب رێکەکا دورست ژ (ئەبوو هورەیرەی) ڤەگوهاستی هاتییە کو ناڤێ وی پێغەمبەری: یووشەعێ کورێ نوونییە، و ئەو باژێر (بەیتولمەقدس) بوو.

ژ ڤێ حەدیسێ چەند مەسەلەک ئاشکەرا دبن:

**یا ئێکێ:** دەمێ یووشەع نێزیکی باژێرێ (قودسێ) بووی دا بستینت، رۆژا ئەینییێ بوو -ئێڤارییا شەنبییێ- و ئەو ترسیا رۆژ ئاڤا ببت و ببتە شەنبی بەری ئەو باژێری بستینت؛ چونکی بۆ وی یا دورست نەبوو ئەو ل شەنبییێ شەڕی بکەت، لەو خودێ ئەڤ موعجزە بۆ ب جهئینا و ژ بەر دوعایا وی رۆژ راوەستاند حەتا وی باژێر ڤەکری.

**یا دووێ:** دەسکەفتی (غەنیمە) بۆ ئسرائیلییان د حەلال نەبوون، و گاڤا د شەڕەکی دا هندەک دەسکەفتی کەفتبانە دەستێ وان، ئەو دا رابن وان دەسکەفتییان ل عەردەکی کۆم کەن و ئاگرەک ژ عەسمانی دهات ئەو دەسکەفتی دسۆتن، و ئەگەر ئاگری ئەو دەسکەفتی نەخواربان مەعنا وێ ئەو بوو وان هندەک دەسکەفتی یێن دزین.

**یا سێیێ:** ئەو باژێرێ یووشەعی ڤەکری -ل دویڤ ریوایەتا ئەحمەدی- باژێرێ قودسێ بوو، و یووشەع ئێکەمین پێغەمبەرێ ئسرائیلی بوو حوکم ل (ئۆرشەلیمێ - قودسێ) کری، و چو راستی بۆ وێ گۆتنێ نینە کو مەبەست ب ڤی باژێری ئەریحا بوو وەکی هندەک دبێژن.

## یووشەع و ڤەكرنا وەلاتێ كەنعانییان:

پشتی خودێ دەستویری دایە پێغەمبەرێ خۆ یووشەعی كو ئەو جیهادێ دژی كافران بكەت وی بەرێ موجاهدێن ئسرائیلی دا ڕوبارێ ئوردنێ و ژێ دەرباسبوو وەكی مە ڤەگێڕای و قەستا وەلاتێ كەنعانییان (فلسطینا نوكە) كر و ئەو وەلات ئێخستە بن دەستێ خۆ و حوكمێ خودێ -ئەوێ د تەوراتێ دا هاتی- ل سەر خەلكی ب جهئینا، و هندی ئەو یێ ساخ وی مەزنی و ڕێبەرییا ئسرائیلییان دكر، و ئسرائیلییان ل سەر دەمێ وی خۆ ب هێز ددیت و هەست ب سەرفەرازییێ دكر.. و دبێژن: یووشەعی سەركەفتن ب سەر سیه و ئێك مەلكان ب دەست خۆ ڤە ئینابوو، ئەڤە ل سەدسالا دووازدێ بەری زایینێ بوو.

## مرنا یووشەعی:

كتێبا ئسرائیلییان (یا پیرۆز) ئاشكەرا دكەت كو دەمێ ژییێ یووشەعی بوویە سەد و دەه سال ئەو مربوو[1]، و دبێژن: یووشەع بیست و حەفت سالان پشتی مووسایی -سلاڤ لێ بن- مابوو ساخ.

## مللەتێ ئسرائیلی پشتی یووشەعی:

زانایێن دیرۆكێ دبێژن: پشتی یووشەع مری، كالبێ كوڕێ یووفەننایی بووبوو پێغەمبەر و مەزنێ ئسرائیلییان، و كالب -وەكی دئێتە زانین- ئێك ژ وان دوازدە نەقیبان (سەرۆكێن هلبژارتی) بوو یێن مووسایی -سلاڤ لێ بن- هنارتینە بەیتولمەقدسێ، و د سەرهاتییا مووسایی دا مە بەحسێ وی كربوو، و مە گۆتبوو كو ئەو و یووشەع، ئەو هەردو زەلام بوون یێن بەحسێ وان د قورئانێ دا هاتی كو وان گۆتییە مللەتێ خۆ: گوهدارییا مووسایی

(١) سفر يشوع ٢٤ / ٢٩.

بکەن و هەرِنە عەردێ پیرۆز. ئەڤە پشتی زڤرینا وان ژ بەیتەلمەقدسێ دەمێ هەر دەهـ هەڤالێن وان یێن دی مللەتێ خۆ ژ چوونا باژێرێ پیرۆز ترساندین، و گۆتین: هشیار بن! مللەتەکێ ب هێز و دژوار ل وێرێ هەیە هوین نەشێن شەرێ وان بکەن!

هەر وەسا دئێتە گۆتن کو کالب زاڤایێ مووسایی بوو، زەلامێ خویشکا وی مریەمێ بوو، و زانایێن تەفسیرێ و دیرۆکێ بۆ هندێ دچن کو ئەو و یووشەع هەردو ژ پێغەمبەرێن ئسرائیلییان بوو، و ئەو (نەبی) بوون نە کو (رەسوول)، و دیارە دەمێ وی گەلەک پێ درێژ نەبوو.

ئیمامێ طەبەری ژ زانایێن دیرۆکێ ڤەدگوهێزت کو حزقیلێ کورێ بۆذی پشتی کالبی جهێ وی گرتبوو، و ئەو ژی ئێک ژ پێغەمبەرێن ئسرائیلییان بوو، و دئێتە گۆتن کو ئەو ئەوە یێ بەحسێ وی د وێ ئایەتا قورئانێ دا هاتی ئەوا دبێژت: ﴿ أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ خَرَجُواْ مِن دِيَٰرِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ ٱللَّهُ مُوتُواْ ثُمَّ أَحْيَٰهُمْۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٢٤٣﴾ ﴾ (البقرة: ٢٤٣) یەعنی: ئەی پێغەمبەر، ما تە چیرۆکا وان نەزانییە ئەوێن ژ مال و وارێ خۆ رەڤین، و ئەو ب هزاران بوون؛ ژ ترسا مرنا ژ بەر نساخییێ دا یان شەرِی، ئینا خودێ گۆتە وان: بمرن، و ئەو پێکڤە مرن ژ بەر کو ئەو ژ قەدەرا خودێ رەڤیبوون، پاشی پشتی دەمەکی خودێ ئەو زێندی کرنەڤە؛ دا ئەو هندی ژیێ بۆ وان هاتییەدان بمینن، و عەقلەکی بۆ خۆ بگرن و تۆبە بکەن. هندی خودێیە خودان قەنجییەکا مەزنە ل سەر مرۆڤان، بەلێ پترییا مرۆڤان سوپاسییا قەنجیا خودێ ل سەر خۆ ناکەن.

د هندەک ریوایەتان دا هاتییە کو دەمێ ئەڤ مرۆڤە دمری پێغەمبەرێ خودێ حزقیل د بەر وان را بۆری و ژ حالێ وان عەجێبگرتی بوو، ئینا خودێ

وەحی بۆ هنارت: تە دڤێت نیشا تە بدەم کانێ چاوا ئەز دێ وان زێندی کەم؟ وی گۆت: بەلێ، خودێ گۆتێ: کانێ گازی وان بکە.. گاڤا وی گازی وان کری، لەشێن وان وەکی بەرێ زڤڕین و ڕح هاتە لەشێن وان و ئەو زڤڕینە وارێ خۆ.

پشتی حەزقیلی[1] ئسرائیلی بەربەرە ژ دینێ دورست دویرکەفتن و هندەک ژ وان پەرستنا صەنەمان کر، ئینا خودێ پێغەمبەرێن خۆ (ئلیاس) و (ئەلیەسەع) بۆ وان هنارتن.

---

(١) کتێبەک د تەوراتێ دا ب ناڤێ سفر حزقیال هەیە، ژێ دئێتە زانین کو حزقیال پێغەمبەرەک بوو ل دەمێ ئێخسیریا ئسرائیلییان ل بابلێ هاتبوو، ل دۆرێن سالا ٥٩٧ بەری زایینێ، و بەلکی ئەڤە و ئەوێ دی نە ئێک بن!

# سەرهاتییا ئلیاس و ئەلیەسەعی
# سلاڤ لێ بن

زانایێن دیرۆکێ دبێژن: پشتی حەزقیلی ب دەمەکی مللەتێ ئسرائیلی هێدی هێدی ژ دینێ دورست دویرکەفتن، و بەر ب خەلەتی و گونەهان ڤە چوون، حەتا مەسەلە گەهشتییە هندێ هندەک ژ وان چاڤ ل مللەتێن نەزان و خودێ نەناس کر و دەست ب پەرستنا صەنەمان ژی کر، ئینا خودێ پێغەمبەرێ خۆ (ئلیاس) بۆ وان هنارت.

## ئلیاس پێغەمبەر کی بوو:

(ئلیاس) ئێک ژ وان پێغەمبەرانە یێن ناڤێن وان د قورئانێ دا هاتین، و ناڤێ وی جارەکا ب تنێ هاتییە ئەو ژی د سوورەتا (الصافات) دا دەمێ خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾ أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ ٱلْخَٰلِقِينَ ﴿١٢٥﴾ ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾ فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾ إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾ وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٢٩﴾ سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾ إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾ ﴾ (الصافات: ١٢٣-١٣٢).

یەعنی: هندی ئلیاسە ژ وانە یێن مە ب پێغەمبەرینییێ کەرەم د گەل کری، دەمێ وی گۆتییە مللەتێ خۆ: تەقوایا خودێ ب تنێ بکەن و ژ وی بترسن، و چو شریکان بۆ وی چێ نەکەن، ئەرێ چاوا هوین پەرستنا صەنەمەکی دکەن، و هوین پەرستنا خودێ باشترینێ ئافراندەران دهێلن، و ئەوە خودایێ هەوە یێ هوین و بابێن هەوە یێن بەرێ ئافراندین؟

مللەتێ ئلیاسی ئەو درەوین دەرێخست، و مسۆگەر ڕۆژا قیامەتێ خودێ وان بۆ حسێب و جزادانێ دێ کۆم کەت، ئەو بەنییێن خودێ تێ نەبن یێن ئیخلاص د دینێ خۆ دا کری، هندی ئەون ئەو دێ ژ عەزابا خودێ ڕزگار بن..
و مە بەحسەکێ باش بۆ ئلیاسی د ناڤ وان مللەتان دا یێن پشتی وی هاتین هێلا.

سلاڤەک ژ خودێ، و مەدح بۆ ئلیاسی بت.. و کانێ چاوا مە ب باشی جزایێ ئلیاسی دایێ سەرا گوهداریا وی، وەسا ئەم جزایێ بەنییێن خۆ یێن قەنجیکار ژ خودان باوەران ددەینێ، هندی ئەوە ئەو ژ بەنییێن مە یێن خودان باوەرە یێن ئیخلاص د باوەریا خۆ دا کری.

قورئان ب تنێ هندە بەحسێ ڤی پێغەمبەری بۆ مە دکەت بێی تشتەکێ دی ژ ژین و سەرهاتییا وی ئاشکەرا بکەت، یان سیناهییەکێ بدەتە سەر دەم و جهێ وی، بەلێ زانایێن دیرۆکێ و تەفسیرێ ژی ل وێ باوەرێنە کو ئلیاس ژ وان پێغەمبەرێن ئسرائیلییان بوو یێن پشتی مووسایی -سلاڤ لێ بن- هاتین، دەمێ ئیسرائیلی بەر ب سەرداچوون و پەرستنا صەنەمان ڤە چووین.

تەفسیرزانێ ناڤدار (ئبن کەثیر) ژ وەهەبێ کوڕێ مونەبهی ڤەدگوهێزت کو ئلیاس ژ دووندەها هاروونێ کوڕێ عیمرانییە، برایێ مووسایی، خودێ ئەو بۆ وان هنارتبوو یێن پەرستنا وی صەنەمی کری یێ دگۆتنێ (بەعل). و زەیدێ کوڕێ ئەسلەمی دبێژت: ئەو خەلکێ وی باژێری بوون یێن دبێژنێ: بەعلبەک، ل ڕۆژئاڤایا دیمەشقێ[1].

دبێژن: دەمێ خودێ ئەو بۆ خەلکێ ڤی باژێری هنارتی، وی بەرێ وان دا دینێ دورست، بەلێ وان گوهداریا وی نەکر، و ئەو درەوین دەرێخست، ئینا ئلیاسی نفرینەک ل وان کر، و ژ بەر نفرینا وی خودێ سێ سالان باران ژ وان

---

(١) ابن كثير: تفسير القرآن العظيم، ٧/٥٠.

بـڕین، حـەتا گرانـی پەیـدابووی، هنگـی وان داخـواز ژ ئلیاسـی کـر کـو ئـەو دوعایەکێ بۆ وان ژ خودێ بکەت دا ئەو بارانێ بدەتە وان، و ئەگەر وی ئـەڤ چەندە کر ئەو دێ باوەرییێ پێ ئینن.. و وەسا چێبوو، ئلیاسی دوعا بـۆ وان ژ خودێ کرن و خودێ باران دانە وان، بەلێ پا وان باوەری نەئینا و هەر مانـە ل سەر کوفرا خۆ، ئینا خودێ عەزاب ب سەر وان دا ئینا.

## ئەلیەسەع و جێگرییا ئلیاسی:

دبێـژن: دەمـێ پێغەمبـەرێ خـودێ ئلیـاس کەفتییـە بـەر مرنـێ، و دیـارە هنگی هێشتا خودێ مللەتێ وی نەبربوو هیلاکێ، وی ئەلیەسـەع ل جهـێ خۆ دانـا، و عـەدەتێ ئسـرائیلییان ئـەو بـوو هـەر پێغەمبـەرەکێ چووبـا ئێکـێ دی دهاتـە جهـێ وی، و ل سـەر ڤـی بناخـەیی ئەلیەسەع شوینا ئلیاسی گرت و ل جهێ وی بوو پێغەمبەر.

دو جـاران نـاڤێ ئەلیەسـەعی د قورئـانێ دا هاتییـە: جـارا ئێکـێ خـودێ دبێژت: ﴿ وَإِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطٗاۚ وَكُلّٗا فَضَّلۡنَا عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ٨٦ ﴾ (الأنعـام: ٨٦) یەعنی: مە بـەرێ ئسـماعیل و ئەلیەسـەع و یـوونس و لـووط ژی دابـوو هیدایـەتێ، و مـە ئـەڤ هـەمی پێغەمبـەرە ب سـەر خـەلکێ دەمـێ وان ئێخستبوون.

و ل جهێ دی دبێژت: ﴿ وَٱذۡكُرۡ إِسۡمَٰعِيلَ وَٱلۡيَسَعَ وَذَا ٱلۡكِفۡلِۖ وَكُلّٞ مِّنَ ٱلۡأَخۡيَارِ ٤٨ ﴾ (الأنعـام: ٨٦) یـەعنی: تـو -ئـەی پێغەمبـەر- بەحسـێ ئیسـماعیل، و ئەلیەسـەع، و ذوکفلی ب باشی بکـە؛ چـونکی ئـەو هـەمی ژ وان بـوون یـێن خودێ ژ ناڤبەرا خەلکی هلبژارتین، و حال و سالۆخەتێن باشتر داینێ.

و هندەک زانا وە هزر دکەن کو ئەلیەسـەع و ئلیـاس هەردو ئێـک کەسـن، بـەلێ ژ ئایـەتێن قورئـانێ دئێتـە وەرگـرتن کـو ئـەو دو کەسـێن ژێکجودانـە، و هندەک دبێژن: ئەو پسمامێ ئلیاسی و جێگرێ وی بوو.

د هندەک ژێدەران دا هاتییە کو پێغەمبەرێ خودێ ئەلیەسەع ل دۆرێن سالا ٨٤٠ بەری زایینێ ل بـاژێرێ (سـامیرە) ل فلسـطینێ مربـوو، و پشـتی وی نـەیارەتی و دوبـەرەکی کەفتـە ناڤبـەرا ملـلەتێ ئسـرائیلی، و ئـەو بەرانبـەر نەیاران لاوازبـوون، و شکەسـتن، و د دەسـتێن دوژمنـێن خۆ دا رەزیلبـوون، و وەسا مـان حـەتا خـودێ ئـەو پێغەمبـەر هنـارتی یـێ کـو د نـاڤبرا بێت دا دێ بەحس ژێ کەین.

ئیمامێ طـەبەری دبێژت: پشـتی هنگـی مەسـەلا ئسـرائیلییان تێکچـوو و ئەو ژ رێکا پێغەمبەران دەرکەفتن، لـەو خودێ ئـەو رەزیلکـرن و صـەنەمپـەرێس ل سەر وان زالکرن، و د شەرەکی دا د گەل خەلکێ غـەززە و عەسـقەلانێ ئـەو شکەستن و (تابووتا پیرۆز)[1] ئەوا وان د گەل خۆ دبرە شەڕان و ب بەرەکـەتا وێ ب سەردکەفتن ژ وان هاتـە سـتاندن، لـەو ئێکجـار ئـەو بـێ هیڤیبـوون، و مەزنێ وان یێ وی دەمی ژ قەهران دا مر و ئـەو بـێ سـەر مـان، حـەتا خـودێ طـالووت بۆ وان هنارتی.

---

(١) د سەرهاتییا طـالووتی دا دێ بەحسێ ڤێ تابووتێ کەین.

## سەرهاتییا
## طالووت و جالووتی

### د ناڤبەرا یووشەعی و طالووتی دا:

ل سەر دەمێ یووشەعی -وەکی مە گۆتی- ئسرائیلی شیان پتربیا وەلاتێ کەنعانییان بێخنە دەستێ خۆ، پشتی وی ئسرائیلییان رۆژ بۆ رۆژێ ل کێمییێ دا و هێزا خۆ ژ دەست دا حەتا دەمەک ب سەر وان دا هاتی ئەو ب ئێکجاری کەفتنە ژێر دەستێ نەیاران و وان جیهادا د رێکا خودێ دا هێلا و ب بندەستییێ رازی بوون.

پشتی یووشەعی ب چەند سەدسالەکان[1] خودێ وەسا حەزکر پەلا جیهادێ جارەکا دی د دلێ وان دا گەش ببتە ڤە، و قورئان ڤێ سەرهاتییا هەژی ژ دیرۆکا وان بۆ مە ڤەدگێرت، و دبێژت: ﴿ أَلَمۡ تَرَ إِلَى ٱلۡمَلَإِ مِنۢ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ مِنۢ بَعۡدِ مُوسَىٰٓ إِذۡ قَالُواْ لِنَبِيّٖ لَّهُمُ ٱبۡعَثۡ لَنَا مَلِكٗا نُّقَٰتِلۡ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ قَالَ هَلۡ عَسَيۡتُمۡ إِن كُتِبَ عَلَيۡكُمُ ٱلۡقِتَالُ أَلَّا تُقَٰتِلُواْۖ قَالُواْ وَمَا لَنَآ أَلَّا نُقَٰتِلَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِ وَقَدۡ أُخۡرِجۡنَا مِن دِيَٰرِنَا وَأَبۡنَآئِنَاۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيۡهِمُ ٱلۡقِتَالُ تَوَلَّوۡاْ إِلَّا قَلِيلٗا مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ عَلِيمُۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ٢٤٦ ﴾ (البقرة: ٢٤٦) یەعنی: ما تە چیرۆکا وان مەزنێن ئسرائیلییان یێن پشتی زەمانێ مووسایی هاتین نەزانییە؟ دەمێ وان ژ پێغەمبەرێ خۆ خواستی کو ئەو شاهەکی بۆ وان دەستنیشان بکەت، دا ئەو ل بن سەرۆکاتییا وی کۆمبن، و د رێکا خودێ دا شەرێ دوژمنێن خۆ بکەن. پێغەمبەرێ وان گۆتێ: نەکو وەسا بت وەکی ئەز هزر دکەم کو ئەگەر شەرێ د رێکا خودێ دا

---

(١) طەبەری دبێژت: پشتی یەشووعی ب چارسەد سالان.. بەلێ ل دویڤ دیرۆکێن نوکە دئێنە دەسنیشانکرن ئەو دەم نێزیکی دوسەد سالانە.

ل سەر هەوە هاتە فەركرن هوین شەڕی نەكەن؟ ئەز تەخمین دكەم هوین دێ ترسن و ژ شەڕی ڕەڤن، وان تەخمینا پێغەمبەرێ خۆ ب غەریب ڤە وەرگرت و گۆت: و ما چ ئاستەنگ د ڕێكا مە و كرنا شەڕێ د ڕێكا خودێ دا هەیە، و دوژمنێ مە ئەم ژ جهـ و وارێ مە یێن كرینە دەر، و ب كوشتن و گرتنێ ئەم ژ عەیالێ مە یێن دویركرین؟ ڤێجا دەمێ خودێ شەڕ د گەل وی شاهێ پێغەمبەرێ وان بۆ وان دەسنیشانكری ل سەر وان فەركری، ئەو ترسیان و ژ شەڕی ڕەڤین، كێمەک ژ وان تێ نەبن ژ قەنجییا خودێ ئەو مان. و خودێ یێ زانایە ب وان زۆرداریێن ل سۆزێن خۆ لێڤەدبن.

پشتی وان د گەل پێغەمبەرێ خۆ، و مەزنێ خۆ یێ وی پێغەمبەری بۆ وان دەسنیشانكری دەست ب كرنا جیهادێ كری.. جیهادا د ڕێكا خودێ دا، و وان ڕاستگۆیی د ڤێ جیهادا خۆ دا كری، خودێ ئەو ڕەزیلی و شەرمزارییا وی ب سەر وان دا ئینای ڕاكر، و جارەكا دی حوكمداری ل عەردێ پیرۆز ئێخستە دەستێ وان و سەرفەرازی ب رزقێ وان كر.

دەمێ قورئان ڤێ سەرهاتییێ بۆ مە -ژ دیرۆكا ئسرائیلییان- ڤەدگێڕت، دڤێت بێژتە مە: گەلی موسلمانان! ئەڤە سوننەتا خودێیە د گەل دویكەفتیێن پێغەمبەران، هەر جارەكا وان پشت دا جیهادێ و دلێن خۆ ژ ڤیانا دنیایێ و مانا د دنیایێ دا تژیكرن خودێ نەیارێن خۆ ل سەر وان دێ زال كەت؛ دا ئەو وان ڕەزیل بكەن، و خودێ وان سەرفەراز ناكەتەڤە حەتا ئەو جارەكا دی ل دینێ خۆ نەزڤڕن و دەست ب جیهادا كافران نەكەنەڤە.

## هلبژارتنا طالووتی:

عەدەتێ ئسرائیلییان بوو وان بەرماییێن پیرۆز یێن پێغەمبەرێن خۆ وەكی: گۆپالێ مووسایی ئەوێ بوویە مار، و ئەو دەپێن تەورات ل سەر هاتییە نڤیسین و وی ژ چیایی د گەل خۆ ئینای.. و هندەک تشتێن دی، كۆم دكرن

و دکرنە د وێ سندۆقێ دا یا وان دگۆتێ: (تابووت)، و ئەو تابووت د گەل خۆ دبرە شەڕان، و ب بەرەکەتا وێ ئەو ب سەردکەفتن.. و پشتی وان -یان پتربیا وان- خۆ ژ مەنهەجێ خودێ دایە پاش، و تەورات دایە پشت خۆ، خودێ ئەو عوقووبەدان و د شەڕەکی دا شکاندن، و نەیارێن وان یێن صەنەمپەرێس ئەو تابووت ژ وان ستاند و د گەل خۆ بر، ڤێ ئاتافا مەزن کارەکێ دژوار د وان کر، و بێ هیڤییەکا مەزن د دلێن وان دا پەیدا کر..

نێزیکی دوسەد سالان ئسرائیلی بێ سەر مان، و هەر چەندە د ڤی دەمی دا خودێ ئەو بێ پێغەمبەر نەهێلان ژی، بەلێ پترین جاران وان بێ ئەمرییا وان کر، و ب دویڤ خۆشییێن دنیایێ کەفتن و د گەل وان مللەتێن کو ل دۆر و بەرێن وان دژیان وان پەرستنا صەنەمان کر، و دەمێ هندەک پێغەمبەرێن وان ئەو ژ ڤێ چەندێ داینە پاش وان تەعدایی ل پێغەمبەرێن خۆ کر و هندەک ژ وان کوشتن ژی!

دەمێ خودێ ڤیای ڤی بەرپەڕێ ڕەش ژ دیرۆکا ئسرائیلییان بپێچت، و بەرپەڕەکێ دی یێ سپی ل شوینێ ڤەکەت وەسا حەزکر کۆمەکا خودان باوەر و خودان (حەماس) د ناڤ وان دا پەیدا کرن، وان -هەر چەندە هژمارا وان بەرانبەر هژمارا یێن دی یا کێم بوو ژی- بەرێ خۆ دا واقعێ خۆ یێ شەرمزار دیت ئەگەرا سەرەکی د پشت ڤێ رەزیلییا وان را هێلانا وانە بۆ جیهادێ، و چونکی وان دزانی جیهاد بێ سەر و بێ ئالا نائێتەکرن وان گۆتە پێغەمبەرێ خۆ یێ وی دەمی: تو شاهەکی بۆ مە دەسنیشان بکە، دا ئەم ل بن سەرۆکاتییا وی کۆمببین، و د ڕێکا خودێ دا شەڕێ دوژمنێن خۆ بکەن.

ئەڤ پێغەمبەرە کی بوو؟ و ناڤێ وی چ بوو؟ قورئانێ ئەڤ چەندە بۆ مە ئاشکەرا نەکرییە، و ل دویڤ زانینا مە ناڤێ وی د چو حەدیسێن دورست ژی دا نەهاتییە، بەلێ پترین تەفسیرزان ل وێ باوەرێنە کو ئەڤ پێغەمبەرە

شەمووئیل (صەمووئیل) بوو، و ئاشکەرایە کو ژێدەرێ وان د ڤێ چەندێ دا تەوراتە، د تەوراتێ دا کتێبەک ب ناڤێ (سفر صەمووئیل) هەیە، و ئەڤ سەرهاتیا قورئانێ ڤەگێڕای د ڤێ سفرێ دا ئیصحاحا (٨) دا هاتییە، و شۆرڤەکەرێن (پەرتۆکا پیرۆز) دبێژن: صەمووئیل ل سالا ١١٠٥ بەری زایینێ هاتبوو سەر دنیایێ[(١)].

دەمێ وان داخوازا خۆ گەهاندییە پێغەمبەرێ خۆ، پێغەمبەرێ وان گۆت: ئەگەر ئەز داخوازا هەوە ب جهـ بینم، و مەلکەکی بۆ هەوە هلبژێرم، و جیهاد ل سەر هەوە بێتە فەرکرن، نەکو وەسا چێ ببت وەکی ئەز هزر دکەم، هوین بترسن و شەڕێ د ڕێکا خودێ دا نەکەن؟

وان گۆت: ئەرێ ما چ ئاستەنگ د ڕێکا مە و کرنا شەڕێ د ڕێکا خودێ دا هەیە، و دوژمنێ مە ئەم ژ جهـ و وارێ مە یێن کرینەدەر، و ب کوشتن و گرتنێ ئەم ژ عەیالێ مە یێن دویرکرین؟

ژ ڤێ گۆتنا وان دەرەجا حەماس و سەرگەرمییا وان یا بلند دئێتە زانین، وان پێغەمبەرێ خۆ وەسا تێ گەهاند کو تشتێ ژ وان کێم بەس ئەوە وان چو مەلک نینن ئەو ل ژێر ئالایێ وی قەستا جیهادێ بکەن، و پێغەمبەرێ وان ئەوێ ب تبیعەتێ وان یێ زانا ئەو ژ هندێ ترساندن کو ئەو جارەکا دی بێ ئەمرییا خودێ بکەن و گوهدارییا وی مەلکی نەکەن یێ کو خودێ بۆ وان دەسنیشان دکەت، بەلێ وان پێغەمبەرێ خۆ پشتڕاست کر کو ئەو بۆ جیهادا د ڕێکا خودێ دا دئامادەنە، هەما ب تنێ ئەو یێ ل هیڤییێ مەلکەک بۆ وان بێتە دانان.

پێغەمبەرێ وان داخوازا وان ب جهئینا و دوعایەک ژ خودێ کر کو ئەو مەلکەکی بۆ وان دەسنیشان بکەت، و خودێ دوعایا وی قەبویلکر و

---

(١) بڕێنە: (التفسير التطبيقي للكتاب المقدس)، بپ ٥٥٠.

طالووت كره مەلكێ وان، و ل سەر ئەزمانێ پێغەمبەرێ خۆ فەرمان ل وان كر كو ئەو جیهادا كافران بكەن.

طالووت (یان شاوول، وەكی تەورات ناڤی لێ دكەت) جحێلەكێ خودان باوەر و زانا بوو، و ژ لایێ لەشی ژی ڤە مرۆڤەكێ ب هێز و زەلام باش بوو، ژ بابكێ بنیامینی بوو[1].

پێغەمبەرێ وان گۆته وان: هندی خودێیە ل دویڤ داخوازا هەوە طالووتێ بۆ هەوە هنارتی و كرییە شاهـ، ئەو دێ سەركێشییا هەوە كەت بۆ كرنا شەڕێ د گەل دوژمنی.

مەزنێن ئسرائیلییان گۆت: چاوا طالووت دێ شاهێ مە بت، و ئەو نە یێ هێژای وێ چەندێیە؟ چونكی ئەو نە ژ بابكێ شاهانە (نە ژ بابكێ یەهووذایە)، و نە ژ بنەمالا پێغەمبەرانە (بنەمالا مووسا و هاروونی)، و مالەكێ مەزن بۆ وی نەهاتییەدان كو ئەو ملكێ خۆ پێ ب ڕێڤە ببەت، ڤێجا ئەم بۆ شاهاتییێ ژ وی حەقترین؛ چونكی ئەم ژ بابكێ شاهاینە و ژ مالا پێغەمبەراینە.

هەر ئەو تەرازییە یا مرۆڤێن نەزان ل هەمی دەم وهەمی جهان خەلكی پێ دكێشن: ژ بنەمالەكا ماقویل و مەزنە؟ نە! یێ دەولەمەند و زەنگینە؟ نە! پا ب كێر نائێت!!

ب ڤی ڕەنگی ئەو د گەل پێغەمبەرێ خۆ كەفتنە دان و ستاندنێ؛ دا وی لێڤەكەن، بەلكی ئەو مرۆڤەكێ دی بۆ وان بكەتە مەلك!

---

(١) شرۆڤەكەرێن تەوراتێ دبێژن: شاوول (طالووت) ل سالا ١٠٨٠ بەری زایینێ هاتبوو سەر دنیایێ، و دەمێ ژییێ وی سیهـ سال (ل سالا ١٠٥٠ بەری زایینێ) ئەو بۆ مەلكاتییا ئسرائیلییان هاتە هلبژارتن، و ل سالا ١٠١٠ بەری زایینێ هاتە كوشتن، و ل شوینا وی داوود بوو مەلك، بڕێنە: (سفر صموئیل الأول، والثاني).

پێغەمبەرێ وان گۆتە وان: هندى خودێیە ئەو ژ هەوە یێ هلبژارتى و ئەو ب کارێن بەنییێن خۆ شارەزاترە، و وى بەرفرەهییەک ژ لایێ زانینێ ڤە و هێزەک ژ لایێ لەشى ڤە یا دایێ دا شەرێ دوژمنى پێ بکەت. و خودێ خودانێ ملکییە ئەو ملکێ خۆ ددەتە وى یێ وى بڤێت ژ بەنییێن خۆ، و قەنجى و دانا خودێ یا بەرفرەهە، و ئەو ب ڕاستییا کاران یێ زانایە، چو ل بەر وى بەرزە نابت.

یەعنى: یا گرنگ ل نک طالووتى ئەڤەیە وى زانینەکا باش هەیە بشێت هەوە پێ ب ڕێڤە ببەت، و لەشەکێ ب هێز ژى هەیە بشێت ڕێبەرییا هەوە پێ بکەت، و یا گرنگ ئەڤەیە.

و دا پێغەمبەرێ وان وان پشتڕاست کەت کو خودێیە -ژ بەر ئەگەرەکا ئەو پێ دزانت- طالووت هلبژارتى، نیشانەکا ئاشکەرا و بەرچاڤ بۆ وان دانا، و گۆت: نیشانا شاهاتییا وى ئەوە ئەو تابووت دێ بۆ هەوە ئێت یا تەورات تێدا -ئەوا نەیارێن هەوە ژ هەوە ستاندى- یا کو دلڕحەتى ژ لایێ خودایێ هەوە ڤە بۆ هەوە تێدا هەى، و پاشمایێن هندەک تشتێن بنەمالا مووساى و بنەمالا هاروونى ل پاش خۆ هێلاین تێدا هەنە، و فریشتە وێ تابووتێ هل دگرن. هندى ئەڤ چەندەیە مەزنترین نیشان بۆ هەوە تێدا هەیە کو طالووت ب فەرمانا خودێ یێ بوویە شاهێ هەوە، ئەگەر هوین باوەرییێ ب خودێ و پێغەمبەرێ وى دئینن. و ئەو چێبوو یا پێغەمبەرێ وان گۆتى، قەدرگرتن بۆ ڤى پێغەمبەرێ خۆ؛ و دا مللەتێ ئسرائیلى یێ ڕکدار ب شاهاتییا طالووتى ڕازى ببت خودێ وەسا حەزکر ملیاکەتان -ب ڕەنگەکێ پەردەدڕ- ئەو تابووتا ژێکگۆتى ژ دەستێن کافران ڕزگارکر و بۆ ئسرائیلییان ئینا وى جهى یێ ئەو لێ، کەیفا وان ب ڤێ چەندێ هات و وان ژ نوى خۆ دا د گەل طالووتى و بۆ جیهادا د ڕێکا خودێ دا دەرکەفتن.

## طالووت و جیهادا د ڕێکا خودێ دا:

دەمێ طالووت ب لەشکەرێ خۆ ڤە دەرکەفتییە شەڕێ عەمالقان، وی گۆتە ئسرائیلییان: هندی خودێیە ب ڕویبارەکی ل پێشییا هەوە دێ هەوە جەڕبینت کانێ هوین دبێنفرەهن یان نە؛ دا خودان باوەر و دوڕوی ژێکجودا ببن، ڤێجا چییێ ژ هەوە ژ ئاڤا ڕویباری ڤەخۆت ئەو نە ژ منە، و ئەو ب کێر جیهادا د گەل من نائێت، و چییێ ژ ئاڤێ ڤەنەخۆت ئەو ژ منە، چونکی ئەو گوهدارێ منە و ب کێر جیهادێ دئێت، ئەو ژی تێ نەبت یێ بێدەرییەکا ب تنێ ژێ ڤەخۆت ئەوی لۆمە ل سەر نینە.

مەخسەدا طالووتی ب ڤێ چەندێ ئەو بوو لەشکەرێ خۆ بجەڕبینت؛ دا بزانت کانێ ئەو دێ شێن خۆ ڕاگرن یان نە، و دەمێ ئەو گەهشتینە ڕویباری وان قەستا ئاڤێ کر، و گەلەکان ژ لەشکەری ئاڤ ژێ ڤەخوار، هژمارەکا کێم تێ نەبت تەحەمولا تێهنێ و گەرمێ کر، و بێدەرییەکا ب تنێ -وەکی مەلکێ وان گۆتی- ڤەخوار، و هنگی طالووتی ئەوێن گوهداری نەکری ژ ناڤ لەشکەری ڤەدەرکرن و نەهێلا ئەو د گەل وی دەرکەڤن.

و هژمارا وان یێن کو د گەل طالووتی ماین وەکی د حەدیسەکا دورست دا هاتی هندی هژمارا خەلکێ بەدرێ بوو، سێسەد و دەهـ حەتا بیست کەسان[1].

دەمێ طالووت و ئەو خودان باوەرێن کێم یێن د گەل دا بۆ شەڕێ نەیاران ژ ڕویباری دەرباسبووین، و وان دیتی نەیارێن وان دبۆشن، وان گۆت: شەڕێ جالووتی و لەشکەرێ وی یێ ب هێز ب مە ڤە نائێت، ئینا ئەوێن باوەری هەی کو دێ چنە رابەری خودێ، بیرا برایێن خۆ ل هێزا خودێ ئیناڤە و گۆتن: چەند جاران دەستەکەکا کێم یا خودان باوەر و بێهنفرەهـ ب ئانەهییا خودێ

(١) وەکی بوخاری ژ بەررائێ کوڕێ عازبی ڤەدگوهێزت.

شـيايە دەسـتەكەكا بـۆش يـا كـافر و تەعداكـەر، و خـودێ ب سـەركەفتن و پشتەڤانی و دانا خێرێ یێ د گەل بێهنفرەهـان. و دەمـێ ئـەو هاتینـە بەرانبـەر جـالووتی و لـەشـكەرێ وی، و وان تـرس ب چـاڤ دیتـی، وان هـەوارێن خـۆ گەهاندنە خودێ و دوعاكرن و گۆتن: خودایێ مە! بێنفرەهییـەكا مـەزن ب سـەر دلـێن مـە دا بینـە، و پییـێن مـە بـۆ شـەڕێ نـەیاران مـوكم بكـە، دا ژ سـەهما شەڕی نەرەڤین، و تو ب هاریكارییا خۆ مە ب سەر مللەتێ كافر بێخە.

شـەڕی دەسـت پـێ كـر، و د نـاڤ لـەشـكەرێ طـالووتی دا گەنجـەكێ ئـسـرائـیـلـی ژ بابـكـێ (یەهووذاییی) هـەبوو دگـۆتنێ: (داوود)، گاڤا شـەڕ د ناڤبەرا فلسطینی و ئسرائیلییان دا گـەرمبووی خودێ وەسا حـەزكر مـەزنێ كـافران (جـالووت )[1] ب دەسـتێ داوودی هاتـە كوشـتن، و ب كوشـتنا وی شكەستن كەفتە ڕێزا كافران و دەستپێكا سـەركەفتنا ئسـرائیلییان دەست پێ كر..

پشتی هنگی خودێ شاهاتی و پێغەمبـەرینییا ئسـرائیلییان دا داوودی، و تشـتـێ حـەزكری ژ زانینـان نیشـا وی دا.. و ئسـرائیلی د كتێبـێن خـۆ دا ئاشكەرا دكەن كو حوكمدارییا طـالووتی چل سالان ڤەكێشا بوو.

كیتابـا ئسـرائیلییان (سفر صـموئیل الأول) هنـدەک سـەرهاتیێن دویـر و درێژ ل دۆر هەڤڕكییا طـالووت و داوودی ڤەدگێرت، هەوجە ناكەت ئەم بەحس ژێ بكەین؛ چونكی مە نە بـاوەرە ئـەڤ گۆتنـە ددورسـت بـن، و عـەدەتێ وانـە گۆتنێن سەقەت و نە ژ هەژی د دەر حەقا پێغەمبەر و چاكان دا دكەن!

---

(١) د تەوراتێ دا ناڤێ وی جۆلیاتە.

## سەرهاتییا
## داوود پێغەمبەری
## -سلاڤ لێ بن-

داوود ئێک ژ وان پێغەمبەرێن خودان قەدرە یێن خودێ پێغەمبەرینی و ملک پێکڤە دایێ، و مەزنییا ئسرائیلییان یا دینی و دنیایێ ئێخستییە دەستان، و سەرهاتییا داوودی (و یا کورێ وی سولەیمانی ژی) ژ وان سەرهاتییان نینە یێن کو خودێ هێژ ل دەستپێکا هاتنەخوارا قورئانێ بۆ پێغەمبەرێ خۆ ڤەگێراین؛ چونکی ئەڤ سەرهاتییە، وەکی سەرهاتییێن دی یێن پێغەمبەران سەرهاتییا هەڤڕکییا پێغەمبەران د گەل مللەتێن وان نینە، و مەسەلە مەسەلا تێبرنا چو مللەتان نینە، بەلکی مەسەلە بەحسێ پێغەمبەرینییێیە دەمێ حوکمدارییێ دستینت، و یا د جهێ خۆ دا بوو ئەڤ سەرهاتییە چەندەکێ بێتە پاشخستن.. و هەر چەندە ئیشارەت بۆ ناڤێ داوودی د هەشت سوورەتان دا هاتییەدان، بەلێ چەند لایەک ژ سەرهاتییا وی د چار سوورەتان ب تنێ دا هاتییە، ئەو ژی ئەڤەنە: (ص، النمل، سبأ، الأنبياء).

### داوود کی بوو؟

تەورات[1] دبێژت: یەسسا زەلامەکێ ئسرائیلی بوو ژ بابکێ یەهووذایی، وی هەشت کوڕ هەبوون، یێ ژ هەمییان بچویکتر داوود بوو، دەمێ طالووت بۆ مەلکاتییا ئسرائیلییان هاتییە هلبژارتن و وی ژ مللەتێ خۆ خواستی ئەو

(١) د (سفر صموئيل الأول) دا ١٢/١٧-١٥.

د گەل وی دەرکەڤنە جیهادێ هەر سێ کورێن یەسسای یێن مەزن د گەل طالووتی دەرکەفتن، و کورێ وی یێ بچویک داوود -ئەوێ هنگی هێشتا گەنج- هندەک جاران د گەل لەشکەرێ طالووتی دەردکەفتە جیهادێ، و هندەک جاران دزڤڕی بازێڕێ (بەیتلەحمێ) ل نک بابێ خۆ شڤانییا پەزێ وی دکر[1]، و ئەڤە هندێ دگەهینت کو داوود ژ بنەمالەکا ديندار و جیهادکەر بوو.. و ئەو بوو جارەکێ د شەڕەکی دا داوودی مەزنێ کافران جالووت کوشت، تشتێ بوویە ئەگەرا هندێ حوکمدارییا ئسرائیلییان ل وەلاتێ فلسطینێ ب هێز بکەفتە ڤە، و جارەکا دی ئەو ل سەر دوژمنێ خۆ زال بین، و ب ڤێ چەندێ ناڤ و دەنگێن داوودی د ناڤ ئسرائیلییان دا بەلاڤبوون.

ل دویڤ بۆچوونا شرۆڤەکەرێن (الكتاب المقدس) داوود ل سالا (١٠٤٠) بەری زایینێ هاتبوو سەر دنیایێ[2]، و (سفر صموئيل الأول) ئاشکەرا دکەت کو هێشتا ل سەر دەمێ طالووتی صەموئیلێ پێغەمبەر داوود بۆ مەلکاتییا ئسرائیلییان هلبژارت، و پشتی شاوول (طالووت) ل سالا ١٠١٠ بەری زایینی هاتییە کوشتن ژ نوی داوود ب دورستی بۆ مەلک.

## داوود پێغەمبەرێ مەلک:

قورئان ل پتر ژ جهەکی ئاشکەرا دکەت کو داوود ئێک ژ پێغەمبەرێن خودێ یێن خودان قەدر بوو، و وەحی بۆ دهاتە خوارێ، و کیتابەک ژی ئەوا ب ناڤێ (زەبوور) هاتییە ناسین خودێ بۆ وی هنارتبوو، وەکی د قورئانێ دا هاتی: ﴿ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ﴿١٦٣﴾ ﴾ (النساء: ١٦٣).

---

(١) ئنجیلا مەتتای ١/٣-٦، و یا لۆقای ٣٢/٣-٣٣، ئاشکەرا دکەت کو د ناڤبەرا داوود و یەهووذایی دا نەهـ باب هەنە.

(٢) بڕێنە: التفسير التطبيقي للكتاب المقدس، بپ ٥٥٠.

ژ بلی پێغەمبەراتییێ خودێ حوكم ژی ئێخستە دەستێ داوودی، و ئەو دئێتە هژمارتن ئێكەمین كەسێ ئسرائیلی ژ بابكێ (یەهووذاییی) خودێ پێغەمبەرینی دایێ، و ئاشكەرابوو كو هەر جار پێغەمبەر ژ بابكێ (لاوی) دهاتە هلبژارتن، و مەلک ژ بابكێ (یەهووذاییی) دهاتە هلبژارتن[1].

خودێ داوود بۆ پێغەمبەرینییێ هلبژارت، و چونكی مللەتێ ئسرائیلی ل وی دەمی د دەراڤەكێ تەنگ ڕا دبۆری خودێ سەركێشییا مللەتی ژی ئێخستە د دەستان دا و پشتی نەمانا طالووتی مەلكینی دایێ.

ل سەر دەمێ حوكمدارییا خۆ داوود نموونەیێ دادی و عەدالەت و زیرەكییێ بوو، و ئەڤە یا غەریب نینە ئەگەر ئەم ل بیرا خۆ بینین كو ئەو پێغەمبەر بوو، و وی شریعەتێ تەوراتێ ل سەر مللەتێ خۆ ب جهـ دئینا، و جیهادا دژی كافران ب وان ددا كرن، لەو دەولەتا وی بەرفرەهبوو، و دبێژن: پشتی حەفت سالان ژ حوكمێ وی ئەو شیا باژێرێ (ئۆرشەلیمێ) ب دورستی بێختە بن دەستێ خۆ و پایتەختا خۆ ژ باژێرێ (حەبروونێ) ڤەگوهێزتێ[2].

خودێ د قورئانێ دا بەحسێ ملكێ داوودی و هێزا وی دكەت و دبێژت: ﴿وَشَدَدْنَا مُلْكَهُۥ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْحِكْمَةَ وَفَصْلَ ٱلْخِطَابِ ۝٢٠﴾ (ص: ٢٠) یەعنی: مە ملكێ وی ب هێزێ و هەیبەتێ و سەركەفتنێ موكم كر، و پێغەمبەرینی و حوكمدارییا د ناڤبەرا هەڤڕكان دا مە دابوویێ.

## مەلكێ ئاسنگەر:

قورئان ئاشكەرا دكەت كو ژ بلی مەلكینییێ و گێڕانا حوكمدارییێ د ناڤبەرا خەلكی دا داوودی -سلاڤ لێ بن- كارێ ئاسنگەرییێ ژی دكر، و پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- ئاشكەرا دكەت كو داوودی ژ كارێ دەستێ خۆ

---

(١) دبت ژ بەر ڤێ چەندێ تەوراتا ئسرائیلییان ئیشارەتێ نادەتە پێغەمبەرینییا داوودی!

(٢) سفر صموئيل الثاني ٤/٥-٥.

دخوار و وی چو راتب بۆ خۆ ژ مالێ دەولەتێ ڕانەدکرن.. قورئان دبێژت: ﴿وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَـٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ﴿١٠﴾ أَنِ ٱعْمَلْ سَـٰبِغَـٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَـٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١﴾﴾ (سبأ: ١٠-١١)

یەعنی: مە پێغەمبەرینی و کیتاب و زانین دابوو داوودی، و مە گۆتبوو چیا و تەیران: تەسبیحاتان د گەل وی ڤەگێڕن، و مە ئاسن بۆ وی نەرم کربوو، ڤێجا ئەو د دەستی دا وەکی هەڤیری لێ هاتبوو وی چاوا دڤیا وە لێ دکر. تو - ئەی داوود- کومزرییێن بەرفرەهـ و تمام چێ بکە، و خەلەکێن وان موکم بێخە بەرێک، و وەسا بچویک چێ نەکە کو ئەو کومزری ب کێر بەرەڤانییێ نەئێت، و وەسا مەزن ژی چێ نەکە کو خودان نەشێت بکەتە بەر خۆ، و تو و بنەمالا خۆ -ئەی داوود- گوهدارییا خودێ بکەن، هندی ئەزم ئەز ب کارێ هوین دکەن یێ بینەرم تشتەک ژێ ل بەر من بەرزە نابت.

د حەدیسەکێ دا یا (بوخاری) ژ (مقدامی) ڤەدگوهێزت هاتییە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((کەسێ خوارنەک ژ وێ ب خێرتر نەخوارییە کو ژ کەدا دەستێ خۆ بخۆت، و هندی پێغەمبەرێ خودێ داوود بوو -سلاڤ لێ بن- ژ کەدا دەستێ خۆ دخوار)).

ژ ڤێ حەدیسێ ئاشکەرا دبت کو داوود -سلاڤ لێ بن- مەلکەکێ دەسپاک و دلساخ بوو، خۆ نەدهێلا ب هیڤییا مالێ دەولەتێ ڤە، و هەر چەندە ئەو مەلک بوو و وی ماف هەبوو راتبەکی ژ مالێ دەولەتێ بۆ خۆ بدانت ژی بەلێ وی وە نەکر بوو، ب دەستێ خۆ کارێ ئاسنگەرییێ دکر و ژ کەدا دەستێ خۆ خۆ و مالا خۆ ب خودان دکر.

### ڕۆژی و نڤێژێن دادوودی:

ژ بلی ڕێڤەبرنا کار و بارێ خەلکی، و کارێ ئاسنگەرییێ، داوودی عیبادەتەکێ مشە ژی بۆ خودایێ خۆ دکر، و گەلەک شوکرا وی سەرا وان

قـەنجیيان دکـر يـێن خـودێ د گـەل وی کـرین، و ئەگـەر ئـەم بـەرێ خـۆ بدەینـە حەدیســێن پێغەمبــەری -ســلاڤ لــێ بــن- دێ بیــنن د پـتـر ژ حەدیســەکێ دا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- بەحسێ نڤێژ و ڕۆژیيێن داوودی دکـەت و ئاشـکەرا دکـەت کـو عیبـادەت ژ وی عیبـادەتی باشـتر نینـە یـێ داوودی دکـر، ژ وان حەدیسان:

(بوخـاری) ژ (عەبـدللاهێ کـوڕێ عـەمرێ کـوڕێ عاصـی) ڤـەدگوهێزت، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆتە من: ((ئەی عەبدللاهـ من یێ زانی تو ب ڕۆژێ یـێ ب ڕۆژییـی و ب شـەڤێ نڤێـژان دکـەی؟)) گـۆت مـن گـۆتێ: بـەلێ؟ وی گـۆت: ((وە نەکـە! ڕۆژییـێ بگـرە و بخـۆ ژی، و ب شـەڤێ ڕابـە نڤێژان بکە و بنڤە ژی، لەشێ تە حەقێ ل سەر تە هەی، و چاڤێن تـە حـەقێ ل سەر تــە هــەی، و ژنکا تــە حەقێ ل سەر تــە هەی، و مێڤانێ تــە حـەقێ ل سەر تە هەی، و هەما تێرا تـە هەیـە کـو تـو هـەیڤێ سـێ ڕۆژییـان بگـری؛ چونکی خێرەک ب دەهانە ئەڤە هەر وەکی تە سال ب سال ڕۆژی گرتـی)) مـن شداند وی ژی ل من شداند، من گۆت: ئەی پێغەمبەرێ خودێ من هێزا هەی ئــەز پـتـرێ دشێـم، وی گۆت: ((پا وەکـی ڕۆژییـا پێغەمبـەرێ خـودێ داوودی -سـلاڤ لـێ بـن- بگـرە و ژ وێ چەنـدێ زێـدەتر نـەگرە)) مـن گـۆت: ڕۆژییـا داوودی یـا چـاوا بـوو؟ گـۆت: ((ڕۆژەکـێ ئـەو یـێ ب ڕۆژی بـوو و ڕۆژەکـێ دخوار)).

د ریوایەتەکا دی دا هەر یا (بوخاری) پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێـژت: ((ڕۆژەکێ ئەو یێ ب ڕۆژی بوو، و ڕۆژەکێ دخوار، و دەمێ بەرانبەر دوژمنـی ڕادوەستا نەدرەڤی)).

و د حەدیســەکا دی دا یــا (بوخــاری و موســلم) ڤــەدگوهێزن هاتییــە: ((خۆشتڤیترین نڤێژ ل نک خـودێ نـڤـێژا داوودی بـوو، و خۆشـتڤیترین ڕۆژی

ل نک خودێ ڕۆژییا داوودی بوو، ئەو نیڤا شەڤێ دنڤست، و سێئێکێ ڕادبوو و شەشێکێ دنڤست، و ڕۆژەکێ یێ ب ڕۆژی بوو و ئێکێ دخوار، و گاڤا بەرانبەر دوژمنی ڕادوەستا نەدرەڤی، و گەلەک تۆبە دکر)) یەعنی: داوود ل سەر کرنا ڕۆژی و نڤێژ و جیهادێ یێ ب صەبر و تەحەمل بوو.

تشتێ دی یێ قورئان و حەدیس بۆ مە ژ ژینا داوودی ڤەدگوهێزن ئەڤەیە: داوودی گەلەک کیتابا خودێ (چ تەورات بت، چ زەبوور) دخواند، و چونکی دەنگێ وی گەلەک یێ خۆش بوو هەر کەسەکێ گوهـ ل دەنگێ وی دبا پێ داخبار دبوو، حەتا چیا و تەیران (تەجاوب) د گەل ئاوازێن وی دکرن، قورئان دبێژت: ﴿ ٱصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَٱذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوُۥدَ ذَا ٱلْأَيْدِ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿١٧﴾ إِنَّا سَخَّرْنَا ٱلْجِبَالَ مَعَهُۥ يُسَبِّحْنَ بِٱلْعَشِيِّ وَٱلْإِشْرَاقِ ﴿١٨﴾ وَٱلطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿١٩﴾ ﴾ (ص: ١٧-١٩) یەعنی: تو -ئەی پێغەمبەر- بێهنا خۆ ل سەر گۆتنا وان یا بۆ تە نەخۆش فرەهـ بکە، و تو بەحسێ بەنییێ مە داوودی بکە ئەوێ خودان هێز ل سەر دوژمنێن خودێ و یێ صەبرکێش ل سەر گوهدارییا خودێ، هندی ئەوە وی گەلەک تۆبە دکر و ل وی تشتی دزڤری یێ خودێ ژێ ڕازی. هندی ئەمین مە چیا د گەل داوودی بندەست کربوون، وان سپێدە و ئێڤاران د گەل وی تەسبیح دکرن، و مە تەیر ژی د گەل وی بندەست کربوون کۆم کۆمە وان تەسبیح دکرن، و ئەو وەکی وی دگوهدار بوون.

و دبێژت: ﴿ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَٰجِبَالُ أَوِّبِى مَعَهُۥ وَٱلطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ ٱلْحَدِيدَ ﴿١٠﴾ ﴾ (سبأ: ١٠) ب ڕاستی مە پێغەمبەرینی و کیتاب و زانین دابوو داوودی، و مە گۆتبوو چیا و تەیران: تەسبیحاتان د گەل وی ڤەگێڕن.

(ئیمام ئەحمەد) ژ (عائیشایێ) ڤەدگوهێزت، دبێژت: جارەکێ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گوهـ ل ئەبوو مووسایێ ئەشعەری بوو قورئان دخواند، ئینا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((ژ مەزامیرێن داوودی بۆ

ئـەبوو مووسـای یـێن هاتینـه دان)) و دبێـژن: د نـاڤ صـەحابییان دا دەنگـێ کەسێ هندی یێ ئەبوو مووسای یێ خۆش نەبوو.

## جەڕیاندنەک.. وتۆبەکرنەک:

قورئان د سوورەتا (ص) دا سەرهاتییەکێ ژ ژینـا داوودی ڤـەدگوهێزت، و دبێژت: ﴿وَهَلۡ أَتَىٰكَ نَبَؤُاْ ٱلۡخَصۡمِ إِذۡ تَسَوَّرُواْ ٱلۡمِحۡرَابَ ۝٢١ إِذۡ دَخَلُواْ عَلَىٰ دَاوُۥدَ فَفَزِعَ مِنۡهُمۡۖ قَالُواْ لَا تَخَفۡۖ خَصۡمَانِ بَغَىٰ بَعۡضُنَا عَلَىٰ بَعۡضٖ فَٱحۡكُم بَيۡنَنَا بِٱلۡحَقِّ وَلَا تُشۡطِطۡ وَٱهۡدِنَآ إِلَىٰ سَوَآءِ ٱلصِّرَٰطِ ۝٢٢ إِنَّ هَٰذَآ أَخِي لَهُۥ تِسۡعٞ وَتِسۡعُونَ نَعۡجَةٗ وَلِيَ نَعۡجَةٞ وَٰحِدَةٞ فَقَالَ أَكۡفِلۡنِيهَا وَعَزَّنِي فِي ٱلۡخِطَابِ ۝٢٣ قَالَ لَقَدۡ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعۡجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِۦۖ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلۡخُلَطَآءِ لَيَبۡغِي بَعۡضُهُمۡ عَلَىٰ بَعۡضٍ إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَقَلِيلٞ مَّا هُمۡۗ وَظَنَّ دَاوُۥدُ أَنَّمَا فَتَنَّٰهُ فَٱسۡتَغۡفَرَ رَبَّهُۥ وَخَرَّۤ رَاكِعٗاۤ وَأَنَابَ۩ ۝٢٤ فَغَفَرۡنَا لَهُۥ ذَٰلِكَۖ وَإِنَّ لَهُۥ عِندَنَا لَزُلۡفَىٰ وَحُسۡنَ مَـَٔابٖ ۝٢٥ يَٰدَاوُۥدُ إِنَّا جَعَلۡنَٰكَ خَلِيفَةٗ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَٱحۡكُم بَيۡنَ ٱلنَّاسِ بِٱلۡحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ ٱلۡهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدُۢ بِمَا نَسُواْ يَوۡمَ ٱلۡحِسَابِ ۝٢٦﴾ (ص: ٢١-٢٤).

خودێ دبێژتە پێغەمبەرێ خۆ: ئـەرێ بەحسـێ وان هـەردو هـەڤڕکان بـۆ تـە هاتییەکرن دەمێ ئەو ب سـەر شـوبرهێ کـەفتین و چووینـە نـک داوودی ل وی جهێ وی عیبادەتێ خودێ لـێ دکر، ئینا ئەو ژ چوونەژۆرا وان ترسیا؟

و ئاشکەرایە کو داوودی دەمێ خۆ دکرە سێ پشک: پشکەک بـۆ خـەلکی حـوکم د ناڤبـەرا وان دا دکـر، و پشـکەک بـۆ مـالا خـۆ و عـەیالێ خـۆ، و پشکەک بۆ عیبادەتێ، و دەمێ وی عیبادەت دکر ئـەو دچـوو د جهـەکی ڤـە و دەرگـەهـ ل خـۆ دگـرت و نـەدهێـلا کـەسـەک بچتە ژۆر، ڕۆژەکێ دەمێ ئـەو ب عیبادەتێ ڤە یێ موژیل وی هند دیت دو مرۆڤان خۆ د سەر شوبرها مالێ ڕا هاڤێت و ب ژۆر کەفتن -ئەو ب خۆ دو ملیاکەت بوون خودێ بۆ جەڕباندن هنارتبوونە نک وی- ئەو ژ ڤی کارێ وان ترسیا، گاڤا وان دیتی ئـەو ترسیا

وان گۆتێ: نەترسە، ئەم دو هەڤڕکین ئێک ژ مە زۆرداری یا ل یێ دی کری، ڤێجا تو ب دادییێ حوکمی د ناڤبەرا مە دا بکە، و تو د حوکمێ خۆ دا زۆرداربییێ ل مە نەکە، و بەرێ مە بدە ڕاستییا ڕێکێ.

و بەری داوود ژ وان بخوازت ئەو مەسەلا خۆ بۆ بێژن، یان وان دەربێخت و بێژتێ: نوکە دەمێ عیبادەتییە نە یێ حوکمدارییێیە، ئێک ژ وان گۆت: هندی ئەڤەیە ئەڤە برایێ منە وی نۆت و نەهـ بزن هەنە، و من بزنەکا ب تنێ هەیە، ڤێجا وی دلێ خۆ یێ برییە بزنا من ژی و ئەوی دڤێت وێ ژی ژ من بستینت، و یێ دبێژت: وێ بزنێ ژی بدە من و ئەو د گۆتنێ دا یێ دژوار بوو د گەل من و ئەو یێ شیایە من.

ب ڤی ڕەنگێ کرێت، یێ کو بێنا زۆرداربییێ ژێ دفڕت وان مەسەلا خۆ گۆت، داوودی چ بەرسڤ دا؟ ئەو ب خۆ عەدالەت دخوازت حاکم گوهداربیا هەردو هەڤڕکان بکەت پاشی حوکمێ خۆ بدەت، بەلێ داوودی وە نەکر، حوکمێ خۆ دا بەری گوهێ خۆ بدەتە گۆتنا هەڤڕکێ دویێ، و ئەڤە کارەکێ خەلەت بوو.

داوودی گۆت: ب ڕاستی برایێ تە ب ڤێ خواستنا بزنا تە بۆ ناڤ بزنێن خۆ زۆرداری ل تە کرییە، و گەلەک شریک هەنە تەعداییێ ل ئێک و دو دکەن، و ب وەرگرتنا حەقێ وی ب بێ وژدانی زۆرداربییێ لێ دکەت خودان باوەرێن چاک تێ نەبن، ئەو زۆرداربییێ ل ئێک و دو ناکەن، و ئەو دکێمن.

ب ڤی ڕەنگێ دژوار داوودی حوکمێ خۆ دا بەری بزانت کانێ گۆتنا کەسێ دویێ چییە.. و گاڤا وی ئەڤ حوکمە دای دیارە هەردو ملیاکەت ل بەر چاڤان بەرزەبوون، لەو وی باش زانی کو ب ڤێ هەڤڕکییێ خودێ دڤیا وی بجەڕبینت، و ئەو ب سەر خەلەتییا خۆ هلبوو، ڤێجا وی د گاڤێ دا داخوازا ژێبرنا گونەهان بۆ خۆ ژ خودایێ خۆ کر، و ئەو بۆ خودێ چوو

سـوجدێ، و تۆبـەكر. خـودێ تۆبـا وی قـەبویلکر و ئـەو بـۆ وی ژێبـر، و دووماهییەکا باش ل ئاخرەتێ بۆ وی دانا.

پشتی داوودی ئەڤ دەرسە باش وەرگرتی، و ب سەرکەفتن ژێ دەرباس بووی، خودێ گۆتێ: ئەێ داوود هندی ئەمین مە تو د عەردی دا یێ کرییە جێگر و مەلکاتی یا دایە تە، ڤێجا تو ب دادییێ حوکمی د ناڤبەرا مرۆڤان دا بکە، و تو د حوکمان دا دویکەفتنا دلچوونان نەکە، ئەگەر ئەو چەندە دێ بەرێ تە ژ دینێ خودێ و شریعەتێ وی وەرگێڕت، هندی ئەون یێن ژ ڕێکا خودێ بەرزە دبن عەزابەکا ب ئێش د ئاگری دا بۆ وان هەیە؛ ژ بەر بێ ئاگەهییا وان ژ ڕۆژا حسێب و جزادانێ(١).

## حوکمێ داوودی وحوکمێ سولەیمانی:

گەلـەک قنجـی و نعمـەت خـودێ د گـەل عەبـدێ خـۆ و پێغەمبـەرێ خـۆ داوودی کربـوون، و ئێـک ژ ڤـان قـەنجییان ئـەو بـوو خـودێ کـوڕەکێ زانـا و تێگەهشـتی دابـوویێ، ئـەوێ خـودێ پشـتی هنگـی پێغەمبـەرینی ژێ دایـێ و

(١) نڤیسەرێن (پەرتۆکا پیرۆز!!) وەکی عەدەتێ وان د گەل هەمی پێغەمبەران، ل ڤێرێ هندەک ئـەزمان درێژییـان د دەر حـەقا داوودی دا ڤـەدگێڕن، دبێـژن: ڕۆژەکـێ داوودی ژنـا سەرلەشکەرەکێ خۆ دیت سەرێ خۆ دشویشت، هندی یا جوان بوو کەفتە دلێ وی، ئینا هنارتە ب دویڤ ڕا و خرابی د گەل کر! و دا ئەو ڤی کارێ خۆ یێ کرێت ڤەشێرت ڕابوو مێرێ وێ هنارتە سنگێ چەپەری و دا کوشتن! و پشتی هنگی ئەو ژنک مارە کر، ئینا خودێ گۆتە (ناثانێ پێغەمبەر) هەڕە نک داوودی و بێژێ دو مرۆڤ هەبوون ئێک یێ دەولەمەند بوو، و ئێک یێ فەقیر بوو، ئەوێ دەولەمەند گەلەک حەیوان هەبوون، و یێ فەقیر بزنەکا ب تنێ هەبوو، یێ دەولەمەند بزنا یێ فەقیر ژێ ستاند، ئینا داوودی ب عێجزی ڤە گۆت: ئەوێ ئەڤ چەند کری دڤێت بمرت، وی پێغەمبەری گۆت: تویی ئەو مرۆڤ.. و حەتا دووماهییا ڤێ چیڤانۆکێ! (برێنە: سفر صموئیل الثانی، ئیصحاحا یازدێ و دووازدێ)، و نزا ئەڤە چ پیرۆزییە (پەرتۆکا پیرۆز) ددەتە پێغەمبەر و مەزن و چاکێن مللەتێ خودێ یێ هلبژارتی؟!

مەخسەدا مە پێ سولەیمان بوو، و هێژ ل سەر دەمێ داوودی کورێ وی سولەیمانی خۆ دکێشا ناڤ شۆلان و نیشانێن زیرەکییێ ل نک پەیدا دبوون، لەو داوودی و ئسرائیلییان ژی سولەیمان بۆ جێگرییا بابێ وی ددانا.

قورئان د سوورەتا (الأنبياء) دا ئیشارەتەک دایە کو سولەیمانی ل سەر دەمێ بابێ خۆ هندەک جاران حوکم د ناڤبەرا خەلکی دا دکر، و بابێ وی ژ حوکمێ خۆ دهاتە خوارێ و ب یا کورێ خۆ دکر، قورئان دبێژت: ﴿ وَدَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِى ٱلْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ ٱلْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَٰهِدِينَ ﴿٧٨﴾ فَفَهَّمْنَٰهَا سُلَيْمَٰنَ ۚ وَكُلًّا ءَاتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُۥدَ ٱلْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَٱلطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا فَٰعِلِينَ ﴿٧٩﴾ ﴾ (ص: ٢١-٢٤).

یەعنی: تو -ئەی پێغەمبەر- بەحسێ پێغەمبەرێ خودێ داوودی و کورێ وی سولەیمانی بکە، دەمێ وان حوکم د وێ مەسەلێ دا کری یا دو هەڤرکان ئینایە نک، پەزێ ئێک ژ وان ب شەڤ چوو بوو ناڤ بیستانێ یێ دی، و خراب کربوو، ئینا داوودی حوکم کر کو پەز بۆ خودانێ بیستانی بت بەرانبەر مالێ وی یێ خراببووی؛ چونکی بهایێ هەر دویان هندی ئێک بوو، و ئەم بۆ حوکمێ وان شاهد بووین، و چو ل بەر مە یێ بەرزە نەبوو. ئینا مە سولەیمان تێگەهاند کو مەصلحەتا هەردو لایان د گەل دادییێ ب جهـ بینت، ڤێجا وی حوکم کر کو خودانێ پەزی بیستانێ یێ دی دورست بکەت و ل وی دەمێ ئەو بیستانی چێ دکەت پەزێ وی ل نک خودانێ بیستانی بت دا مفای بۆ خۆ ژ شیر و هرییا وی ببینت، پاشی پەز بۆ خودانێ خۆ بزڤرتەڤە و بیستان بۆ خودانێ خۆ؛ چونکی بهایێ وان هندی ئێکە، و هەر دویان داوودی و سولەیمانی مە حوکم و زانین دایێ، و مە منەت ل داوودی کر کو چیا و تەیران د گەل وی تەسبیحا خودێ دکر -دەمێ وی کیتابا خودێ دخواند- و ئەم بووین مە ئەو چەندە کری.

**مرنا داوودی و ژیییێ وی:**

د حەدیسـێن دورست دا هاتییـە کـو دەمـێ داوود -سلاڤ لـێ بـن- مـری عـەمرێ وی سـەد سـال بـوون، و د سـەرهاتییا ئـادەمی دا حەدیسـەک ئـەوا (ترمـذی) ژ (ئـەبوو هـورەیرە)ی ڤـەدگوهێزت مـە ڤـەگێڕابوو تێـدا هاتییـە: پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((دەمـێ خودێ ئـادەم ئافرانـدی پشـتا وی ڤەمالی، ئینا رحا هـەر کەسـەکێ ئـەو دێ ئافرینت ژ دوونـدەها ئـادەمی حەتا رۆژا قیامــەتێ ژ پشــتا وی کــەفت، و ل نــاڤ چــاڤێن هــەر ئێکــی ژ وان رۆناهییەک ڤەدپەشی، پاشی وی ئەو بۆ ئـادەمی بـەرچاڤکرن، ئـادەمی گـۆت: ئەی خودا، ئەڤە کینە؟ وی گۆت: ئەڤە دووندەها تەیـە. و ئـادەمی د نـاڤ وان دا زەلامـەک دیـت کـەیف ب رۆناهییـا وی هـات، ئینـا ئـادەمی گـۆت: ئـەی خـودا، ئـەڤـە کییە؟ خودێ گۆتێ: ئەڤە زەلامەکە ژ ئومـمـەتێن دووماهییێیـە ژ دووندەها تە دبێژنێ داوود، ئادەمی گۆت: ئەی خودا، تە چەند عەمر دایێ؟ گۆت: شێست سال، ئادەمی گۆت: ئەی خودا، چل سالان ژ عـەمرێ مـن ژی بدێ.. ڤێجا دەمێ ئادەم کەفتییە بەر مرنێ و ملیاکـەتێ مرنـێ هاتییـە نـک، ئادەمی گۆتێ: ما هێشتا چل سال ژ عەمرێ من نەماینە؟ وی گـۆت: مـا تـە ئەو نەداینە کوڕێ خۆ داوودی؟ گۆت: ڤێجا ئادەمی ژ بیرکر لەو دووندەها وی ژی ژ بیرکر، و ئادەم خەلەت بوو لەو دووندەها وی ژی خەلەت بوو.

ژ ڤێ حەدیسێ دئێتە زانین کو خودێ سەد سال دابوونە داوودی[1].

د حەدیسەکا دی دا سەرهاتییا مرنـا داوودی ب رەنگـەکێ فرەهـ هاتییـە، (ئیمام ئـەحمـەد) ژ (ئـەبـوو هـورەیـرەی) ڤەدگوهێزت، دبـێژت: پێغەمبـەری

---

(١) ئەڤە خەلەتییا نڤیسەرێن تەوراتێ ئاشکەرا دکەت، ئـەوێن دبێـژن: دەمـێ داوود مـری ژییـێ وی حـەفتێ سال بـوون، ئـەو دبێـژن: داوود ل سـالا ١٠٤٠ بـەری زاییـنـێ بووبـوو، و ل سـالا ٩٧٠ بەری زایینێ مربوو.

-سلاڤ لێ بن- گۆت: ((داوود مرۆڤەکێ زێدە ب غیرەت بوو[1]، دەمێ ژ مال دەرکەفتبا دەرگەهێن مالا وی دهاتنە گرتن، و کەس نەدچوو نک مرۆڤێن مالا وی حەتا ئەو دزڤرِی مال، رِۆژەکێ ئەو دەرکەفت، و دەرگەهـ هاتنە گرتن، ژنکا وی هات دیت زەلامەک یێ د مالێ وان ڤە، وێ گۆتە وان یێن کو ل مالێ: ئەڤ زەلامە چاوا هاتییە ژۆر و دەگەهـ دگرتی، ب خودێ داوود دێ شەرما هەوە بەت! و داوود هاتە مال دیت زەلامەک ل مالا وی یێ ژ پییان ڤە رِاوەستایە، داوودی گۆتێ: تو کییی؟ وی گۆت: ئەز ئەوم یێ ژ مەلکان نەترسم، و تشتەک ل بەر من ئاسێ نابت، ئینا داوودی گۆت: ب خودێ تو ملیاکەتێ مرنێیی، ب خێر بێت ئەمرێ خودێ، و داوود ل جهێ خۆ ما حەتا وی رحا داوودی ستاندی[2] و حەتا وان کارێ داوودی کری رِۆژ لێ دەکەرفت، ئینا سولەیمانی گۆتە تەیران: سیبەرێ ل داوودی بکەن، ئینا وان ب رِەنگەکێ وەسا سیبەر لێ کر حەتا عەرد تاری کری، سولەیمانی گۆتێ: چەنگەکی ڤەکەن ئێکی بگرن.

ئەڤ حەدیسا دورست وان گۆتنێن نە ژ هەژی یێن تەوراتا (موحەررەف) نەوەیی دەردئێخت یێن (سفر الملوك الأول) د دەر حەقا مرنا داوودی دا ڤەدگێرِت کو داوود زێدە پیر بووبوو، و سەرما کەفتبوو هناڤان، هندی وان ئەو دنخافت ژی وی گەرم نەدبوو، ئینا ئەو چوون کچەکەکا ژ هەمییان جوانتر بۆ ئینا دا کارێ وی بکەت و خۆ د بەر دا درێژ کەت و وی گەرم بکەت![3]

---

(١) نە وەکی (پەرتۆکا پیرۆز) وی ددەتە ناسین!!

(٢) پتر ژ جارەکێ مە گۆتییە کو رحا پێغەمبەرەکی نەهاتییە ستاندن حەتا ملیاکەتێ مرنێ دەستویری ژێ وەرگرت بت.

(٣) مرۆڤ دەمێ کیتابا وان یا پیرۆز دخوینت حێبەتی رِادوەستت، ئەرێ بۆچی ئەو هندە لێ دگەرِیێن ناڤێ پێغەمبەران بهەرِمینن و (سومعەتا) وان پیس بکەن؟ لووطی مەی ڤەخوار و زنا د گەل هەردو کچێن خۆ کر (سفر التكوين ١٩/٣٠-٣٨)، یەهووذاییێ کورِێ یەعقووبی

پشـتی داوودی پێغەمبـەرینی و مـەلکاتییا ئسـرائیلییان هـەردو کەفتنـە دەستێ کورێ وی سولەیمانی، و ل دویڤ گۆتنا تـەوراتێ داوودی چل سالان حوکم کربـوو، حـەفت سـالان پایتـەختا وی ل بـاژێرێ حـەبروونێ (ئەلخـەلیل) بوو، و سیهـ و سێ سـالان ل (ئۆرشـەلیمێ) بـوو[1]، و دیسـا ل دویـڤ گۆتنا تەوراتێ داوود ل باژێرێ (ئۆرشەلیمێ) یێ هاتییە ڤەشارتن.. [2].

---

زنا د گەل بویکا خۆ کر (سفر التکوین ١٨/٣٨) داوودی زنـا د گـەل ژنـا سەرلەشـکەرێ خـۆ کر (صموئیل الثانی ٤/١١) و سولەیمانی سێرەبەندی دکر و سـەر خـاترا ژنێن خـۆ صـەنەم پەرێسـین (الملـوک الأول ٥/١١-٦) ئـەرێ ئەڤـە پێغەمبـەر بـوون یـان کۆمـەکا زناکـەر و تاوانباران بوون؟! و تو بێژی ئێکێ وەکی داوودی نەشێت هند ئامویرەتێن گەرمکرنێ ل مـالا خۆ بدانت کو خۆ پێ کرم بکەت، ڤێجا ڕابیت جوانترین کچکێ بـۆ خـۆ هلبژێرت دا بێت وی گەرم بکەت؟

(١) سفر الملوک الأول: ٢/١١-١٢.

(٢) ژێدەرێ بەرێ: ٢/١٠.

## سەرهاتییا
## سولەیمانێ کورێ داوودی
## -سلاڤ لێ بن-

سولەیمانێ کورێ داوودی ژی -سلاڤ لێ بن- ئێک ژ پێغەمبەرێن خودان قەدر بوو، خودایێ مەزن ب پێغەمبەرینی و حوکمدارییێ کەرم د گەل وی کربوو، و ئەو نە ب تنێ کربوو مەزنێ ئسرائیلییان بەلکی گەلەک ژ خەلکێ سەردەمێ وی ئێخستبوونە بن دەستێ وی، و هندەک قەنجییێن وەسا د گەل وی کرن یێن پشتی وی د گەل کەسێ دی نەکرین، و چەند موعجزەیێن مەزن و بێ وێنە ل سەر دەستێ وی پەیداکرن.

چەند لایەک ژ سەرهاتییا سولەیمانی د سێ سوورەتێن قورئانێ دا هاتییە: سوورەتا (النمل)، و سوورەتا (ص)، و سوورەتا (سبأ)..

### سولەیمان ل سەر دەمێ بابێ خۆ داوودی:

سولەیمان وەکی یا ئاشکەرا کورێ داوودی بوو و داوود ئەو پێغەمبەرێ خودان قەدر بوو یێ خودێ حوکمدارییا ئسرائیلییان کرییە د دەستان دا، و وەکی مە د سەرهاتییا داوودی دا ئاشکەرا کری داوود ژ بابکێ یەهووذای بوو، ئەو بابکێ خودێ حوکمڕانییا ئسرائیلییان ئێخستییە د دەستان دا.

سولەیمان هێژ ل سەر دەمێ بابێ خۆ داوودی خۆ دکێشا ناڤ شۆلان، و بابێ وی گەلەک جاران ئەو ل کۆچکا خۆ ئامادە دکر و گۆتنا وی د مەسەلان دا وەردگرت و ب گۆتنا وی دکر؛ چونکی سولەیمان هەر ژ زارۆکینییا خۆ مرۆڤەکێ فاما و تێگەهشتی بوو.. و ئەڤە یا غەریب نینە ئەگەر ئەم بیرا خۆ ل هندێ بینن کو ئەو بۆ پێغەمبەرینییێ و جێگرییا داوودی دهاتە ئامادەکرن.

و ئەگەر سەرهاتییا هەر پێغەمبەرەکی ب کێر بێت د مەجالەکی دا ببتە دەرسەکا مەزن، مەزنترین دەرس ژ سەرهاتییا داوودی و سولەیمانی دئێتە وەرگرتن دەرسا حوکمییە، کانێ دەمێ مەزنی دکەفتە د دەستێن خودان باوەران دا ئەو چاوا خەلکی ب رێڤە دبەن؟

خودایێ مەزن داوود و سولەیمانی هەر دویان دکەتە نموونەیێ پێکهاتی و کامل یێ چاڤلێکرنێ بۆ هەر مەزنەکێ موسلمان یێ کو بڤێت ب مەزنییێ و دەولەمەندییێ د سەر دا نەچت و پێ ل توخوبێن خودێ نەدانت، و حیلێ و خیانەتێ ل مللەتێ خۆ نەکەت..

وەکی مە گۆتی داوودی -سلاڤ لێ بن- گەلەک جاران کورێ خۆ سولەیمان ل دیوانا خۆ ئامادە دکر؛ دا ئەو هەر زوی تێکەلی ژیانا عەمەلی ببت و ل پاشەرۆژێ ب کێر خۆ بێت.. و ژ سەرهاتییێن قورئان بۆ مە ژ ژینا سولەیمانی ل سەر دەمێ بابێ وی ڤەدگێرت سەرهاتییا حوکمدارییا وییە د ناڤبەرا وان هەردو هەڤرکان دا یێن کو پەزێ ئێکی ب شەڤێ کەفتییە ناڤ بیستانێ یێ دی و خرابکری، دەمێ خودێ حەقی ل سەر ئەزمانێ سولەیمانی گێراندی و داوودی ب یا وی کری[1].

ژ وان سەرهاتییان یێن پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ژ ژینا سولەیمانی بۆ مە ڤەگێراین دەمێ هێشتا بابێ وی یێ ساخ سەرهاتییا هەڤرکییا وان هەردو ژنکانە یێن سەرا کورکەکی لێککەفتین:

بوخاری و موسلم ژ ئەبوو هورەیرە ڤەدگوهێزن، دبێژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((دو ژن هەبوون هەر ئێکێ کورکەکێ وێ د گەل بوو، گورگ هات کورێ ئێک ژ وان رەڤاند، وێ گۆتە هەڤالا خۆ: ئەو کورکێ گورگی رەڤاندی کورێ تەیە، یا دی گۆتێ: نە ئەو کورێ تە بوو، ئینا ئەو

(١) ئەڤ سەرهاتییە بەری نوکە مە ڤەگێرایە.

هاتنه نک داوودی -سلاڤ لێ بن- دا ئەو حوکمی د ناڤبەرا وان دا بکەت، داوودی حوکم بۆ ژنکا مەزنتر کر[1] گاڤا ئەو دەرکەفتین وان سوحبەتا خۆ بۆ سولەیمانێ کورێ داوودی ڤەگێرا، سولەیمانی گۆت: کانێ کێرەکێ بۆ من بینن ئەز دێ وی د ناڤبەرا وان دا لێکڤە کەم، یا بچویکتر گۆت: نە! خودێ رەحمێ ب تە ببەت، وە نەکە ئەو کورێ وێیە، ئینا سولەیمانی حوکم بۆ وێ ئێخست[2].

ژ ڤان هەردو سەرهاتییان ئاشکەرا دبت کو سولەیمان هەر ژ جحێلینییا خۆ مرۆڤەکێ زانا و تێگەهشتی بوو، و ب کێر حوکمدارییا د ناڤبەرا خەلکی دا دهات.

## جێگرییا داوودی:

دەمێ پێغەمبەرێ خودێ و مەلکێ ئیسرائیلییان داوود -سلاڤ لێ بن- چوویە بەر دلۆڤانییا خودێ کورێ وی سولەیمانی جێگرییا وی کر، و ل شوینا وی بوو مەلک، و ژ بلی مەلکینییێ خودێ ب پێغەمبەرینییێ ژی کەرەم د گەل وی کر، قورئان دبێژت: ﴿ وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ وَسُلَيْمَٰنَ عِلْمًاۖ وَقَالَا ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى فَضَّلَنَا عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۝١٥ وَوَرِثَ سُلَيْمَٰنُ دَاوُۥدَۖ وَقَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ عُلِّمْنَا مَنطِقَ ٱلطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِن كُلِّ شَىْءٍۖ إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْفَضْلُ ٱلْمُبِينُ ۝١٦ ﴾ (النمل: ١٥-١٦) یەعنی: مە زانینەک دابوو داوود و سولەیمانی ڤێجا وان کار ب وێ زانینێ دکر، و وان گۆت: حەمد بۆ وی خودایی بت یێ ئەم ب ڤێ چەندێ ب سەر گەلەک بەنییێن خۆ یێن خودان باوەر ئێخستین. و سولەیمانی

(١) دیارە ئەو یا ب دەڤ و ئەزمانتر بوویە، لەو وێ ئێکا هند کر کو داوود حوکمی بۆ وێ بێخت.

(٢) تەورات د (سفر الملوك الأول) دا، ئیصحاحا (٣) هژمارا (١٦-٢٨) سەرهاتییەکا وەکی ڤێ ڤەدگێرت ب چەند گوهۆرین ڤە، تشتێ هندێ دگەهینت کو تەحریفێ یا ژێگرتی.

میراتگرییا بابێ خۆ داوودی د پێغەمبەرینی و زانینێ دا کر، و سولەیمانی گۆتە مللەتێ خۆ: ئەی گەلی مرۆڤان زانین و تێگەهشتنا ئەزمانێ تەیران یا بۆ مە هاتییەدان، و هەر تشتەکێ مە هەوجەیی پێ هەبت بۆ مە یێ هاتییەدان، هندی ئەڤەیە یا خودێ دایە مە ئەوە قەنجییا ئاشکەرا یا کو مە ژ خەلکێ دی ڤاڤێر دکەت.

ژ سەرهاتییا مرنا داوودی ئەوا مە بەری نوکە ڤەگوهاستی، دەمێ سولەیمانی فەرمان ل طەیران کری کو ئەو سیبەرێ ل جەنازێ داوودی بکەن، ئاشکەرا دبت کو هێژ ل سەر دەمێ داوودی خودێ قەنجی ل سولەیمانی کربوو و ئەو فێری زمانێ طەیر و طەوالان کربوو، و دویر نینە پێغەمبەرینییا وی ژی هێژ ل سەر دەمێ داوودی دەست پێ کربت.

## سولەیمان ل سەر تەختێ حوکمدارییێ:

بۆری د گەل مە کو داوودی -ل دویڤ گۆتنا تەوراتێ- چل سالان حوکمداری کربوو، هەر ژ سالا (١٠١٠ و حەتا ٩٧٠ بەری زایینێ)، و دەمێ داوود بوویە مەلک پایتەختا دەولەتا وی ل باژێرێ (ئەلخەلیل) بوو، پشتی هنگی ب حەفت سالان وی پایتەخت ڤەگوهاستە باژێرێ (قودسێ) پشتی کو وی ئەو ژ دەستێن صەنەمپەرێسان ئینایەدەر، و پشتی ئەو مری و کورێ وی سولەیمان ل جهێ وی بوویە مەلک وی ژی پایتەختا دەولەتێ هەر هێلا ل قودسێ، و چونکی سولەیمان حاکمەکێ ب هێز و عادل بوو خودێ حوکمێ وی بەرفرەهکر، و چونکی ئەو پێغەمبەرەک ژ پێغەمبەران بوو خودێ هند موعجزە دانە وی کو حوکمێ وی پتر پێ موکم ببت.

ل دویڤ گۆتنا شرۆڤەکەرێن تەوراتێ بوونا سولەیمانی ل سالا ٩٩١ بەری زایینێ بوو و دەمێ ژییێ وی گەهشتییە نێزیکی بیست سالییێ، ل سالا ٩٧٠، ئەو ل جهێ بابێ خۆ بوو مەلک، و ل درێژییا چل سالان یەعنی حەتا

سالا ٩٣٠ مەلكاتيیا ئسرائيلييان د دەستێ وی دا بوو(١)، و ل سەر دەمێ وی مەملەتەكا ئسرائيلييان بەرفرەهبوو، و ژ توخوبێن شامێ دەرباسبوو.

قورئان دەمێ بۆ مە بەحسێ سولەيمانی و حوكمڕانييا وی دكەت ئاشكەرا دكەت كو خودێ گەلەك هێزێن پەردەدڕ و نەعەدەتی دابوونێ یێن كو پشتی وی نەداينە چو كەسێن دی، بۆ هندێ دا ئەڤە بۆ وی ببنە (موعجزە) و دوير نينە ژی ئەڤا هە ب جهئينانا وێ دوعايێ بت يا وی بۆ خۆ كری دەمێ گۆتی: ﴿ قَالَ رَبِّ ٱغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا يَنۢبَغِي لِأَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِيٓ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْوَهَّابُ ۝٣٥ ﴾ (ص: ٣٥) سولەيمانی گۆت: يا رەببی تو گونەهێن من بۆ من ژێ ببەی، و تو ملكەكێ مەزن و تايبەت ب من ڤە بدە من كو پشتی من ئەو بۆ چو مرۆڤان نەئێتەدان، هندی تويی تو گەلەك قەنجييێ ددەی..

و خودێ ئەڤ چەندە بۆ وی ب جهئينا، و ملكەكێ مەزن دايێ.

قورئان دبێژت: ﴿ وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ۝١٢ يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَٰرِيبَ وَتَمَٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَّاسِيَٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِيَ ٱلشَّكُورُ ۝١٣ ﴾ (سبأ: ١٢-١٣) يەعنی: مە با بۆ سولەيمانی موسەخخەركر (بندەست كر) ئەو با ژ سپێدێ حەتا نيڤرۆ قويناغا هەيڤەكێ دچوو، و ژ نيڤرۆ حەتا ئێڤاری قويناغا هەيڤەكێ ژ ڕێڤەچوونا عەدەتی، و مە سفر وەكی ئاڤێ بۆ وی ڕۆن كربوو، تشتێ وی ڤيابا وی ژێ چێ دكر، و مە ئەجنە ژی بندەستی وی كربوون ب ئانەهييا خودێ ل بەر دەستێ وی بوون كارێ وی ڤيابا وان بۆ دكر، و هەچييێ ژ وان خۆ ژ وێ فەرمانێ لا بدەت يا مە لێ كری كو گوهدارييا سولەيمانييە ئەم ژ عەزابا ئاگرێ هەلكری دێ ب وی دەينە تامكرن. هەر تشتەكێ سولەيمانی بڤێت

(١) برێنە: (التفسير التطبيقي للكتاب المقدس) بپ (٦٣٣) و (٦٩٦).

ژ ئاڤاکرنا مزگەفتان بۆ عیبادەتی، و ژ چێکرنا پەیکەران ژ شویشە و سفری، و جهێن مەزن وەکی برکێن ئاڤێ، و دیز و قازانێن ژ بەر مەزنییا وان نەئێنە لڤاندن، ئەجنان بۆ وی چێ دکرن، و مە گۆتە بنەمالا داوودی: هوین شوکرا خودێ بکەن سەرا وی تشتێ وی دایە هەوە، کو گوهدارییا وی بکەن، و کێم ژ بەنییێن من هەنە گەلەک شوکرا خودێ بکەن، و داوود و بنەمالا وی ژ وان کێمان بوون.

ل جهەکێ دی خودێ بەحسێ وێ هێزێ دکەت یا وی ب تایبەتی دایە پێغەمبەرێ خۆ سولەیمانی و دبێژت: ﴿ وَلِسُلَيۡمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةٗ تَجۡرِي بِأَمۡرِهِۦٓ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ ٱلَّتِي بَٰرَكۡنَا فِيهَاۚ وَكُنَّا بِكُلِّ شَيۡءٍ عَٰلِمِينَ ٨١ وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَيَعۡمَلُونَ عَمَلٗا دُونَ ذَٰلِكَۖ وَكُنَّا لَهُمۡ حَٰفِظِينَ ٨٢ ﴾ (الأنبياء: ٨١-٨٢) یەعنی: مە با بۆ سولەیمانی بندەست کر خۆش دهات و ئەو و یێن د گەل وی د گەل خۆ دبرن، ئەو با ب فەرمانا وی دچوو عەردێ (بەیتولمەقدسێ) ل (شامێ) یێ کو مە بەرەکەت ئێخستییێ، و ب ڕاستی زانینا مە دۆر ل هەمی تشتان گرتییە. و مە ژ شەیتانان هندەک شەیتان بندەستی سولەیمانی کربوون وان ئەو کار بۆ وی دکرن یێن کەسێ دی ژ بلی وان نەدشیا بکەت، ڤێجا ئەو دچوونە د بنێ دەریایێ دا و دوڕ و گەوهەر بۆ وی ژێ دئینانە دەرێ، و وان ئەو کار بۆ وی دکر یێ وی ژێ خواستبا، و وان نەدشیا د تشتەکی دا بێ ئەمرییا وی بکەن، خودێ ب هێز و شیانا خۆ ئەو بۆ وی پاراستن.

یەعنی: خودێ هژمارەکا موعجزەیێن مەزن دابوونە سولەیمانی، ژ وان:

١- با بۆ وی موسەخخەر کربوو، گاڤا وی ڤیابا تشتەکی ژ عەردەکی ڤەگوهێزتە عەردەکێ دی دا وی دانتە سەر پاتەیەکی، پاشی دا فەرمانێ ل بای کەت کو ئەو وی ڕاکەت ببەت، و ئەو ڕێکا خەلکی ب هەیڤەکێ دبڕی وی -ب ڤێ ڕێکێ- ب دانەکی دبڕی.

٢- ئەجنە خودێ بندەستی وی کربوون، هەر فەرمانەکا وی ل وان کربا وان ئەو بۆ ب جهـ دئینا، ئەو بۆ وی دچوونە د بنێ بەحران دا دورِ و مەرجان بو دئینانە دەرێ، و ئەو کار بۆ وی دکرن یێن هێزەکا مەزن پێ دڤیا.

٣- و خودێ کانییەک بۆ وی ژ عەردی پەقاندبوو، ل شوینا ئاڤێ سفرێ حەلاندی ژێ دزا، وی ئەو د چێکرنا ئاڤاهییان دا ب کار دئینا، و ژ بەر ڤێ چەندێ بزاڤا ئاڤاکرنێ ل سەر دەمێ حوکمێ سولەیمانی زێدە بەرفرەهبووبوو.

٤- ژ بلی کو وی ئەزمانێ حەیوان و طەیران ژی دزانی، و ئەو بۆ خۆ ب کار دئینان، و گەلەک جاران کارێن خۆ پێ ددانەکرن.

ئەڤە ئەو قەنجی بوون یێن خودێ ب تایبەتی د گەل وی کرین.

## سولەیمان و ئاڤاکرنا مزگەفتا ئەقصایێ:

د سەرهاتییا یەعقووبی دا -سلاڤ لێ بن- مە بەحسێ ئاڤاکرنا مزگەفتا ئەقصایێ کربوو، و مە ئاشکەرا کربوو کو ل دۆر ئاڤاکرنا ڤێ مزگەفتێ د حەدیسەکا دورست دا هاتییە (ئەبوو ذەر) دبێژت: من پسیار ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- کر کانی کیژ مزگەفت ئێکەمین مزگەفت بوو ل عەردی هاتییە دانان؟ گۆت وی گۆتە من: مزگەفتا حەرام بوو. گۆت: من گۆتێ: پاشی کیژک؟ گۆت: وی گۆتە من: مزگەفتا ئەقصایێ، گۆت: من گۆتێ: د ناڤبەرا هەر دویان دا چەند بوو؟ گۆت وی گۆتە من: چل سال..[(١)].

ل دۆر دەمێ ئاڤاکرنا مزگەفتا حەرام مە گۆتبوو کو ئەو هێژ ل سەر دەمێ ئادەمی -سلاڤ لێ بن- هەبوو، بەلێ پشتی بۆرینا سال و دەمان جهێ وێ ل بەر خەلکی بەرزە بووبوو، حەتا پێغەمبەرێ خودێ ئیبراهیم هاتی، و ب ئەمرێ خودێ مزگەفت جارەکا دی ئاڤاکرییە ڤە، و ب ڤێ چەندێ

(١) ئیمامێ بوخاری ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

ئیبـراهیم بـوو ئاڤاكـەرێ دویـێ یـێ ڤـێ مزگـەفتێ.. ڤێجـا ئەگـەر مەخســەدا پێغەمبـەری -سـلاڤ لـێ بـن- د ڤـێ حەدیسـا بـۆری دا ب ئاڤاكرنـا مزگـەفتێ ئاڤاكرنا ئێكێ بت، دڤێت بێـژین: مزگـەفتا ئەقصـاییێ ژی هێـژ ل سـەر دەمـێ ئـادەمی هـاتبوو ئاڤـاكرن، پاشـی ئـەو ژی ل بـەر خـەلكی بـەرزە بووبـوو حـەتا یـەعقووب -سـلاڤ لـێ بـن- هـاتی، و ب ئـەمرێ خـودێ جارەكـا دی ئـەڤ مزگەفتە ئاڤاكری، و ئەگـەر مەخسـەد پـێ ئاڤاكرنـا دویـێ بـت، یـا كـو ل سـەر دەمێ ئیبراهیمی چێبووی، مەعنا وێ دێ ئەو بت مزگەفتا ئەقصاییێ (ژ لاییێ یەعقووبی ڤە) چل سالان پشتی ئاڤاكرنا مزگەفتا حەرام ژ لاییێ ئیبراهیمی و ئیسماعیلی ڤە؛ چونكی ئاشكەرایە كو یەعقووب (ئسرائیل) -سلاڤ لێ بن- ب ئاڤاكرنا مزگەفتا ئەقصاییێ ڕابووبوو.

ژ (عەبدللاهێ كوڕێ عەمرێ كوڕێ عاصی) دئێتـە ڤەگوهاسـتن، دبێـژت: پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- گۆت: ((دەمـێ سولـەیمانی بەیتولمەقدس ئاڤاكری وی پسیارا سێ تشتان بۆ خۆ ژ خوداییێ خۆ كر وی دو ژ وان دانێ، و هیڤیییا مە ئەوە یا سییێ خـودێ دابتـە مـە، سولـەیمانی داخـواز ژ خـودێ كـر كـو ئـەو حوكمەكێ وەسا بدەتێ یێ ڕێككـەفتی بـت د گـەل حـوكمێ خـودێ ئینـا خـودێ ئەو داییێ، و داخواز ژێ كر ئەو ملكەكێ وەسا بدەتە وی كو پشتی وی نەدەتە كەسێ دی ئینا خودێ ئەو داییێ، و داخـواز ژێ كـر كـو هـەر زەلامـەكێ ژ مـالا خۆ دەركەڤت و بێتە ڤێ مزگەفتێ[1] نە ژ بەر چو ب تنێ بۆ هندێ دا نڤێـژێ بكەت وەسا ژ گونەهێن خۆ دەركـەڤت وەكـی وێ ڕۆژێ یـا ئـەو تێـدا ژ دەیكـا

(١) یەعنی: ئەو مزگەفتا وی ئاڤاكری كو مزگـەفتا ئەقاصـاییێ بـوو، و دەمـێ پێغەمبـەر -سـلاڤ لـێ بـن- دبێـژت: هیڤیییا مـە ئـەوە یـا سێییێ خودێ دابتـە مـە.. مـەعنا وێ ئـەوە یـێ بێتـە مزگەفتا مەدینێ خودێ ڤێ خێرێ دێ دەتێ.

خۆ بووی، و هیڤییا مە ئەوە کو خودێ ئەڤە دابتە مە))[1]. و وەکی ئاشکەرا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- د حەدیسا خۆ دا گۆت: ((دەمێ سولەیمانی بەیتولمەقدس ئاڤاکری..)) و ئەگەر ئەم ڤێ حەدیسێ د گەل حەدیسا ئەبوو ذەری یا بۆری هەڤبەر بکەین دێ بۆ مە ئاشکەرا بت کو کارێ سولەیمانی دێ دوبارە نویکرنا مزگەفتا ئەقصایێ بت.. و ئەڤ ئاڤاهییە ئەوە یێ تەورات ناڤێ (هەیکەلی) ل سەر ددانت، و ب درێژی بەحسێ ئاڤاکرنا وێ دکەت[2].

## سەرهاتییا سولەیمانی د گەل بەلقیسێ:

د سوورەتا (النمل) دا ژ ئایەتا (١٧) حەتا (٤٤) خودایێ مەزن ئێک ژ سەرهاتییێن مەزن یێن ژینا پێغەمبەرێ خۆ سولەیمانی بۆ مە ڤەدگوهێزت، هێزا وی بۆ مە ئاشکەرا دکەت، ئەو ژی سەرهاتییا وییە د گەل شاها وەلاتێ (سەبەئێ) ل دەڤەرا یەمەنێ..

قورئان دبێژت: ڕۆژەکێ لەشکەرێ سولەیمانی ژ ئەجنە و مرۆڤ و تەیران بۆ وی هاتە کۆمکرن، و ئەو لەشکەر د گەل بۆشاتییا وی یێ سەربەردای نەبوو، بەلکی د ناڤ هەر نفشەکی دا هندەک هەبوون وان کۆم بکەنە سەرێک؛ دا هەمی ڕێزکری ڕاوەستن.

وان پێکڤە دا ڕێ حەتا دەمێ گەهشتینە نهالا مێرییان، مێرییەکێ گۆت: گەلی مێرییان هەڕنە د جهێن خۆ ڤە دا سولەیمان و لەشکەرێ وی هەوە نەهەڕشینن بێی ئەو ب هەوە بحەسییێن. ئینا سولەیمان ژ بەر گۆتنا وێ مێرییێ گرنژی کو ئەو تێگەهشتی و مێری ل ڤێ ترسێ هشیارکرین، و وی هەست ب ڤێ قەنجییێ کر یا خودێ د گەل وی کری، ئینا وی ب دوعاکرن

---

(١) ئیمام ئەحمەد و نەسائی و ئبن ماجە و هندەکێن دی ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزن.

(٢) د (سفر الملوك الأول) دا د ئیصحاحا شەشێ دا، و شرۆڤەکەرێن تەوراتێ دبێژن: ل سالا ٩٥٩ بەری زایینێ سولەیمانی ئاڤاکرنا هەیکەلی ب دووماهی ئینا.

ڤه قەستا خودێ کر و گۆت: خودایێ من تو هاریکارییا من بکە و تەوفیقا من بده کو ئەز شوکرا وێ قەنجییێ بکەم یا تە د گەل من و دەیبابێن من کری، و کو ئەز کارەکێ چاک بکەم یێ تو ژێ ڕازی، و تو ژ دلۆڤانییا خۆ من بکە د ناڤ خۆشییێن بەحەشتا خۆ دا د گەل بەنییێن خۆ یێن چاک یێن تو ژ کارێ وان ڕازی.

سولەیمانی پسیارا حالێ وان تەیران کر یێن کو بندەستی وی بووین و کانێ کی ژ وان یێ ئامادە نینە، و وی پەپویکەکێ ناسیار هەبوو ب بەر چاڤان نەکەفت، ئینا وی گۆت: کانێ ئەو پەپویکێ ئەز هەر جار دبینم بۆچی نوکە ئەز وی نابینم؟ ئەرێ تشتەکی ئەو ژ من ڤەشارتییە، یان ژی ئەو یێ ئامادە نینە، لەو ئەز نابینم؟ ڤێجا دەمێ وی زانی ئەو یێ ئامادە نینە، وی گۆت: سویند ئەز دێ وی ب عەزابەکا دژوار عەزاب دەم دا جارەکا دی ئەو وە نەکەت، یان ژی دێ وی ڤەکوژم چونکی وی خۆ ژ وی کاری یێ دایە پاش یێ ئەو بۆ هاتییە دەستەسەرکرن، یان دڤێت وی هێجەتەکا ئاشکەرا هەبت سەرا نەئامادەبوونا وی ئەو بۆ من بێژت.

ئەڤە هندێ دگەهینت کو سولەیمان سەرلەشکەرەکێ هشیاربوو؛ چونکی وی د ناڤبەرا وی لەشکەرێ مەزن دا زانی کو پەپویکەک نە یێ دیارە.

ئینا ئەو پەپویک (هودهود) دەمەکێ نەیێ دویر و درێژ ما، پاشی هات ئامادەبوو ڤێجا سولەیمانی گازندە ژێ کرن کو وی خۆ غەوارەکری، هودهودی گۆتە وی: من ئەو تشتێ زانی یێ تو نزانی، و ئەزێ ژ باژێرێ (سەبەئێ) ل (یەمەنێ) دئێم و خەبەرەکێ مەزن یێ ئەزێ ژێ پشتڕاست من بۆ تە د گەل خۆ ئینایە. من دیت ژنەک یا حوکمی ل خەلکێ (سەبەئێ) دکەت(١)، و هەر

(١) دبێژن: ناڤێ وێ بەلقیس بوو، کچا مەلکێ وان بوو، دەمێ مەلک مری و چو کوڕ ل پاش خۆ نەهێلاین وان کچا وی هلبژارت دا ببتە مەلکا وان.

تشـــتەکێ هـــەبت ژ ئەگـــەرێن دنیـــایێ د دەســـتێ وێ دا هەنـــە، و تـــەختێ حوکمڕانییا وێ گەلەک یێ مەزنە. من دیت وێ و مللەتێ وێ یا پشت دایە پەرستنا خودێ و یێ پەرستنا ڕۆژێ دکەن، و شەیتانی کریارێن وان یێن خراب بۆ وان خەملاندینە، ڤێجا وی بەرێ وان ژ باوەری ئینانا ب خودێ و تەوحیدا وی وەرگێڕایە، ڤێجا ئەو ب سەر ڕێکا خودێ و تەوحید و پەرستنا وی هل نابن. شەیتانی ئەو چەندە ل بەر وان شرینکر دا ئەو بۆ وی خودایی نەچنە سوجدێ یێ تشتێ ڤەشارتی ل عەسمانان و عەردی ژ باران و شینکاتی دئینتەدەر، و وی تشتی دزانت یێ هوین ڤەدشێرن و ئاشکەرا دکەن. (ئەللاهـ) یێ ژ وی پێڤەتر چو خودایێن هێژای پەرستنێ نینن، خودایێ عەرشێ مەزن یێ کو هەر تشتەک د بن وی دایە. سولەیمانی گۆتە هودهودی: ئەم دێ بەرێ خۆ دەینە وی خەبەرێ تە بۆ مە ئینای دا بزانین کانێ تو ڕاست دبێژی یان -د ڤەگێڕینا وی خەبەری دا- تو ژ درەوینانی؟ تو هەڕە ڤێ کاغەزا من بۆ خەلکێ (سەبەئێ) ببە و بدە وان، پاشی تو خۆ ژ وان ڤەدەر بکە و گوهێ خۆ بدە وان کانێ دێ چ بێژن، و تو وێ گۆتنێ بزانە یا ئەو د ناڤبەرا خۆ دا دبێژن.

پەپویک چوو و کاغەز هاڤێتە بەر مەلکا وان، وێ ئەو کاغەز خواند، پاشی مەزنێن مللەتێ خۆ کۆمکرن و پەپویکێ گوهـ ل وێ بوو دەمێ وێ گۆتییە وان: هندی ئەزم کاغەزەکا ب قەدر ژ مرۆڤەکێ مەزن یا گەهشتییە من.. پاشی وێ بۆ وان ئاشکەراکر کانێ چ د وێ کاغەزێ دا هاتییە و گۆت: ئەڤ کاغەزە ژ سولەیمانییە، و ئەو ب ڤێ گۆتنێ دەست پێ دکەت (ب ناڤێ خودایێ پڕدلۆڤانێ دلۆڤانکار) و کو هوین خۆ ژ من مەزن نەکەن و خۆ د سەر وێ ڕا نەبینن یا ئەز بەرێ هەوە ددەمێ، و هوین بۆ خودێ ب موسلمانی ڤە وەرنە نک من.

وێ گۆت: گەلی مەزن و ماقویلان بێژنە من ئەم چ بکەین، ئاخری بێی هەوە ئەز چو ئەمر و فەرمانان نادەم حەتا هوین ئامادە نەبن و بیر و بۆچوونا خۆ بۆ من دیار نەکەن؟

وان د بەرسڤا وێ دا گۆت: ئەم خودان هێز و شیانین و هژمارا مە یا بۆشە و ئەم بۆ شەڕان دزیرەکین، و فەرمان یا تەیە، ڤێجا تو بەرێ خۆ بدێ کانێ دێ چ فەرمانێ ل مە کەی؟ ئەم دێ گوهدارییا تە کەین.

وێ ئەو ژ کرنا شەڕێ د گەل سولەیمانی ترساندن، و خرابییا شەڕکرنێ بۆ وان دیارکر و گۆت: هندی مەلکن ئەگەر ب لەشکەرێ خۆ ڤە ب زۆری چوونە د باژێرەکی دا دێ وی خراب کەن و خەلکێ ب قەدر ڕەزیل کەن، و کوشتنێ دێ کەن و مرۆڤان ئێخسیر کەن، ئەڤە عەدەتێ وان یێ بەردەوامە دا خەلکی پێ بترسینن و بێخنە بن دەستێ خۆ. و هندی ئەزم ئەز دێ دیارییەکا مەزن و ب بها بۆ سولەیمانی و مللەتێ وی هنێرم، و دێ بەرێ خۆ دەمێ کانێ هنارتییێن مە دێ چ د گەل خۆ زڤڕینن. یەعنی: وێ دڤیا بزانت کانێ بەرێ سولەیمانی ژی -وەکی یێ مەزنێن دنیایێ- ل مالی و پارەیە، یان ژی ئەو ژ توخمەکێ دیییە.

ڤێجا دەمێ هنارتییێن مەلکێ ب دیارییا خۆ ڤە هاتینە نک سولەیمانی، سولەیمانی نەڕازیبوونا خۆ ژ کارێ وان دیارکر و بەحسێ وان قەنجییان کر یێن خودێ د گەل وی کرین و گۆت: ئەرێ هوین هندەک مالی ددەنە من دا من ڕازی کەن؟ ئەوا خودێ دایە من ژ پێغەمبەرینی و ملک و مالی چێتر و پترە ژ وێ یا وی دایە هەوە، بەلکی هوینن یێن کەیفا هەوە ب وان دیارییان دئێت یێن بۆ هەوە دئێن؛ چونکی هوینن مرۆڤێن دنیایێ یێن خۆ ب مالێ دنیایێ مەزن دکەن. و سولەیمانی گۆتە هنارتییێ خەلکێ (سەبەئێ): تو بزڤڕە نک وان، و سویند ب خودێ ئەم ب لەشکەرەکی ڤە دێ

ئێینه وان کو وان هێز و شیانا بەرگرییا وی نەبت، و سویند بت ئەگەر ئەو نەئێنە د دینێ خودێ دا و پەرستنا وی ب تنێ نەکەن ئەم وان ب ڕەزیلی و شکەستن ڤە دێ ژ جهێ وان دەرێخین.

و دیارە ڤێ گەفا سولەیمانی کار د وان کر، و وان زانی سولەیمان نە ژ وان مەزنانە یێن بەر ل دنیایێ، لەو وان جەواب دا سولەیمانی کو ئەو دێ ب یا وی کەن، دەمێ وی د کاغەزا خۆ دا گۆتی: ب باوەری ئینان ڤە وەرنە نک من.. و بەری ئەو بێنە نک سولەیمانی، سولەیمانی گۆتە وان مرۆڤ و ئەجنێن ل بندەستێ وی: کی ژ هەوە تەختێ حوکمڕانییا وێ یێ مەزن دێ بۆ من ئینت بەری ئەو بێن خۆ تەسلیمی من بکەن؟

و دویر نینە مەخسەدا سولەیمانی ب ڤێ چەندێ ئەو بت نیشانێن مەزنییا وێ هێزێ یا خودێ دایە وی نیشا بەلقیسێ بدەت دێوەکێ ب هێز و دژوار ژ ئەجنان گۆت: ئەز دێ وی بۆ تە ئینم بەری تو ژ جهێ خۆ ڕابی، و هندی ئەزم ئەز دشێم وی تەختی ڕاکەم، و دێ وی پارێزم حەتا دئینمە نک تە، کانێ یێ چاوایە ئەز دێ وەسا وی ئینمە نک تە بێی تشتەکێ ژێ کێم بت، یان گوهۆڕینەک ب سەر دا بێت.

و دبێژن: سولەیمان هەر ژ سپێدێ دروینشت حەتا ئێڤاری، لەو وی دیت ئەڤ دەمە دەمەکێ درێژە، و دیارە خەلکێ دیوانێ تێ ئینادەر کو سولەیمان ب ڤی دەمی یێ ڕازی نەبوو، لەو ئەوێ زانینەک ژ کیتابێ ل نک هەی -وەکی قورئان دبێژت- گۆتە وی: ئەز دێ وی تەختی بۆ تە ئینم بەری تو چاڤێن خۆ بهەلینی. ئەو مرۆڤ کی بوو، و ئەو چ زانین بوو وی ژ کیتابێ هەی، و ژ کیژ کیتابێ؟ ئەڤە قورئانێ بۆ مە نەگۆتییە.

سولەیمان ب گۆتنا وی ڕازیبوو، لەو دەستویری دایێ، وی مرۆڤی زانینا خۆ ب کارئینا و دوعا ژ خودێ کر و د گاڤێ دا تەختێ مەلکا سەبەئێ یێ

ئەو ل دەمێ حوکمدارییێ ل سەر دروینشت ژ یەمەنێ ئینا بەیتولمەقدسێ، و دەمێ سولەیمانی ئەو تەخت ل نک خۆ ئاکنجی دیتی، گۆت: ئەڤە ژ قەنجییا خودایێ منە یێ ئەز و هەمی چێکری ئافراندین؛ دا من بجەرِبینت: کانێ ئەز ب وێ چەندێ شوکرا وی دێ کەم یان دێ کافر بم و پشت دەمە شوکرا وی؟ و هەچییێ شوکرا خودێ سەرا قەنجییێن وی بکت هەما مفایێ وێ چەندێ هەر بۆ وی دێ زڤرِت، و هەچییێ کوفرێ ب قەنجییێ بکەت و شوکرێ نەکەت هندی خودایێ منە منەت ب شوکرا وی نینە، یێ مەردە خێرا وی د دنیایێ دا شوکرداری و کافری ڤەدگرت، پاشی ل ئاخرەتێ ئەو دێ حسێبا وان کەت و وان جزا دەت.

سولەیمانی گۆتە خەلکێ دیوانا خۆ: هوین گوهۆرِینەکا وەسا د تەختێ وێ دا بکەن کو ئەو وی نەناست دەمێ دبینت؛ دا ئەم بزانین کانێ ئەو دێ ب سەر هل بت یان نە؟

و دەمێ مەلکا (سەبەئێ) هاتییە دیوانخانەیا سولەیمانی بۆ وێ هاتە گۆتن: ئەرێ تەختێ تە یێ هۆسایە؟ وێ گۆت: ئەڤە وەکی وییە.

گۆت: وەکی وییە، و نەگۆت: ئەوە؛ چونکی نەدهاتە سەر هزرا وێ کو مرۆڤەک د دنیایێ دا هەیە هند هێز هەبت بشێت ڤێ چەندێ بکەت.

بۆ سولەیمانی ئاشکەرابوو کو بەرسڤا وێ یا دورست بوو، و ئەو ژنکەکا شارەزایە، و وێ ژی ژ لایێ خۆ ڤە زانی کو شیانا خودێ چەند یا مەزن و بێ توخوبە و کو رِاستە سولەیمان -سلاڤ لێ بن- پێغەمبەرە، سولەیمانی گۆت: بەری وێ، زانینا مە ب خودێ و شیانا وی هەبوویە، و ئەم د بن فەرمانا خودێ ڤە بووین و مە پێگیری ب دینێ ئیسلامێ دکر. و د گەل تێگەهشتن و شارەزاییا ڤێ ژنێ تشتێ ئەو ژ پەرستنا خودایێ ب تنێ پاشڤەبری ئەو بوو ئەو د ناڤ مللەتەکێ کافر دا مەزن بووبوو، و وێ چاڤ ل دینێ وان دکر،

ئەگەر نە.. ئەو یا تێگەهشتی و شارەزا بوو و دشیا حەقییێ و نەحەقییێ ژێک ڤاڤێر بکەت، بەلێ بیر و باوەرێن پویچ دلی کۆرە دکەن.

پشتی هنگی بۆ وێ هاتە گۆتن: هەرە د قەسرێ ڤە، و سولەیمانی فەرمان دابوو حەوشا قەسرا وێ ژ ناڤ دا ب شیشێ بێتە چێکرن، و جۆکەکا ئاڤێ د بن وێ شویشێ ڕا بێتەبرن، ب ڕەنگەکێ وەسا هەچییێ بەرێ خۆ بدەتێ هزر بکەت ئەو ئاڤە، دەمێ بەلقیسێ ئەو ب ڤی ڕەنگی دیتی وێ هزرکر ئەڤە ئاڤە یا دچت و پێل یێ ڤێ دکڤن، ئینا وێ دەهمەنا خۆ هلدا؛ دا بدەتە ئاڤێ بێی کراسێ وێ تەڕ ببت، گاڤا سولەیمانی ئەڤ چەندە ژێ دیتی گۆتێ: ئەو عەردەکە ژ شیشێ یێ هاتییە چێکرن و ئاڤ د بن دا دچت..

گاڤا وێ ئەڤە ژی دیتی پتر بۆ وێ ئاشکەرابوو کو هێزەکا تایبەتە خودێ دایە سولەیمانی، و هنگی وێ زانی ملکێ سولەیمانی چەند یێ مەزنە، ئینا وێ گۆت: خودایێ من هندی ئەزم من زۆرداری ل خۆ کربوو ژ بەر وێ شرکا من کری، و ئەز د گەل سولەیمانی هاتمە د دینێ خودێ دا خودایێ هەمی چێکرییان[1].

ژ ڤێ زێدەتر قورئان چویێ ژ سەرهاتییا سولەیمانی د گەل مەلکا سەبەئێ بۆ مە ناڤەگێڕت، و هندەک دیرۆکنڤیس دبێژن: ڤێ مەلکێ پشتی هنگی شوی ب سولەیمانی کربوو، و هندەک دبێژن: ئەو یا شویکری بوو[2].

**سولەیمان و دو سەرهاتییێن کورت:**

د چەند ئایەتەکان دا ژ سوورەتا (ص) خودایێ مەزن بەحسێ پێغەمبەرێ خۆ سولەیمانی دکەت و ئیشارەتێ ددەتە دو سەرهاتییێن ژینا وی بێی کو

---

(١) تەورات سەرهاتییا هاتنا مەلکا سەبەئێ بۆ ئۆرشەلیمێ د (سفر الملوک الأول) دا ئیصحاحا دەهێ ب گەلەک گوهۆڕین ڤە ڤەدگوهێزت.

(٢) تەورات دەمێ ڤێ سەرهاتییێ ڤەدگێڕت نابێژت کو وێ شوی ب سولەیمانی کربوو.

بەرفرەهیییێ بدەتێ، ئەو هەردو سەرهاتی ژی ئەڤەنە: یا ئێکێ: ﴿ وَوَهَبْنَا لِدَاوُودَ سُلَيْمَانَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٣٠﴾ إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصَّافِنَاتُ الْجِيَادُ ﴿٣١﴾ فَقَالَ إِنِّي أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ﴿٣٢﴾ رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٣﴾ ﴾ (ص: ٣٠-٣٣).

خودێ دبێژت: مە سولەیمان دابوو داوودی، و مە ب وی قەنجی لێ کر، و چاڤێن وی ڕوهنکرن، سولەیمان چ بەنییەکێ باشە، هندی ئەوە وی گەلەک تۆبە دکر و ل خودێ دزڤڕی. تو بەحس بکە دەمێ ل ئێڤاری هندەک هەسپێن عەسلی و ڕەهوان بۆ ڕێڤەچوونێ بۆ وی هاتینە بەرچاڤکرن، ئەو هەسپ ژ بەر زیرەکی و هێڤێنیێ وان یێ باش دەمێ ڕادوەستان ل سەر سێ دەستان دمان و دەستەکێ خۆ بلند دکر، ڤێجا حەتا ڕۆژ ئاڤابووی ئەو ب وان ڤە موژیل بوو. ئینا وی گۆت: هندی ئەزم من ڤیانا مالی ب سەر زکرێ خودایێ خۆ ئێخستییە، حەتا دەمێ ئەو هەسپ ژ بەر چاڤێن وی چووین وی گۆت: کانێ هوین وان هەسپێن بەری نوکە ل ڤێرێ بینن، و وی دەست ب ڤەمالینا پێ و ستوییێن وان کر.

سەرهاتییا دویێ: خودایێ مەزن دبێژت: ﴿ وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَانَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٤﴾ قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا يَنبَغِي لِأَحَدٍ مِّنْ بَعْدِي ۖ إِنَّكَ أَنتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٥﴾ فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٦﴾ وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٧﴾ وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٣٨﴾ هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾ وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤٠﴾ ﴾ (ص: ٣٤-٤٠) یەعنی: مە سولەیمان جەرباند و مە پرتەکا بچویکی هاڤێتە سەر تەختێ وی، ئەو[(١)] پرتا بچویکی

(١) وەکی د وێ حەدیسێ دا هاتی یا بوخاری و موسلمی ژ ئەبوو هورەیرەی ڤەدگوهێزن، و د حەدیسێ دا هاتییە کو سولەیمانی گۆتبوو کو ئەو دێ چتە نک حەفتێ ژنکێن خۆ، و هەژی گۆتنییە کو (سفر الملوک الأول ١١ / ٣) دبێژت: سولەیمانی حەفتسەد ژن هەبوون.. ئەڤە هندێ دگەهینت کو دورست بوو بۆ زەلامی هندی بڤێت ژنان بینت.

مه دایێ دەمێ وی سویند خواری کو ئەو دێ چتە نک هەمی ژنکێن خۆ؛ دا هەر ئێک ژ وان کورەک ببت جیهادێ د رێکا خودێ دا بکەت، و وی نەگۆت: ئەگەر خودێ حەز بکەت، ئینا ژ ژنکەکا وی پێڤەتر چویا چو بچویک نەبوون، و ئەوا بچویک بووی ژی بچویکێ وێ یێ دورست نەبوو پرتەکا بچویکی بوو، پاشی سولەیمان ل خودایێ خۆ زڤڕی و تۆبەکر، گۆت: خودایێ من تو گونەها من بۆ من ژێ ببە، و تو ملکەکێ مەزن و تایبەت ب من ڤە بدە من کو پشتی من ئەو بۆ چو مرۆڤان نەئێتەدان، هندی تویی تو گەلەک قەنجییێ ددەی. ئینا ئەم د بەرسڤا وی هاتین، و مە با ئێخستە د بن ئەمرێ وی دا چی جهێ وی ڤیابا وی بەرێ بای ددایێ. و مە شەیتان بندەستی وی کرن وی ئەو د کارێن خۆ دا ب کار دئینان: ژ وان هەبوون یێن ئاڤاهییان چێ دکەن، و یێن نقۆ دبنە بنێ دەریایێ، و هندەکێن دی، کو سەرداچوویێن شەیتانان بوون، ب زنجیران دگرێدای بوون. ئەڤ ملکێ مەزن و بندەستکرنا تایبەت دانا مەیە بۆ تە ئەی سولەیمان، ڤێجا یێ تە بڤێت تو بدێ و یێ تە بڤێت تو نەدێ، چو حسێب ل سەر تە نینە. و هندی سولەیمانە ل ئاخرەتێ نێزیکییەک و جهەکێ باش یێ لێ زڤڕینێ بۆ وی هەیە.

**مرنا سولەیمانی:**

ژ بەر وان دەرسێن مەزن یێن کو د پشت مرنا سولەیمانی ڕا هەین، قورئانا پیرۆز ب خۆ سەرهاتییا مرنا وی بۆ مە ڤەدگێڕت، قورئان دبێژت: ﴿ فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنسَأَتَهُۥ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ أَن لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٱلْغَيْبَ مَا لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿١٤﴾ ﴾ (سبأ: ١٤) یەعنی: دەمێ مە مرن ب سەر سولەیمانی دا ئینای، ژ خویرکێ پێڤەتر کەسێ مرنا وی نیشا ئەجنان نەدا، خویرکێ ژ وی گۆپالی خوار یێ وی پالێ خۆ دایە سەر، ئینا سولەیمان کەفتە عەردی، هنگی ئەجنان زانی کو ئەگەر وان

غـەیب زانیبـا ئـەو نـە دمانـە د عـەزابا ڕەزیلکـەر و کـارێ نـەخۆش دا بـۆ سولەیمانی؛ چونکی وان هزر دکر ئەو یێ ساخە.

ژ ڤێ ئایەتێ دئێتە زانین کو دەمێ سولەیمان -سلاڤ لێ بن- مری پالێ خۆ دابوو سەر وی گۆپالی یێ کو د دەستان دا، و ئەجنە ئـەوێن خـودێ بـۆ وی موسەخخەرکرین د بــەر وی ڕا دهــاتــن و دچــوون و ئـەو کـارێ ب زەحمـەت ب جھ دئینا یێ سولەیمانی فەرمان پێ ل وان کری، و دەمێ ئەو مری د جھ دا ما و نەکەفت، لەو ئەجنان هزر دکر ئەو یێ زێندییە، ڤێجا وان بـەردەوامی د کارێ خۆ دا کر، و هنگی ئەجنە ب مرنا وی حەسیان حەتا خویرک کەفتییـە گۆپـالێ وی و ژێ خـواری و گۆپـال پێتـی بـووی و قڕیـای، و ئـەو کەفتییـە عەردی.. هنگی ئەجنان زانی ئەو یێ مری، بەلێ پشـتی وان و خـەلکی ژی زانی کو ئەو غەیبێ نزانن، ئەگەر نە ئەو نەدمانە د وێ نەخۆشییا ڕەزیلکـەر دا یا سولەیمانی ئەو ئێخستینێ.

و نـە د قورئـانێ و نـە د حەدیسـان دا نەهاتییـە کـانێ ژییـێ سـولـەیمانی دەمـێ ئـەو مـری چەنـد بـوو، و ل دویـڤ گۆتنـا شـرۆڤەکەرێن تـەوراتێ مرنـا سولەیمانی ل سالا ٩٣٠ بەری زایینێ بوو پشتی شێست و ئێک سالان مایە ساخ، چلان ژێ مەلک بوو، و ئەو ژی ل نـک بـابێ وی ل ئۆرشـەلیمێ هاتـە ڤەشارتن[١].

## (وما كفر سليمان..):

وەکـی پتـر ژ جـارەکێ مـە گـۆتی: دەمـێ مـرۆڤ کیتابـا ئسـرائیلییان یـا (پیـرۆز!) دخوینـت ژ وان ئـەزمان درێژییـان حێبـەتی دمینـت یـێن وان د دەر حـەقا پێغەمبـەران دا کـرین، و دبـت ئـەزمان درێژییـا وان د دەر حـەقا چـو

(١) بڕێنە: (التفسير التطبيقي للكتاب المقدس) بپ ٦٣٣ و ٦٩٧.

پێغەمبەران دا نەگەهشبتە وێ یا وان د دەر حەقا سولەیمانی دا کری[1]؛ چونکی ئەو وی ب کوفرێ و پەرستنا صەنەمان گونەهبار دکەن، و دبێژن: دلێ سولەیمانی وەکی یێ داوودی د دەر حەقا خودێ دا یێ ڕاست نەبوو، و وی -ب کارلێکرنا ژنکێن خۆ یێن صەنەمپەرێس- ئەو صەنەم پەرێسین یێن کافران پەرستن بوو دکر، نە بەس هندە بەلکی وی هژمارەکا بوتخانەیان ژی ئاڤاکرن؛ دا صەنەم تێدا بێنە پەرستن..[2]، و حاشای پێغەمبەرەکێ خودان قەدر وەکی سولەیمانی کو یێ ب ڤی ڕەنگی بت! سولەیمان کافر نەبووبوو، و خۆ فێری سێرەبەندییێ نەکربوو، بەلکی شەیطان بوون یێن کوفر ب خودێ کری و مرۆڤ فێری سێرەبەندییێ کرین؛ دا دینێ وان خراب بکەن. و جوهی بوون -نڤیسەرێن کیتابا پیرۆز!- یێن کوفر ب خودێ کری، و دویکەفتنا وێ سێرەبەندییێ کری..

## نڤێژ و ڕۆژییێن سولەیمانی:

سولەیمان وەکی بابێ خۆ داوودی مەلکەکێ عادل و مرۆڤەکێ عیبادەتکەر بوو، دبێژن: ب ڕۆژان وی د مزگەفتا ئەقصایێ ڤە ئعتکاف دکر، و نڤێژ دکرن، و د دەر حەقا ڕۆژییێن وی دا د ریوایەتەکێ دا ژ (عەبدللاهێ کوڕێ عەبباسی) دئێتە ڤەگوهاستن، دبێژت: سولەیمانی سێ ڕۆژ ژ سەرێ هەیڤێ و سێ ژ نیڤێ و سێ ژ دووماهییێ دگرتن[3]. یەعنی: هەر هەیڤێ ئەوی نەهـ ڕۆژی دگرتن.

---

(١) بەلکی نڤیسەرێن (پەرتووکا پیرۆز!) هەر باوەرییێ ب پێغەمبەرینییا داوود و سولەیمانی نائینن، و وان وەسا ددەنە ناسین کو ئەو دو مەلک بن.

(٢) بڕێنە: (سفر الملوک الأول) ئیصحاحا یازدێ.

(٣) وەکی ئبن عەساکر د تاریخا خۆ دا ژێ ڤەدگوهێزت.

## ئسرائیلی پشتی سولەیمانی

## -سلاف لێ بن-

د قورئانا پیرۆز دا هاتییە کو خودێ د تەوراتێ دا وەحی بۆ ئیسرائیلییان هنارتبوو کو ئەو دو جاران دێ خرابکارییێ د عەردی دا کەن، و پشتی خرابییا وان زێدە دبت خودێ ئاتافێن مەزن دێ ب سەر وان دا ئینت[1]، قورئان دبێژت: ﴿وَقَضَيْنَآ إِلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ فِى ٱلْكِتَٰبِ لَتُفْسِدُنَّ فِى ٱلْأَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ عُلُوًّا كَبِيرًا ﴿٤﴾ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ عِبَادًا لَّنَآ أُو۟لِى بَأْسٍ شَدِيدٍ فَجَاسُوا۟ خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِ ۚ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُولًا ﴿٥﴾ ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ ٱلْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَأَمْدَدْنَٰكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَٰكُمْ أَكْثَرَ نَفِيرًا ﴿٦﴾ إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ ۖ وَإِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ ٱلْءَاخِرَةِ لِيَسُۥٓـُٔوا۟ وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا۟ ٱلْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَلِيُتَبِّرُوا۟ مَا عَلَوْا۟ تَتْبِيرًا ﴿٧﴾ عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ﴿٨﴾﴾ (الإسراء: ٤-٨).

یەعنی: مە د تەوراتێ دا ئەوا بۆ ئسرائیلییان هاتییە خوارێ گۆتبوو وان کو خرابکاری ب زۆرداری و کوشتنا پێغەمبەران و خۆمەزنکرن و تەعداییییێ د (بەیتولمەقدسێ) و دۆر و بەرێن وێ دا دو جاران دێ ژ هەوە چێ بت.

---

(١) د (سفر التثنيه) دا ئیصحاحا (٢٨) هاتییە کو مووسایی مللەتێ ئسرائیلی ژ بێ ئەمرییا خودێ دابوونە پاش و ئەو هشیار کربوون کو هەر جارەکا وان پێ ل ئەمرێ خودێ دانا، خودێ لەعنەتێ دێ ل وان کەت و دوژمنێ وان ل سەر وان زال کەت، و هەژی گۆتنییە کو تەوراتا نوکە ل ڤی جهی بەحسێ وان هەردو جارێن خرابکارییێ ناکەت یێن قورئان ئیشارەت داییێ.

ڤێجا دەمێ خرابکارییا ئێکێ ژ وان پەیدا دبت، ئەم دێ هندەک بەنییێن خۆ یێن زیرەک و خودان هێزەکا دژوار ل سەر وان زال کەین، دێ ب سەر وان دا گرن و وان کوژن و دەربدەر کەن، و ب خرابکاری ڤە ئەو دێ کەڤنە ناڤ وارێ وان، و ئەڤە سۆزەک بوو هەر دا ب جهـ ئێت چونکی وان ئەگەرا هاتنا وێ پەیدا کربوو. پاشی مە سەرکەفتن و زالبوونا ل سەر دوژمنان بۆ هەوە -گەلی ئسرائیلییان- زڤڕاندەڤە، و مە مال و زارۆیێن هەوە زێدەکرن، و مە هوین ب هێز ئێخستن و هژمارا هەوە ژ یا نەیارێن هەوە پتر لێ کر؛ ژ بەر باشی و خۆشکاندنا هەوە بۆ خودێ. ئەگەر هەوە گۆتن و کریارێن خۆ باشکرن ئەو هەوە باشی ل خۆ کر؛ چونکی خێرا وێ چەندێ دێ بۆ هەوە زڤڕت، و ئەگەر هەوە خرابی کر جزایێ وێ چەندێ دێ بۆ هەوە زڤڕت، ڤێجا ئەگەر ژڤانێ خرابکارییا دویێ هات جارەکا دی ئەم دێ دوژمنێن هەوە ل سەر هەوە زال کەین؛ دا ئەو هەوە ڕەزیل بکەن و هەوە بشکێنن، ڤێجا نیشانێن ڕەزیلییێ و شکاندنێ ل دێمێ هەوە دێ ئاشکەرا بن، و دا ئەو ب سەر هەوە دا بگرن و (بەیتولمەقدسێ) خراب بکەن، وەکی جارا ئێکێ وان ئەو خرابکری، و دا هەر تشتەکێ بکەفتە بەر دەستێ وان ئەو خراب بکەن. بەلکی خودایێ هەوە -گەلی ئسرائیلییان- پشتی تۆلستاندنێ دلۆڤانییێ ب هەوە ببەت ئەگەر هەوە تۆبەکر و هەوە چاکی کر، و ئەگەر هوین ل خرابکارییێ و زۆرداریێ زڤڕین ئەم ژی ل جزادان و ڕەزیلکرنا هەوە دێ زڤڕین. و مە جەهنەم بۆ هەوە و هەمی کافران کرییە جهێ گرتنێ و دەرکەفتن ژێ نینە.

ڤێجا دا بۆ مە دیار ببت کانێ ئەو هەردو جارێن ئسرائیلی خرابکارییێ د عەردی دا دکەن کیژکن دڤێت ب کورتی ئاڤرەکێ بدەینە سەر دیرۆکا مللەتێ ئسرائیلییان پشتی مرنا پێغەمبەر و مەلکێ وان یێ ب هێز سولەیمانێ کوڕێ داوودی -سلاڤ لێ بن-.

**سولەیمان و مەملەکەتا ئسرائیلییان یا ئێکگرتی:**

مە گۆت: سولەیمان پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- مەلکێ ئسرائیلییان بوو، و ل سەر دەمێ وی مەملەکەتا ئسرائیلییان زێدە یا ب هێز و ئێکگرتی بوو، و پشتی چل سالان وی حوکم کری -وەکی تەورات دبێژت- و مللەت ب شریعەتێ خودێ ب رێڤەبری مر، و پشتی مرنا وی کورێ وی (رەحوبعام) ل جهێ وی بوو مەلکێ ئسرائیلییان، و بابکێ (یەهووذا و بنیامینی) دەنگێ خۆ دایێ و ب مەلکینییا وی رازیبوون، بەلێ هەر دەهـ بابکێن دی یێن ئسرائیلییان ب مەلکینییا وی رازی نەبوون و دەنگێ خۆ دانە برایێ وی (یەروبعامی)، و ب ڤێ چەندێ مەملەکەتا ئسرائیلییان بوو دو پارچە[1].

**ژێکڤەبوونا مەملەکەتا ئسرائیلییان:**

پشتی ئسرائیلی د ناڤبەرا خۆ دا ژێکڤەبووین و دو مەلک بۆ خۆ هلبژارتین، مەملەکەتا وان بوو دو پارچە:

پارچەیەک ل باکوورێ و پایتەختا وێ هندەک جاران شەکیم بوو -نابلسا نوکە- و ناڤێ وێ بوو مەملەکەتا ئسرائیلی، و مەزنێ وێ یەروبعام بوو.

و پارچەیەک ل باشوورێ و پایتەختا وێ ئۆرشەلیم بوو -قودسا نوکە- و ناڤێ وێ مەملەکەتا یەهووذایی بوو، و مەزنێ وێ رەحوبعام بوو..

و دوژمنێن ئسرائیلییان -ب تایبەتی فیرعەونێ مصرێ- ب ڤێ ژێکڤەبوونێ خۆش بوو؛ چونکی ئەو شیان دەستێ خۆ بکەنە د ناڤ رێزێن وان را.

و دەمەکێ درێژ پێڤە نەچوو فیرعەونێ مصرێ هێرشەکا دژوار دا سەر مەملەکەتا یەهووذای دا ئۆرشەلیمێ بێختە دەستێ خۆ و تالان کەت، پاشی

---

(١) برێنە: (سفر الملوک الأول) ئیصحاحا (١٢)ێ.

بەر ب مەملەکەتا ئسرائیلی ژی ڤە بچت و وێ ژی تالان بکەت، و ژ بلی ڤێ چەندێ شەڕ و لێکدان د ناڤبەرا هەردو دەولەتێن ئسرائیلی ژی د بەردەوام بوون و ڤێ چەندێ پتر هێزا وان لاوازکر و دوژمن لێ بستەکرن.

**دووماهییا مەملەکەتا ئسرائیلی:**

مەملەکەتا ئسرائیلی ئەوا ل باکووری دژیا، هەر چەندە پتر بابکێن ئسرائیلییان دکەفتنە د بن حوکمێ وێ دا، بەلێ چونکی ژ لایێ ناڤخۆیی ڤە یا رحەت نەبوو و گەلەک جاران مەلک لێ دهاتنە گوهۆڕین کەفتنا وێ یا زویتر بوو ژ کەفتنا مەملەکەتا یەهووذای.. ئەڤ مەملەکەتە ل سالا ٩٣٠ بەری زایینێ دورست بووبوو، و ل سالا ٧٢٢ بەری زایینێ کەفتبوو، پشتی نۆزده مەلکان حوکم لێ کری، یێ ئێکێ یەروبعامێ کوڕێ سولەیمانی بوو، و یێ دووماهییێ هووشەعێ کوڕێ ئەیلەیەی بوو[1].

پشتی ئسرائیلی زێدە د سەر دا چووین، و کوفر و زۆرداریا وان گەهشتییە حەددەکی کو وان پەرستنا صەنەمان کری، و پێغەمبەر کوشتین و تەورات تەحریفکری، و ل سەر دەمێ هووشەعی ئاشۆرییان ب سەرۆکاتییا مەلکێ خۆ سەرجوونێ دوییێ هێرش دا سەر مەملەکەتا ئسرائیلی یا باکوورێ و پایتەختا وان (سامره) ستاند، و وەلات خراب کر، و ئسرائیلی -ب مەلک ڤە- گرتن و ب ئێخسیری ڤە بەرێ وان دا وەلاتێ ئاشۆرییان، و هندەک مرۆڤ ئینان ل جهێ وان ئاکنجیکرن و مەزنەک بۆ وان هلبژارت.. و ب ڤێ چەندێ دووماهی بۆ مەملەکەتا ئسرائیلییان یا باکوورێ هاتەدانان، و ژ بەر لاوازییا مەملەکەتا یەهووذایی ئەو نەشیان بەرەڤانییێ ژ برایێن خۆ ل باکوورێ بکەن.

---

(١) سفر الملوک الثاني ١٧/١-٦.

## دووماهییا مەملەكەتا یەهووذایی:

پایتەختا مەملەكەتا یەهووذایی وەكی مە گۆتی بـاژێرێ ئۆرشەلیمێ بـوو، ئەو جهێ سولەیمانی هەیكەل لێ ئاڤاكری، و تابوتـا پیـرۆز كرییـە تێڤـە.. و پشتی مرنا سولەیمانی بنەمالا وی حوكم ل ڤی جهی دكر، و مـەلكێ ئێكـێ یێ پشتی سولەیمانی حوكم كری كورێ وی رەحوبعام بوو، و مەلكێ نۆزدێ و یێ دووماهییێ صدقییا بوو، بەری صدقییایی برایێ وی یەهوویاكین مـەلک بوو، بەلێ ل سەر دەمێ وی مەلكێ بـابلێ نەبووخذنەصری هێرشـەک دا سـەر ئۆرشـەلیمێ و ئـەو گـرت بـرە بابـل و برایـێ وی صـدقییا دانـا جهـێ وی، و پشتی یازدە سالان ژ حوكمێ وی و ب دورستی ل سـالا ٥٨٦ بـەری زایینـی، مەلكێ بابلی نەبووخذنەصری هێرشـەكا دژوار دا سـەر مەملەكـەتا یـەهووذایی مـەلک كوشت و پایتـەخت تـالان كـر[1]، و هەیكـەلێ (پیـرۆز) سـۆت و ئـەو تشتێ لێ هەی هەمی تالان كر، و ئسرائیلی هندەک رەڤـین چوونـە مصرێ و بـارا پـتر هـاتنـە كوشتن و گەلـەک ژی ب ئێخسـیری بـۆ بـابلێ هاتنـەبرن.. و ب ڤـێ چەنـدێ دووماهی بـۆ مەملەكـەتا ئسـرائیلییان یـا باشـوورێ ژی هاتـە دانان. و ئەڤە خرابكارییا وان یا ئێكـێ بـوو وان د عـەردی دا كـری، و عقابـا ئێكێ یا خودێ دایە وان.. وەكی قورئانێ ئیشارەت دایێ.

## ئسرائیلی پشتی نەمانا حوكمدارییا وان:

مە گۆت: پشتی مـەلكێ بابلێ نەبووخذنەصری دووماهی بـوو مـەملەكـەتا ئسرائیلییان دانای، هژمارەكا مەزن ژ وان ب ئێخسیری د گەل خۆ برنە بـابلێ

(١) سفر أخبار الأيام الثاني (١١/٣٦-١٦) ئاشكەرا دكـەت كـو صـدقییایێ مـەلک مرۆڤـەكێ بێخێـر بـوو، گوهـدارییا پێغەمبـەرێ وی وەختـی (ئرمیـایی) نـەدكر، و ل سـەر دەمـێ وی ئسرائیلی زێدە خرابووبن و خرابییا وان گەهشتە حەددەكی وان خرابی د مالا خودێ دا دكر، و یاری بۆ خۆ ب خودێ و پێغەمبەرێن وی دكر.

و پایتەختا وان خرابکر.. و پشتی مانا وان ل بابلێ ب حەفتێ سالان و ل سالا ٥٣٨ بەری زایینێ مەلکێ بابلێ یێ فارسی کوورشی دەستویری دا ئسرائیلییان کو بزڤرنە فلسطینێ، هندەک ژ وان زڤرین، زڤرین نە خودان دەولەت و حوکمداری بەلکی وەک دویکەفتی بۆ مەلکێ فارسی، و پشتی زڤرینا وان بۆ ئۆرشەلیمێ وان ڤیا دوبارە هەیکەلی ئاڤا بکەن، بەلێ خەلکێ فلسطینێ بەرگرییا وان کر، لەو دووماهییێ ئەو نەچاربوون ئاڤاهییەکێ بچویک ب ناڤێ هەیکەلی بۆ خۆ ئاڤا بکەن و ل دۆر کۆم ببن.

حەتا هاتنا ئەسکەندەرێ مەزن بۆ فلسطینێ ل سالا ٣٢٠ بەری زایینێ هنگی فلسطین ژ مەملەکەتا فارسان دهاتە هژمارتن، و پشتی هنگی حوکمێ فلسطینێ ژ دەستێ وان درەکەفت.. و د ڤان سێسەد سالان دا ئسرائیلییان پتر ژ شۆرەشەکێ کر ب ئنیەتا هندێ کو حوکمدارییا فلسطینێ جارەکا دی بێخنە دەستێ خۆ بەلێ بزاڤێن وان هەمی د بەر ئاڤێ دا چوون.. و بۆ نموونە: ل سالا ١٦٧ بەری زایینێ بنەمالا (مەککابییان) یا ئسرائیلی شیا رەنگەکێ حوکمدارییێ ب دەست خۆ بێخت، بەلێ ژ بەر وێ دوبەرەکییا کەفتییە د ناڤبەرا وان دا دەولەتا رۆمانی ل سالا ٦٣ بەری زایینێ شیا فلسطینێ ب ئێکجاری بێختە بن دەستێ خۆ.

ل بەر سیبەرا دەولەتا رۆمانییان بنەمالا (هیرۆدسی) جهێ بنەمالا مەککابییان گرت، و ل سالا ٢٠ بەری زایینێ هیرۆدسی ڤیا جوهییان ژ خۆ رازی بکەت لەو بریار دا هەیکەل -وەکی جارا ئێکێ- بێتە ئاڤاکرن، و جوهییان ب ڤێ چەندێ خۆش بوو و وان هزر کر ئەڤە پێگاڤا ئێکێیە بۆ ڤەگەریانا حوکمدارییا وان..

ڤێ جارێ هەیکەل نۆت سالان ما، حەتا سالا ٧٠ زایینی دەمێ ئمبراتوورێ رۆمانی تیتسی هێرش ئینایە سەر باژێرێ ئۆرشەلیمێ و باژێر

وێران کری و هەیکەل سۆتی، پشتی کو جوهییان شۆڕەشەک دژی وی کری[1]، و پشتی هنگی ب شێست و پێنج سالان (ل سالا ١٣٥ زایینی) مەزنێ رۆمانی ئەدریانووسی هێرشەکا دژوار ئینا سەر ئۆرشەلیمێ و باژێر هەمی خرابکر و کرە جهێ چاندنێ، و خۆ شوینوارێن هەیکەلی ژی نەهێلان، و ل جهێ مزگەفتێ بوتخانەیەکا رۆمانی ئاڤاکر.. و ژ هنگی وەرە جوهی ب ئێکجاری ژ ڤی باژێری هاتنە دەرێخستن[2].

---

(١) ئەڤەیە خرابکارییا وان یا دویێ د عەردی دا ئەوا قورئانێ ئیشارەت دایێ.. و دەمێ ئەم سەرهاتییا عیسایی -سلاڤ لێ بن- ڤەدگێرین ب ڕەنگەکێ بەرفرەهتر دێ بەحسێ ڤێ سەرهاتییێ کەین ئەگەر خودێ حەز بکەت.

(٢) بۆ بەرفرەهی برێنە پەرتۆکا: (الیهودیه) یا د. أحمد شلبی، بپ ٨٢-٩٠، ژ چاپا چارێ یا سالا ١٩٧٤.

# سەرهاتییا زەکەرییا و یەحیایی
## -سلاڤ لێ بن-

پشتی سولەیمانی -ئەوێ ل سەدسالا دەهێ بەری زایینێ ژیای- و حەتا زەکەرییای -ئەوێ ل سەدسالا ئێکێ بەری زایینێ ژیای- هژمارەکا بۆش ژ پێغەمبەران خودێ بۆ ئسرائیلییان هنارتبوون، بەلێ قورئانا پیرۆز ناڤێ کەس ژ وان بۆ مە نەڤەگێڕایە، و ئەز پێ ناحەسییێم کو د حەدیسێن پێغەمبەری ژی دا -سلاڤ لێ بن- بەحسێ کەس ژ وان هاتبتەکرن، لەو ل ڤێرێ مە ئێکسەر خۆ ڤەگوهاستە سەرهاتییا زەکەرییای و کوڕێ وی یەحیایی -سلاڤ لێ بن- ئەو سەرهاتییا پەیوەندییەکا بەرچاڤ ب سەرهاتییا پێغەمبەرێ ئسرائیلییان یێ دووماهییێ ڤە هەی کو عیسایە -سلاڤ لێ بن-.

### زەکەرییا کی بوو؟

د قورئان و حەدیسان دا نەهاتییە کانێ زەکەرییا کوڕێ کێ بوو، بەلێ گومان تێدا نینە کو ئەو ژ دووندەها یەعقووب پێغەمبەرییە، وەکی ل سەر ئەزمانێ وی ب خۆ هاتی دەمێ وی دوعا ژ خودێ کرین کو ئەو کوڕەکی بدەتێ دا جێگرییا وی و یا بنەمالا یەعقووبی بکەت، وەکی گۆتی: ﴿ وَإِنِّي خِفْتُ ٱلْمَوَٰلِيَ مِن وَرَآءِي وَكَانَتِ ٱمْرَأَتِي عَاقِرًا فَهَبْ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ۝ يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ ۖ وَٱجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ۝ ﴾ (مريم: ٥-٦) یەعنی: هندی ئەزم ئەز ژ مرۆڤێن خۆ یێن نێزیک دترسم کو پشتی مرنا من ئەو ب دورستی ب دینێ تە ڕانەبن، و بەرێ خەلکی نەدەنە دینێ تە، و ژنکا من یا بێ عەیالە وێ بچویک نابن، ڤێجا تو ژ نک خۆ کوڕەکی بدە من ببتە میراتگر و هاریکارێ

مـــن. ئـــەو ببتـــە میراتگـــرێ پێغەمبـــەرینییا مـــن و پێغەمبـــەرینییا بنـــەمالا یەعقووبی، و تو ڤی کوڕی بکە ئێکێ تو و مرۆڤ ژی ژێ دڕازی.

هەر چەندە بەحسێ زەکەرییایی و بنەمالا وی (ژنکا وی، و کوڕێ وی) د ئنجیلێ دا هاتییە ژی[1] بەلێ بـەحسێ بـاب و باپیرێن وی نەهاتییـەکرن، ب تنێ ئیشارەت هاتییەدان کو ژنکا وی (ئەلیصابات) ژ دووندەها هاروونی بوو، و ژ بەر ڤێ چەندێ هندەک دیرۆکزان دبێژن: زەکەرییا ژی ژ دووندەها هاروونی بوو، و هندەکێن دی دبێژن: ئەو ژ دووندەها یەهووذای بوو، و هەژی گۆتنێیە کو ئنجیل ئیشارەتێ نادەتە پێغەمبەرینییا زەکەرییای، و وەسا ددەتە ئاشکەراکرن کو زەکەرییا ب تنێ کاهنەک بوو ژ دەستەکا (ئەبییا).

قورئان د چار سوورەتان دا حەفت جاران ناڤێ زەرکەرییایی ئینایە، ئەو سوورەت ژی ئەڤەنە: (آل عمران، الأنعام، الأنبیاء، مریم)، و جارەک ژ ڤان جاران ناڤێ وی د گەل یێ هندەک پێغەمبەرێن دی هژمارتییە، وەکی گۆتی: ﴿ وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٥﴾ ﴾ (الأنعام: ٨٥) تشتێ هندێ دگەهینت کو ئەو ژی ئێک ژ پێغەمبەران بوویە.

## زەکەرییا و خزمەتکارییا هەیکەلی:

بەری نوکە مە گۆتبوو کو ل سالا بیستێ بەری زایینێ هیرۆدسێ جوهی ئـەوێ ب نـاڤێ رۆمانییـا حـوکم ل دەڤـەرا قودسـێ دکـر هەیکـەل (مزگـەفتا ئەقصایێ) ئاڤاکر بوو؛ دا ئسرائیلی خودێ تێدا بپەرێسن، و ل دۆرا کۆم ببن.. پشتی ئاڤاکرنا هەیکەلی هژمارەکا نە یا کێم ژ زانا و مێرچاکێن ئسرائیلییان کارێ خۆ کرە ئەو خزمەتا هەیکەلی بکەن، و پەرستنا خودێ لێ بکەن و شیرەت و گۆتنێن خێرێ بۆ خەلکی لێ بێژن، و زەکەرییا پێغەمبەر ئێک ژ وان بوو.

---

(١) انجیل لوقا ١/٥-٨٠.

قورئان د ئایەتێن (٣٧-٤١) ژ سوورەتا (آل عمران) دا ئاشکەرا دکەت کو زەکەرییا ئێک ژ وان کەسان بوو یێن خزمەتا مالا خودێ دکر، و وی ژییێ خۆ هەمی د ڤی کاری دا بربوو سەری، و حەتا پیربووی ژی ئەو هەر خزمەتکارێ هەیکەلی بوو. و ژ بلی خزمەتکارییا هەیکەلی زەکەرییایی کارێ (نەجارییێ) ژی دکر، و ژ کارێ دەستێ خۆ دخوار، د حەدیسەکا دورست دا یا (ئەبوو هورەیرە) ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- ڤەدگوهێزت، هاتییە: ((زەکەرییا نەجار بوو))[١].

## زەکەرییا و بوونا یەحیایی:

ژ سەرهاتییێن ژینا زەکەرییایی قورئان ب تنێ دو سەرهاتییان بۆ مە ڤەدگێڕت، ئەو ژی ئەڤەنە:

یا ئێکێ: دەمێ پشک بۆ کەفتی کو د ناڤبەرا هەمی خزمەتکارێن هەیکەلی دا ئەو مەریەما کچا عمرانی ب خودان بکەت[٢].

یا دویێ: دەمێ وی دوعا بۆ خۆ ژ خودێ کرین کو ئەو وی بێ دووندەهـ نەهێلت و کوڕەکی بدەتێ دا جهێ وی بگرت، د سێ سوورەتان دا قورئان بەحسێ ڤێ سەرهاتییێ دکەت: د سوورەتا (آل عمران، و الأنبیاء، و مریم) دا، و ل هەر سێ جهان قورئان هندێ دگەهینت کو زەکەرییا ب ناڤ سال ڤە چووبوو و خودێ چو زارۆک نەدابوونێ؛ چونکی ژنکا وی عەیال نەدبوون، ڕۆژەکێ دان و ستاندنەک د ناڤبەرا زەکەرییای و مەریەمێ دا چێبوو، قورئان دبێژت:

﴿ فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنۢبَتَهَا نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ كُلَّمَا دَخَلَ عَلَيۡهَا زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ وَجَدَ عِندَهَا رِزۡقًاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ هَٰذَاۖ قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ ٱللَّهَ يَرۡزُقُ مَن

(١) موسلم ڤێ حەدیسێ ڤەدگوهێزت.

(٢) د سەرهاتییا مەریەمێ دا -ئەگەر خودێ حەز بکەت- دێ بەحس ژێ کەین.

يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ۝٣٧ هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ۝٣٨ فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ يُصَلِّي فِي ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا وَحَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ۝٣٩ قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ بَلَغَنِيَ ٱلۡكِبَرُ وَٱمۡرَأَتِي عَاقِرٞۖ قَالَ كَذَٰلِكَ ٱللَّهُ يَفۡعَلُ مَا يَشَآءُ ۝٤٠ قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمۡزٗاۗ وَٱذۡكُر رَّبَّكَ كَثِيرٗا وَسَبِّحۡ بِٱلۡعَشِيِّ وَٱلۡإِبۡكَٰرِ ۝٤١ ﴾ (آل عمران: ٣٧-٤١) خودێ د بەرسڤا دوعایا دەیکا مەریەمێ هات و نەزرا وێ جوان ژێ قەبویلکر، و ئەوی پەروەردەکرنا کچا وێ مەریەمێ ب خۆڤە گرت و ئەو شینکر شینکرنەکا باش، و زەکەریا -سلاڤ لێ بن- کرە کەفیلێ وێ، و ئەوی ئەو برە نک خۆ ل وی جهێ ئەوی عیبادەت لێ دکر، و هەر جارەکا ئەو ب سەر وێ ڤە هاتبا وی زقەکێ خۆش ل نک وێ ددیت، ئینا دگۆتێ: ئەی مەریەم ئەڤ رزقێ باش بۆ تە ژ کیڤە هاتییە؟ وێ دگۆت: ئەو رزق ژ نک خودێیە، هندی خودێیە -ژ قەنجییا خۆ- هەچییێ بڤێت ژ بەنییێن خۆ رزقەکێ بێ حسێب ددەتێ.

دەمێ زەکەریایی دیتی خودێ ژ رزقێ خۆ چەند قەنجی ل مەریەمێ کرینە قەستا خودایێ خۆ کر و گۆت: ئەی خودایێ من تو ژ نک خۆ کوڕەکێ چاک و پیرۆز بدە من، هندی تویی تە گوهـ ل وی دبت یێ دوعایێ ژ تە دکەت. و دەمێ ئەو بەرانبەر خودێ ل جهێ نڤێژێ یێ ڕاوەستای دوعایان دکەت فریشتەیان گازیکرە وی: هندی خودێیە مزگینییەکا تە کەیف پێ بێت ددەتە تە، کو تە کوڕەک ب ناڤێ یەحیا دێ هەبت، ئەو دێ باوەرییێ ب وێ پەیڤا ژ خودێ -کو عیسایێ کوڕێ مەریەمێیە- ئینت، و یەحیا د ناڤ مللەتێ خۆ دا دێ بتە سەروەرەک، جهەکێ بالا و بلند دێ وی هەبت، و ئەو یێ پاراستییە ژ گونەهـ و دلچوونێن خراب، و ئەو دێ پێغەمبەرەکێ ژ چاکان بت ژ وان یێن گەهشتینە کولۆڤانکا چاکییێ.

زەکەریایی ژ کەیف و مەندەهۆشییان دا گۆت: خودایێ من چاوا دێ من کورەک هەبت و پیراتی یا گەهشتییە من و ژنکا من بچویک نابن؟ گۆت: وەسایە تشتێ خودێ بڤێت دکەت بلا یێ عەجێب و نەعەدەتی بت. زەکەریایی گۆت: خودایێ من نیشانەکێ بۆ من بدانە کو ئەز پێ بزانم من کورەک دێ هەبت؛ دا من کەیف پێ بێت و مزگینی بگەهتە من، گۆت: نیشانا تە خواستی ئەوە سێ ڕۆژان تو نە شێی خەلکی باخێڤی ب تنێ ب ئیشارەتان نەبت، هەر چەندە تو یێ ساخلەمی ژی، و ل ڤی دەمی تو خودایێ خۆ گەلەک ل بیرا خۆ بینە، و تو ل ئێڤار و سپێدەیان نڤێژان بۆ وی بکە.

ب ڤی ڕەنگێ نەعەدەتی خودێ یەحیا دا زەکەریایی، و هێشتا یەحیا نەهاتییە سەر دنیایێ خودێ مزگینی دا زەکەریایی کو کورەک دێ وی هەبت دێ بتە پێغەمبەرەکێ خودان قەدر، و پشتەڤانییا وی ب پێغەمبەرەکێ دی یێ خودان قەدر دێ ئێتەکرن. و ئەو بوو خودێ ب یەحیایی کەرەم د گەل زەکەریایی کر، و ل دویڤ گۆتنا ئنجیلێ بەری بوونا عیسایی -سلاڤ لێ بن- ب شەش هەیڤان یەحیا هاتبوو سەر دنیایێ[1]، و وەسا یا دیارە کو بوونا یەحیایی ل باژێرێ ئۆرشەلیمێ بوویە.

## ژینا یەحیایی و کوشتنا وی:

قورئانێ چو ژ ژین و سەرهاتییا یەحیا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- بۆ مە نەڤەگێڕایە، لەو سەر و بەرێ ژینا وی ل بەر مە باش یێ ئاشکەرا نینە، و ب تنێ قورئان هندەک ئیشارەتان ددەتە وی ڕەنگێ یەحیا پێ مەزنبووی، دەمێ د هندەک ئایەتێن سوورەتا (مریم) دا دبێژت: ﴿ يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ١٢ وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ١٣ وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ يَكُن جَبَّارًا عَصِيّٗا ١٤ وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ وَيَوۡمَ يُبۡعَثُ حَيّٗا ١٥ ﴾ (مریم: ١٢-١٥)

---

(١) انجيل لوقا ١ / ٢٦.

یەعنی: ئەی یەحیا تو تەوراتێ ب هێز و مجدی بگرە، پەیڤێن وێ ژ بەر بکە و د رامانێن وێ بگەهە و کاری پێ بکە، و مە کاربنەجهی و تێگەهشتنا باش دابوویێ هێشتا ئەو یێ بچویک. و مە ڤیان و دلۆڤانی ژ نک خۆ و پاقژییا ژ گونەهان دابوویێ، و ئەو یێ گوهدار بوو بۆ خودێ و ژ وی دترسیا، فەرمانێن وی ب جهـ دئینان، و خۆ ژ حەرامییان ددا پاش. و ئەو بۆ دەیبابێن خۆ یێ باش بوو و وی گوهدارییا وان دکر، و وی خۆ ژ عیبادەتێ خودێ و گوهدانا دەیبابێن خۆ مەزنتر لێ نە دکر، و بێ ئەمرییا خودێ و یا دەیبابێن خۆ نە دکر. و سلاڤ ژ خودێ و تەناهی ل یەحیایی بن رۆژا ئەو بووی، و رۆژا ئەو دمرت، و رۆژا ئەو ژ گۆڕا خۆ رادبتەڤە.

ژ ڤان ئایەتان -وەکی ئاشکەرا- هژمارەکا سالۆخەتێن یەحیایی دئێنە زانین: ئاقلداری و تێگەهشتن، تەقواداری و خۆشکاندنا بۆ خودێ، و گوهدارییا دەیبابان و دلۆڤانییا د گەل وان..

ژ ڤێرێ وێڤە یەحیا چاوا ژیابوو؟ چ کربوو؟ قورئانێ بەحس ژ ڤێ چەندێ نەکرییە، بەلێ ژ وێ ئیشارەتا د هندەک ئایەتان دا هاتی، وەکی گۆتی: ﴿أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ﴾ ژ ڤێ دئێتە زانین کو یەحیا و عیسایی پشتەڤانییا ئێک و دو د بەلاڤکرنا دینێ خودێ دا دکر، و عیسایی ب گازییا خۆ راستگۆییا گۆتنێن یەحیایی دکر. و تشتێ هندێ دگەهینت کو یەحیا و عیسایی پشتەڤانییا ئێک و دو د بەلاڤکرنا دینی دا دکر ئەو حەدیسە یا ژ پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- هاتییە ڤەگوهاستن، تێدا هاتییە: ((خودێ فەرمان ل یەحیایێ کورێ زەکەرییایی کر کو ئەو کاری ب پێنج پەیڤان بکەت و فەرمانێ ل ئسرائیلییان بکەت کو ئەو ژی کاری پێ بکەن، و نێزیک بوو ئەو خۆ گیرۆ بکەت، ئینا عیسایی -سلاڤ لێ بن- گۆتێ: فەرمان ب پێنج پەیڤان یا ل تە هاتییەکرن کو تو کاری پێ بکەی و بێژییە

ئسرائیلییان ئەو ژی کاری پێ بکەن، ڤێجا یان تو دێ وان پەیڤان گەهینی یان ئەز دێ گەهینم، وی گۆت: برایێ من، ئەز دترسم کو ئەگەر تو بەری من راکەی ئەز بێمە عەزابدان یان خەسف ل من بێتەکرن، ئینا وی ئسرائیلی ل بەیتولمەقدسێ کۆمکرن حەتا مزگەفت ژ وان تژی بووی، یەحیا ل سەر سیڤاندەی ڕاوەستا و حەمدا خودێ کر.. و هتد[1].

د هندەک ریوایەتان دا هاتییە کو یەحیا و عیسا کورێ خالەتێن ئێک بوون، وەکی دێ پاشی بەحس ژێ کەین ئەگەر خودێ حەز بکەت.

و قورئانێ و سوننەتێ بەحسێ دووماهییا یەحیا و زەکەرییایی ژی بۆ مە نەکرییە، بەلێ ئنجیلێن ئەڤرۆ[2] بەحس دکەن کو یەحیا ب دەستێن ئێک ژ مەزنێن سەر دەمێ خۆ یێن جوهی (هیرۆدس ئەنتیباس) هاتبوو کوشتن، و د ئەگەرا کوشتنا وی دا دبێژن: ڤی مەزنی ژنبرا خۆ مارە کربوو، و ئەڤە تشتەک بوو د شریعەتێ تەوراتێ دا یێ حەرام بوو، ژ بەر ڤێ چەندێ یەحیایی ب ئاشکەرایی نەڕازیبوونا خۆ ل سەر ڤی کارێ وی ئاشکەرا دکر، و د ناڤ خەلکی دا بەحسێ ڤێ تاوانا وی دکر، لەو ژنا وی -ئەوا بەری هنگی ژنبرا وی- داخوازا سەرێ یەحیایی ژ وی کر، مەلکی داخوازا وێ ب جهئینا، و سەرێ یەحیایی بڕی!

و ل دۆر وی جهێ یەحیا لێ هاتییە کوشتن دو گۆتن هەنە، هندەک دبێژن: ئەو ل باژێڕێ ئۆرشەلیمێ د بەیتولمەقدسێ ڤە هاتبوو سەرژێکرن، و هندەک دبێژن: ئەو ل باژێڕێ دیمەشقێ هاتبوو کوشتن، ل وی جهێ نوکە مزگەفتا ئەمەوییان دکەفتە[3].

---

(١) ئەحمەد و ترمذی و ئبن ماجە و حاکم ڤێ حەدیسێ ژ حارثێ ئەشعەری ڤەدگوهێزن.

(٢) متی (١٤/١-١٢)، و مرقس (١٤/٦-٢٩)، و لوقا (٧/٩-٩).

(٣) ئاشکەرایە کو مزگەفتا ئەمەوییان بەری ئیسلامێ دێر بوو.

و هەر چەندە ئەڤە د چو ئایەت و چو حەدیسان دا نەهاتییە ژی بەلێ یا غەریب نینە ژ جوهییان کو ئەو سەرا گرەکێ خۆ پێغەمبەرەکی ژ پێغەمبەرێن خودێ بکوژن، وەکی د ئایەتەکێ دا هاتی: ﴿وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَقَفَّيْنَا مِنۢ بَعْدِهِۦ بِٱلرُّسُلِ ۖ وَءَاتَيْنَا عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ ٱلْبَيِّنَٰتِ وَأَيَّدْنَٰهُ بِرُوحِ ٱلْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُكُمُ ٱسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٧﴾﴾ (البقرة: ٨٧).

و ژ گۆتنا ئنجیلێ دئێتە زانین کو کوشتنا یەحیای پشتی پێغەمبەرینییا عیسای و بەری ڕاکرنا وی بوو، یەعنی: د ناڤبەرا سالا (٣٠ - ٣٣) زایینی دا بوو.

و یەحیایی ژن نەئینابوو، و چو دووندەهـ ب دویڤ نەکەفتبوو.

## دووماهییا زەکەرییایی:

قورئان و حەدیس دووماهییا زەکەرییا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- بۆ مە ناڤەگێڕن، لەو ئەم نزانین کانێ زەکەرییا کەنگی و ب چ ڕەنگ و ل کیڤە مرییە؟ و ئنجیل ژی بەحسێ دووماهییا زەکەرییای بۆ مە ناکەت.

زانایێ ناڤدار (ئبن کەثیر) ریوایەتەکێ ژ (ئبن ئسحاقی) ڤەدگوهێزت کو پشتی مەلکێ ئسرائیلییان یەحیا کوشتی خودێ غەزەب لێ کر، و ئەو د عەردی دا برە خوارێ، ئینا ئسرائیلییان گۆت: دڤێت ئەم تۆلا مەلکێ خۆ بستینین، لەو وان کوشتنا زەکەرییایی کرە دلێ خۆ و ئەو هنگی ڕاوەستیان حەتا وان زەکەرییا کوشتی. و پشتی (ئبن کەثیر) ڤێ ریوایەتێ ڤەدگوهێزت، دبێژت: ئەڤ حەدیسە یا (غەریب و مونکەرە)، یەعنی: یا دورست نینە. و هەر چاوا بت یا غەریب نینە مللەتەکێ وەکی جوهییان کو ب کوشتنا پێغەمبەران هاتییە ناسین پێغەمبەرەکێ وەکی زەکەرییای ژی بکوژت، بەلێ مسۆگەرکرنا ڤێ چەندێ دەلیلەکێ دورست پێ دڤێت.

## سەرهاتییا
## عیسایێ کوڕێ مەریەمێ
## -سلاڤ لێ بن-

مەزنترین و ب بهاترین پێغەمبەر د ناڤبەرا مووسای و مەحەممەدی دا -سلاڤ ل وان بن- عیسایێ کوڕێ مەریەمێیە، ئەوێ هاتنا وی بۆ دنیایێ و دەرکەفتنا وی ژ دنیایێ تشتەکێ موعجزە و پەردەدڕ بوویە.. ڤێجا یا فەرە ئەم ل ڤێرێ ب درێژی سەرهاتییا ڤی پێغەمبەری ژی ڤەگێڕین.

**بنەمالا عمرانی:**

عمران ئێک ژ مێرچاکێن ئسرائیلییان بوو، ناڤێ وی د کتێبا ئسرائیلییان یا پیرۆز دا نەهاتییە، بەلێ قورئانێ پتر ژ جارەکێ ناڤێ وی ئینایە و ئاشکەراکرییە کو بنەمالا وی ئێک ژ وان بنەمالانە یێن خودێ هلبژارتین و پیرۆزکرین، وەکی گۆتی: ﴿ إِنَّ ٱللَّهَ ٱصۡطَفَىٰٓ ءَادَمَ وَنُوحٗا وَءَالَ إِبۡرَٰهِيمَ وَءَالَ عِمۡرَٰنَ عَلَى ٱلۡعَٰلَمِينَ ۝٣٣ ﴾ (آل عمران: ٣٣) هندی خودێیە ئادەم و نوح و بنەمالا ئیبراهیمی و بنەمالا عیمرانی هلبژارتبوون، و ئەو کربوونە چێترینێ خەلکێ زەمانێ وان.

عمران ژ بنەمالا داوودی بوو[١] و د ناڤبەرا وی و داوودی دا شازدە باب ل دویڤ گۆتنا (موحەممەدێ کوڕێ ئیسحاقی) یان بیست و چار باب ل دویڤ گۆتنا (ئبن عەساکری) هەبوون[٢].

---

(١) ئنجیل ئاشکەرا دکەت کو مەریەما دەیکا عیسایی ژ بنەمالا داوودی بوو.

(٢) وەکی ئبن کەثیر ژێ ڤەدگوهێزت (البداية والنهاية ٢ / ٥٦).

د سوورەتا (آل عمران) دا ئەوا ب ناڤێ بنەمالا وی هاتییە ب ناڤکرن خودایێ مەزن سەرهاتییەکێ ژ سەرهاتیێن مالا عمرانی بۆ مە ڤەدگوهێزت، ژێ دئێتە زانین کو ئەو مالەکا خودان باوەر و ب تەقوا بوو ئایەت دبێژن:

((ئەی پێغەمبەر؛ دا تو بەرسڤا گۆتنا وان بدەی ئەوێن باوەرییێ ب خودانییا عیسای یان کوڕینییا وی بۆ خودێ دئینن، تو بەحسێ مەریەمێ و دەیکا وێ و کوڕێ وێ عیسایی -سلاڤ لێ بن- بکە، دەمێ ژنکا عیمرانی پشتی ب حەملە کەفتی گۆتی: ئەی خودا، ئەو تشتێ د زکێ من دا من بۆ تە ب تنێ یێ نەزرکری، دا خزمەتا (بەیتولمەقدسێ) بکەت، ڤێجا تو وی ژ من قەبویل بکە، هندی تویی تە ب تنێ گوهـ ل دوعایا من هەیە، و تو ب ئنیەتا من یێ زانایی. و دەمێ ژڤانێ وێ هاتی و وێ بچویکێ خۆ دانای، وێ گۆت: خودایێ من بچویکێ من دەرکەت کچ و ئەو ب کێر خزمەتا (بەیتولمەقدسێ) نائێت و خودێ زاناترە ب تشتێ وێ دانای، و ئەو دزانت کو دێ وێ ل پاشەڕۆژێ سەنگا خۆ هەبت، و وێ گۆت: یێ نێر ئەوێ من بۆ خزمەتێ دڤیا وەکی یا مێ نینە د ڤێ چەندێ دا؛ چونکی یێ نێر بۆ خزمەتێ یێ ب هێزترە و پتر دشێت پێ ڕاببت، و من ناڤێ وێ کرە مەریەم، و من ئەو و دووندەها وێ ب تە پاراستییە ژ شەیتانێ دویرکری ژ ڕەحما تە. ئینا خودێ د بەرسڤا دوعایا وێ هات و نەزرا وێ جوان ژێ قەبویلکر، و ئەوی پەروەردەکرنا کچا وێ مەریەمێ ب خۆڤە گرت و ئەو شینکر شینکرەکا باش..)). هندەک دیرۆکڤان دبێژن: ژنا عمرانی بچویک نەدبوون لەو وێ نەزرکر ئەگەر خودێ کورەکی بدەتە وێ ئەو وی بکەتە خزمەتکارێ مزگەفتێ (هەیکەلی)، و هەر چاوا بت وێ نەزرا خۆ دا و خودێ نەزرا وێ قەبویلکر هەر چەندە ئەو کچ ژی بوو، و هنگی عەدەت نەبوو کچ خزمەتا هەیکەلی بکەن، لەو ڤێ کچێ پێتڤی ب کەسەکی هەبوو کەفالەتا وێ بکەت.

**بوونا مەریەمێ:**

ژنا عمرانی -وەکی مە گۆتی- ب حەملە کەفت، و بەری ئەو بچویکێ خۆ بدانت زەلامێ وێ عمران چوو بەر دلۆڤانییا خودێ، وەکی کو دێ بۆ مە دیار بت، و پشتی بچویک بووی و ئەو دەرکەفتی کچ دەیکێ ناڤێ وێ کرە (مەریەم)، و پشتی هنگی وێ ئەو برە مزگەفتێ دا بەلکی ئێک زەلامێن ئایینی کەفالەتا وێ بکەت. و چونکی مەریەم کچا عمرانی بوو، و عمران ئێک ژ مەزنێن دینی بوو و پێشنڤێژکەرێ هەیکەلی بوو، هەڤالێن وی ژ زەلامێن ئایینی ب هەڤڕکی چوون، هەر ئێکی دڤیا ئەو ببتە کەفیلێ مەریەمێ، و ئەڤە دو مەسەلان بۆ مە بەرچاڤ دکەت:

**یا ئێکێ:** ژ ڤێ دئێتە زانین کو بابێ مەریەمێ هنگی یێ ساخ نەبوو؛ چونکی ئەگەر ئەو یێ ساخبا، هەوجە نەدکر کەفیلەک بۆ وێ بێتە دەسنیشانکرن.

**یا دویێ:** عمران ژ مرۆڤێن ب بها بوو ل نک خەلکێ هەیکەلی لەو هەر ئێک ژ وان دڤیا ئەو ببتە کەفیلێ کچا وی.

**مەریەم ل هەیکەلی:**

گاڤا مەریەم بۆ هەیکەلی هاتییەبرن دان و ستاندن د ناڤبەرا خەلکێ هەیکەلی دا دژوار بوو، و کەسێ نەڤیا ڤێ خێرێ بۆ هەڤالێ خۆ بهێلت، دووماهییێ هەمی پێکڤە ل سەر هندێ کۆمبوون کو پشکێ بهاڤێن، و هاڤێتنا وان بۆ پشکێ -وەکی قورئان دبێژت- یا ب ڤی ڕەنگی بوو: ئەگەر خودانێن هەیکەلی ڤیابا پشکێ بهاڤێن هەر ئێک ژ وان دا قەلەمێ خۆ هاڤێتە جهەکێ دەسنیشانکری -هندەک دبێژن ئەو جهـ ڕوییبار بوو- پاشی هەچییێ قەلەمێ وی ب سەرکەفتبا پشک بۆ وی دکەفت.

دەمـێ ئـەو ل سـەر کەفالـەتا مەریـەمێ ب هـەڤڕکی چـووین وان پشـک هاڤێـت، و پشـک بـۆ زەکـەرییا پێغەمبـەری -سـلاڤ لـێ بـن- کـەفت، لـەو زەکـەرییا بـوو کـەفیلێ کچـا عمرانـی، و ل دویـڤ گۆتنـا دیرۆکڤانـا ژنکـا زەکەرییایی خویشکا (حەننایا) ژنکا عمرانی بوو، مەعنا: مەریـەم کچا دشا زەکەرییایی بوو[1]، و چونکی زەکەرییا ئەوێ ب ناڤسال ڤـە چووی مرۆڤـەکێ بـێ عـەیـال بـوو وی هەمی دلۆڤانییا خۆ دا مەریەمێ و وەکـی کـچـا خـۆ ب خودانکر.

زەکەریایی -سلاڤ لێ بن- ئەو برە نک خۆ ل (بەیتولـمەقدسێ) و پشـتی ئەو فامابووی زەکـەرییایی جهـەکێ تایبـەت بـۆ عیبـادەتی بـۆ وێ دورسـتکر و وێ عیبادەت لێ دکر..

## مەریەما خودان کەرامەت:

مەریەم هەر ژ جحێلینییا خۆ کچەکا پیرۆز و خودان کەرامەت بوو، دەمـێ خـۆ هـەمی د عیبـادەتێ خـودێ دا د بـەرە سـەری، و وێ خلمـەتکارییا مـالا خودێ ژی دکـر، لـەو خـودێ کەرامەت ل سەر دەستان پەیداکرن و رزقـێ وێ ب سـاناهی ددا.. و قورئـان ئیشـارەتێ ددەتـە ئێـک ژ وان کەرامـەتان یـێن خودێ داینێ و دبێژت: ((هەر جارەکا زەکەرییا ب سەر مەریەمێ ڤە هاتبا وێ ژۆرێ یا وێ عیبادەت لێ دکر رزقەکێ خۆش ل نک وێ ددیت، لـەو دگـۆتێ: ئـەی مـەریـەم ئـەڤ رزقـێ بـاش بـۆ تـە ژ کیڤە هاتییـە؟ وێ دگـۆت: ئـەو رزق ژ نک خودێیە، هندی خودێیە -ژ قەنجییا خۆ- هەچییێ بڤێت ژ بـەنییێن خۆ رزقەکێ بێ حسێب ددەتێ)).

و چونکی ئەو رزقێ وی ل نک مەریەمێ ددیت ل باژێڕی هەمییێ نەبوو، و هـنـدەک جـاران ل زڤـسـتـانـێ وی فێقییێ هـاڤینێ ل نـک وێ ددیـت، و

(١) هندەک دبێژن مەریەم ب خۆ دشا زەکەرییایی بوو.

ل هاڤینێ رزقێ زڤستانێ ل نک ددیت، وی زانی ئەڤە کەرامەتەکە خودێ د گەل وێ کری، و دەمێ زەکەریایی دیتی خودێ ژ رزقێ خۆ چەند قەنجی ل مەریەمێ کرینە وی قەستا خودایێ خۆ کر و گۆت: ((ئەی خودایێ من تو ژ نک خۆ کورەکێ چاک و پیرۆز بدە من، هندی تویی تە گوهـ ل وی دبت یێ دوعایێ ژ تە دکەت)).

و ئەو بوو، خودێ مزگینی ب بوونا یەحیایی دایێ..[1]

ب ڤی رەنگێ پاک و بژوین مەریەم مەزنبوو.. و ژ بلی ڤێ سەرهاتییا وێ د گەل زەکەرییایی و حەتا دەمێ بوونا عیسایی -سلاڤ لێ بن- قورئانێ چو سەرهاتییێن ژییێ مەریەمێ بۆ مە نەڤەگوهاستینە[2].

## بوونا عەبدێ خودێ عیسایێ مەسیح:

ژ بەر کو سەرهاتییا بوونا عیسایی -سلاڤ لێ بن- یا عەدەتی نەبوو، قورئانا پیرۆز د پتر ژ جهەکی دا ئەو ب بەرفرەهی بوو مە ڤەگێرایە، ژ وان جهان سەرێ سوورەتا (مريم) کو تێدا هاتییە:

((تو -ئەی موحەممەد- د قورئانێ دا بەحسێ مەریەمێ بکە دەمێ وێ خۆ ژ مرۆڤێن خۆ ڤەدەرکری، و وێ جهەک ل لایێ رۆژهەلاتا وان بۆ خۆ دانای. ڤێجا وێ د ناڤبەرا خۆ و وان دا پەردەیەک دانا کو وێ ژ وان و ژ خەلکی ستارە بکەت، ئینا مە ملیاکەتێ خۆ جبریل هنارتە نک وێ، و ئەو ل سەر رەنگێ مرۆڤەکێ دروست ب نک وێ ڤە هات.

مەریەمێ گۆتە وی: هندی ئەزم ئەز خۆ ب خودایێ پردلۆڤان ژ تە دپارێزم کو تو خرابییەکێ بگەهینییە من ئەگەر تو ژ وان بی یێن تەقوایا خودێ دکەن. ملیاکەتی گۆتە وێ: هەما ئەز هنارتییێ خودایێ تە مە وی ئەز یێ هنارتیمە

(١) وەکی د سەرهاتییا زەکەرییایی دا مە ڤەگێرای.

(٢) ئنجیل دبێژت دەمێ عیسا بووی مەریەم خواستییا یووسفێ کورێ یەعقووبێ نەجار بوو.

نک تـه؛ دا کـورەکێ پـاقژ ژ گونـەهان بدەمـە تـە. مەریـەمێ گۆتـە ملیاکـەتی: چاوا دێ من کورەک هەبت، و چو مرۆڤان دەست نەکرییە من، و ئـەز ژنکـەکا دەهمەنپیس نەبوویمە؟

ملیاکـەتی گۆتـە وێ: مەسـەلە وەسـایە وەکـی تـە گـۆتی کـو چـو مـرۆڤ نێزیکی تە نەبووینـە، و تـو ژنکـەکا خراب نـەبووی، بـەلێ خـودایێ تـە گـۆت: مەسەلە ل بەر من یا ب ساناهییە؛ و دا ئەو کـورێ بـۆ مـرۆڤـان ببتـە نیشـان ل سـەر شیـانـا خـودێ، و دا ببـتـە دلۆڤانییـەک ژ مـە بـۆ وی و دەیکـا وی و هـەمـی مـرۆڤـان، و بـوونا عیسایی ب ڤی ڕەنگی قـەدەرەکا نڤیسـی بـوو د لـەوحێ پاراستی دا بەری هنگی، ڤێجا دڤێت ببا.

ڤێجا مەریەم ب وی کورێ گرانبـوو پشـتی جبریلی پفکرییـە بـەریکا وێ، ئینـا وێ خـۆ ب وی ڤـە ژ خـەلکی ڤـەدەرکرە جهـەکێ دویـر ژ مرۆڤـان. و بچویکبوونێ بـەرێ وێ دا بـەر قـورمێ دارقەسـپەکێ، وێ گـۆت: خـوزی بـەری ڤێ ڕۆژێ ئەز مربام، و ئەز ببامە تشتەکێ خەلکی نەنیاسی، و ژ بیرکری.

ئینا جبریلی -یان عیسایی- گازی وێ کر: کو ب خەم نەکەڤە، ب ڕاسـتی خودایێ تـە جۆیـەکا ئـاڤێ د بـن تەڤـە دایـە. و تـو قـورمێ دارقەسـپێ بهژینـە ڕتابێن تەڕ دێ ب سەر تە دا کەڤن. ڤێجـا تـو ژ وان ڕتابـان بخـۆ، و ژ ئـاڤێ ڤەخۆ، و دلێ خۆ ب وی زارۆکی خۆش بکە، و ئەگەر تە مرۆڤەک دیـت و وی پسیارا ڤێ مەسەلێ ژ تە کر تو بێژە: هندی ئەزم من ل سەر خۆ واجب کرییـە کو خۆ بێ دەنگ بکەم، ڤێجا ئەڤرۆ ئەز د گەل چو مرۆڤان نائاخڤم.

ڤێجا مەریەم ژ وی جهێ دویر هات و بچویکێ وێ ل سەر دەسـتان بـوو، دەمێ وان ئـەو وەسـا دیتـی وان گـۆتێ: ئـەی مەریـەم ب ڕاسـتی تـە تشـتەکێ مەزن و کرێت پێ کری. ئەی خویشکا زەلامێ چاک هاروونی بابێ تە زەلامێ خرابییێ نەبوو، و دەیکا تە ژی ژنکەکا پویچ و خراب نەبوو..

هنگی مەریەمێ ئیشارەت دا بچویکێ خۆ عیسایی دا ئەو پسیارێ ژ وی بکەن و د گەل باخڤن، ئینا وان ب خۆنەڕازیکرن ڤە گۆت: چاوا ئەم د گەل وی باخڤین یێ کو هێشتا بچویکەکێ ساڤا د ناڤ پێچکێ دا؟

عیسایی ئەوێ هێشتا د ناڤ پێچکێ دا گۆت: هندی ئەزم ئەز بەنییێ خودێمە، وی ئەمر یێ دای کیتابێ بدەتە من، کو ئنجیلە، و وی ئەز یێ کریمە پێغەمبەر. و وی ئەز یێ کریمە خودان خێر و مفایەکێ مەزن ل هەر جهەکێ ئەز لێ بم، و وی شیرەت ب کرنا نڤێژێ و دانا زەکاتێ ل من کرییە هندی ئەز یێ زێندی بم. و وی ئەز بۆ دەیکا من یێ باش کریم، و ئەز نەکریمە مرۆڤەکێ خۆمەزنکەر و خراب، یێ نەگوهدار بۆ خودێ. و سلاڤ و تەناهی ژ خودێ ل من بن ڕۆژا ئەز بوویم، و ڕۆژا ئەز دمرم، و ڕۆژا ئەز زێندی دبمەڤە ل قیامەتێ)).

## چەند ڕاوەستیان د گەل ڤێ سەرهاتییێ:

ڕاوەستانا ئێکێ:

د گەلەک ئایەتان دا دەمێ خودایێ مەزن بەحسێ ئافراندنا عیسایی دکەت، پەیڤا (روحنا) ب کار دئینت، وەکی گۆتی: ﴿ فَٱتَّخَذَتۡ مِن دُونِهِمۡ حِجَابٗا فَأَرۡسَلۡنَآ إِلَيۡهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرٗا سَوِيّٗا ١٧ ﴾ (مريم: ١٧).

یان: ﴿ وَٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلۡنَٰهَا وَٱبۡنَهَآ ءَايَةٗ لِّلۡعَٰلَمِينَ ٩١ ﴾ (الأنبياء: ٩١).

یان: ﴿ وَمَرۡيَمَ ٱبۡنَتَ عِمۡرَٰنَ ٱلَّتِيٓ أَحۡصَنَتۡ فَرۡجَهَا فَنَفَخۡنَا فِيهِ مِن رُّوحِنَا وَصَدَّقَتۡ بِكَلِمَٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهِۦ وَكَانَتۡ مِنَ ٱلۡقَٰنِتِينَ ١٢ ﴾ (التحريم: ١٢).

مەبەست ب پەیڤا (رووح) د ڤان ئایەتان دا جبریلە -سلاڤ لێ بن-؛ چونکی ئەو ئەو ملیاکەت بوو یێ خودێ هنارتی دا پف کەتە بەریکا مەریەمێ، و ئەڤ رووحە رووحەکا (مەخلووقە)، نە کو صیفەتەکە ژ صیفاتێن

خودێ؛ چونکی نه ژ تشتێن بەرعاقله (صیفەت) ژ (مەوصووفی) ڤەببت، و خۆسەری خۆ بێت و بچت.

ڕاوەستانا دویێ:

هندەک جاران ژی (کلمة الله) یان (کلمة من الله) بۆ وی دئێته دانان، وەکی: ﴿ فَنَادَتْهُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٌ يُصَلِّي فِي ٱلْمِحْرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ مُصَدِّقًۢا بِكَلِمَةٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدًا وَحَصُورًا وَنَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٣٩﴾ ﴾ (آل عمران: ٣٩)، و مەعنا ڤێ ئەوە هندی عیسایە -سلاڤ لێ بن- ب پەیڤا خودێ: (کن) یەعنی: ببە، بووبوو، نە کو ب گەهشتنا نێر و مێیەکێ وەکی مرۆڤێن دی هەمییان، و مەتەلا وی د ڤێ چەندێ دا وەکی مەتەلا ئادەمی بوو، لەو ئایەتەکا قورئانێ دبێژت: ﴿ إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ﴿٥٩﴾ ﴾ (آل عمران: ٥٩) یەعنی: هندی ئافراندنا عیسایە بێ باب ل نک خودێ وەکی مەتەلا ئافراندنا ئادەمییە بێ باب و دای؛ چونکی وی ئەو ژ ئاخا عەردی ئافراند، پاشی گۆتێ: (ببە مرۆڤ) ئینا ئەو بوو مرۆڤ.

ڕاوەستانا سێیێ:

دەمێ عیسا بێ باب بووی، خەلکێ وی جهی د نەسەبا وی دا ب خیلاف چوون، جوهییێن لەعنەتی بێبەختی ب دویڤ دەیکا وی یا پاقژ ڤەنان و ئەو ب کرنا خرابییێ تاوانبارکر، وەکی د ئایەتەکا پیرۆز دا هاتی: ﴿ وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَٰنًا عَظِيمًا ﴿١٥٦﴾ ﴾ (النساء: ١٥٦)، و ئەو سەرداچوویییێن خۆ ب دویکەفتییێن عیسایی دزانن بەرانبەری ڤێ بێبەختییێ زێدە ب لایێ بەرانبەر دا چوون و نەسەبەکا خودایی بۆ عیسایی دەسنیشان کر، و د ئەنجام دا هەردو لا سەرداچوون و کافربوون! و ئەم دبێژینە جوهییان: ئەگەر ل بەر هەوە یا ب زەحمەت بت هوین باوەرییێ ب بوونا عیسایی بێ

باب بینن، پا چاوا هوین باوەرییێ ب بوونا ئادەمی بێ دای و باب دئینن، ئەرێ ما کیژ هەر دویان ب زەحمەتترە؟ و ئەم دبێژینە فەلان: ئەگەر بوونا عیسایی بێ باب وی بۆ خودێ بکەت کور، پا دڤێت ئادەمێ بێ باب و دای بۆ خودێ ببتە چ؟

ڕاوەستانا چارێ:

دەمێ جبریلی مزگینییا بوونا عیسایی دایە مەریەمێ ئەو ژ ڤێ چەندێ حێبەتی بوو، و پسیارکر: چاوا دێ مـن کورەک هەبت و ئەز کچم و کەسێ دەست نەکرییە من؟ جبریلی د بەرسڤێ دا گۆت: ﴿ قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴾ (مريم: ٢١) مەسەلە وەسایە وەکی تە گۆتی کو چو مرۆڤ نێزیکی تە نەبووینە، و تو ژنەکا خراب نەبووی، بەلێ خودایێ تە گۆت: مەسەلە ل بەر من یا ب ساناهییە؛ و دا ئەو کور بۆ مرۆڤان ببتە نیشان ل سەر شیانا خودێ، و دا ببتە دلۆڤانییەک ژ مە بۆ وی و دەیکا وی و هەمی مرۆڤان، و بوونا وی ب ڤی ڕەنگی قەدەرەکا نڤیسی بوو د لەوحێ پاراستی دا بەری هنگی، ڤێجا دڤێت ببا، و ژ ڤێ ئایەتێ پشکەکا حیکمەتێ ژ بوونا عیسایی ب ڤی ڕەنگی بۆ مە ئاشکەرا دبت، خودێ دبێژت: مە ئەو ب ڤی ڕەنگی دا؛ دا ئەو بۆ خەلکی ببتە نیشانەک ل سەر مەزنییا مە..

ل وی دەمێ عیسا تێدا هاتییە سەر دنیایێ نێزیک بوو دیتنا مللەتێ وی یێ ئسرائیلی هند ببتە دیتنەکا ماددی حەتا باوەرییا وان ب رووحێ و مەسەلێن رووحی نەمینت، وان هزر دکر مرۆڤ ب تنێ لەشە، و تەوراتا وان یا (موحەررەف) حەتا ئەڤرۆ ژی هێشتا یا دبێژت: (لا تأكلوا دم جسد ما، لأن نفس كل جسد هى دمه)[1]، یەعنی: نەفسا هەر لەشەکی هەما خوینا

(١) سفر اللاويين (١٤/١٧).

وییه.. هەر وەکی وان دڤیا باوەرییێ ب (نەفسێ) ژی نەئینن، لەو خودێ ڤیا ڤێ سەرهاتییا پەردەدرِ نیشا وان بدەت دا ئەو بزانن ژین نە بەس ئەو تشتن یێن ئەو ب چاڤان دبینن.

راوەستانا پێنجێ:

قورئان بۆ مە ئاشکەرا ناکەت کانێ مەریەمێ بچویکێ خۆ -وەکی یێ هەر ژنەکا دی- نەهـ هەیڤان هلگرتبوو، یان ژی کێمتر، بەلێ یا بەر عاقل ئەوە کو حەملێ وێ یێ طەبیعی بت، و ئەگەر تشتەکێ نە عەدەتی د ڤێ چەندێ دا هەبایە بەلکی قورئانێ بەحس ژێ کربا.

## پشتی بوونا عیسای:

ژ ئایەتێن سوورەتا (مریم) یێن بەری نوکە د گەل مە بۆرین، ئاشکەرا دبت کو بوونا عیسایی -سلاڤ لێ بن- ل جهەکێ ڤەدەر ژ مرۆڤان بوو، ل بن دارقەسپەکێ.. ل باژێرێ (بەیتلەحمێ)[(١)].

پشتی مەریەم زڤرییە ناڤ مرۆڤان و پێچکا وێ د دەستان دا، خەلکێ باژێری پێ داجرِیان و دان و ستاند د گەل کرن ل دۆر مەسەلا بوونا ڤی بچویکی، و هنگی خودێ موعجزەیەک ل سەر دەستێ پێغەمبەرێ خۆ عیسایی پەیداکر دا بۆ دەیکا وی یا دەهمەنپاقژ ببتە کەرامەت و پاقژییا وێ پێ ئاشکەرا ببت، گاڤا وان پسیار ژ مەریەمێ کری: ئەڤە چیە وێ کری؟ وێ -ب ئەمرێ خودێ- ئیشارەت دا کورِکی، یەعنی: پسیارا وی بکەن! ئەو ژ ڤێ

---

(١) قورئانێ دیار نەکرییە کانێ بوونا عیسایی ل کیژ باژێری بوو، بەلێ د حەدیسەکێ دا یا نەسائی ژ ئەنەسی ڤەدگوهێزت، و بەیهەقی ژ شەددادێ کورِی ئەوسی، هاتییە کو بوونا عیسای ل بەیتلەحمێ بوو، و ئنجیل ژی ڤێ چەندێ ڤەدگێرِت.. و ل وی جهێ فەلان هزر دکر عیسا یێ لێ بووی وان -ل سەر دەمێ رۆمانییان- کەنیسەکا مەزن لێ ئاڤاکرییە ب ناڤێ (کنیسە المهد) دئێتە ناسین.

چەندێ عەجێبگرتی مان: چاوا د گەل بچویکەکێ دپێچکێ دا باخڤین؟ بەلێ ئەو چێبوو یان وان هزر بۆ نەدکر ئەو بچویکێ هێژ عەمرێ وی نەبوویە ڕۆژەکا تمام ب ئەزمان کەفت: ﴿ قَالَ إِنِّي عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِيَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِي نَبِيًّا ۝٣٠ وَجَعَلَنِي مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِي بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ۝٣١ وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِي وَلَمْ يَجْعَلْنِي جَبَّارًا شَقِيًّا ۝٣٢ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ۝٣٣ ﴾ (مریم: ٣٠-٣٣).

و چونکی خودێ دزانی گەلەک کەس دێ هەبن د مرۆڤینی و عەبدینییا ڤی بچویکی دا کەڤنە گومانێ، و دێ وی بۆ خودێ کەنە شریک و کوڕ ئێکەمین ئاخفتن خودێ ل سەر ئەزمانێ وی گێڕای ئەڤە بوو وی گۆت: ئەز عەبدێ خودێمە، ئەو کیتابەکێ بۆ من دێ هنێرت و دێ من کەتە پێغەمبەر، و هەر جهەکێ ئەز لێ بم ئەو دێ من پیرۆز کەت..

ئەڤ موعجزەیا هە یا خودێ دایە عەبدێ خۆ ئنجیلا نوکە بەحس ژێ ناکەت! بەلکی وەسا ددەتە ئاشکراکرن کو دەمێ نیشانێن حەملێ ل سەر مەریەمێ ئاشکەرا بووین، دەزگرێ وێ یووسفی ملیاکەتەک د خەونا خۆ دا دیت گۆتێ: بویکا خۆ ڤەگوهێزە مالا خۆ و ئەو بچویکێ د زکێ وێ دا ژ (روح القدس)یە، و ئەو دێ بتە رزگارکەرێ مللەتێ خۆ ژ گونەهێ.. و گاڤا یووسف ژ خەو ڕابووی فەرمانا ملیاکەتی ب جهئینا و مەریەم ڤەگوهاست، بەلێ خۆ نێزیک نەکر حەتا وێ بچویکێ خۆ دانای[١]، و ژ بەر ڤێ چەندێ خەلکی هزرکر عیسا کوڕێ یووسفییە، نەبەس هندە بەلکی خۆ نڤیسەرێن ئنجیلێ ژی دەمێ سنسلا عیسایی دەسنیشان دکەن دبێژن: ئەو وەکی ناڤدار کوڕێ یووسفییە..![٢]

(١) بڕێنە: انجیل متی ١٨/١-٢٥.
(٢) بۆ نموونە بڕێنە: انجیل لوقا ٢٣/٣-٣٧.

یەعنی: بوونا عیسای -ل دویڤ هزرا نڤیسەرێن ئنجیلێ- ل بەر خەلکێ بەیتلەحمێ تشتەکێ غەریب نەبوو؛ چونکی وان هزر دکر ئەو کوڕێ مەریەمێیە ژ یووسفی، بەلێ چو ڕاستی بۆ ڤێ چەندێ نینە؛ چونکی ئەو دژی وێیە یا کو د قورئانێ دا هاتی.

## عیسا بەری پێغەمبەرینییێ:

د قورئانێ و حەدیسێن دورست دا نەهاتییە کانێ عیسایی -سلاڤ لێ بن- چاوا زارۆکینی و جحێلینییا خۆ بربوو سەری، و خۆ ئنجیل ژی ڤێ چەندێ ب بەرفرەهی بۆ مە ناڤەگێڕت، لەو مرۆڤ نەشێت سەرهاتییێن ڤی دەمی ژ ژییێ وی ب بەرفرەهی بزانت، ئنجیلا مەتتای[1] دبێژت: دەمێ عیسا بووی هندەک ستێرناس و زانایێن مەجووسییان ب ڕێکا ستێرناسییێ زانی تشتەکێ مەزن یێ چێبووی، لەو ل دویڤ هاتن حەتا ب سەر بوونا وی هلبووین، پشتی وان ئەو دیتی هندەک دیاری پێشکێشی وی کرن، و وان ئاشکەراکر کو ئەڤ بچویکە دێ بتە مەلکێ جوهییان، مەلکێ جوهییان یێ وی دەمی، کو هیرۆدس بوو و ب ناڤێ ڕۆمانییان حوکم دکر، ب ڤێ چەندێ نەخۆش بوو و بەرگەڕیان کر عیسایی بکوژت لەو مەریەم و زەلامێ وێ یووسف نەچاربوون ژ شامێ بڕەڤن و قەستا مصرێ بکەن.. و حەتا هیرۆدسێ مەلک مری -ل سالا چارێ زایینی- ژ نوی یووسف و مالا خۆ زڤڕینە بازێڕێ ناصرە و لێ ئاکنجیبوون.

ل ناصرە مەریەمێ کوڕێ خۆ دانا بەر خواندنێ، و هەر ژ بچویکاتی نیشانێن زیرەکییێ ل نک وی پەیدابوون، و ل شوینا ئەو ژ سەیدایێن خۆ فێری زانینێ ببت، سەیدایێن وی ژ وی فێربوون..

---

(١) د ئیصحاحا دویێ دا.

و ئنجيل ئاشكەرا دكەت كو يۆحەننايێ مەعمەدان -يەحيا پێغەمبەر- ئەو د ڕويبارێ ئوردنێ دا (تەعميد) كربوو[١].

## ئسرائيلى بەرى پێغەمبەرينييا عيساى:

بەرى هنارتنا عيسايى -سلاڤ لێ بن- و ل سەر دەمێ هنارتنا وى ژى، مللەتێ ئسرائيلى زێدە د سەردا چووبوو، ئەو تەوراتا خودێ بۆ مووسايى هنارتى و فەرمان ل ئسرائيلييان كرى كو كارى پێ بكەن ب دەستێن وان ب خۆ هاتبوو تەحريفكرن، و وان حوكمێ وێ ب پشت گوهـ ڤە لێدابوو، دەم بۆ دەمى خودێ پێغەمبەر بۆ وان دهنارتن دا بەرێ وان بدەنە ڕێكا خودێ، بەلێ پتر جاران وان گوهدارييا پێغەمبەرێن خۆ نەدكر، و گەلەك جاران مەسەلە دگەهشتە هندێ وان پێغەمبەر دكوشتن ژى، و پشتى حوكمدارى نەمايە د دەستێ وان دا و ئەو كەفتينە ژێر حوكمڕانييا هندەك مللەتێن دى يێن صەنەمپەرێس ئێكجار دەرگەهێ خرابييێ بۆ وان هاتە ل تاقكرن، و بێ ئەخلاقى ب ڕەنگەكێ بەرفرەهـ د ناڤ وان دا بەلاڤبوو، نە بەس هندە بەلكى دەمەك ب سەر وان دا هات وان ژى وەكى مللەتێن حوكم ل وان دكر دەست دا عيبادەتێ صەنەمان، و وەربادان ئێخستە دينێ خودێ دا وەكى دلێن وان لێ بێت، و دينێ خودێ يێ ئێك، پارچە پارچە كر و هەر دەستەكەكێ خۆ دا لايەكى و دەستەكا دى سەرداچووى هژمارت، و ل وى دەمێ عيسا -سلاڤ لێ بن- هاتييە هنارتن هندى ئسرائيلى ب ناڤ (ماددييەتێ) ڤە چووبوون نێزيك بوو ئەو باوەرييێ ب روحێ نەئينن، و ڤێ چەندێ بەرێ وان دا

---

(١) تەعميد يان ژێرئاڤكرن، نيشانەك بوو ل سەر تۆبەكرنێ و هاتنا د دينێ جوهييان دا، و ئەوێ مرۆڤى ژێرئاڤ دكەت دڤێت كاهن بت، و نێزيكى ڤى عەدەتييە دەمێ ئيسلامێ ل سەر وى مرۆڤێ ژ نوى دئێتە د ئيسلامێ دا واجبكرى كو سەرێ خۆ بشۆت.. د گەل هژمارەكا جوداهييێن ئاشكەرا كو د ناڤبەرا ڤان هەردو شريعەتان دا هەنە.

نەباوەری ئینانا ب ڕۆژا قیامەتێ، و مرۆڤ ب کورتی دشێت بێژت: فەسادا ئسرائیلییان یا عەقائدی بەرێ وان دابوو فەسادا ئەخلاقی، لەو وان پێتڤی ب کەسەکی هەبوو دەستێ وان بگرت و وان ژ ڤێ کەفتنا مەزن ڕاکەتەڤە..

ل دویڤ گۆتنا ئنجیلێ ل سەر دەمێ هنارتنا عیسایی -سلاڤ لێ بن- ئسرائیلییان چاڤەرێیی سێ کەسان دکر، ئنجیل ئاشکەرا دکەت[1] کو دەمێ یووحەننا هاتی -یەحیا سلاڤ لێ بن- جوهییان هندەک زانایێن خۆ هنارتنە نک وی دا بزانن کانێ ئەو کیییە، وان پسیار ژێ کر و گۆتێ: تو کیییی؟ وی گۆت: ئەز نە مەسیحم، وان گۆتێ: پا تو کیییی؟ تو ئیلیییایی؟ وی گۆت: ئەز نە ئەوم، وان گۆتێ: پا تو ئەو پێغەمبەری؟ وی گۆت: نە..

ژ ڤێ دئێتە زانین کو جوهی -یێن خودان باوەر- هنگی ل هیڤییا سێ کەسان بوون: مەسیحەکی، و ئیلیییای، و پێغەمبەرەکی، و ئەڤە ئەو بوون یێن کتێبێن وان یێن بەرێ مزگینی ب هاتنا وان دای.. ژ لایەکێ دی ڤە ئنجیلەکا دی ئاشکەرا دکەت کو یووحەننا -یەحیا- ئیلیییا بوو ئەوێ جوهی ل هیڤییێ، بێی ئەو پێ بحەسییێن![2]

مەعنا: ئیلیییا -یەحیا- بەرێ هات، پاشی د دویڤ وی دا یان د گەل وی مەسیح ژی هات، و پێغەمبەر ما.. پشتی وان ب شەشسەد سالان ژ نوی ئەو هات، و حەتا هنگی جوهی ل هیڤییا هاتنا وی بوون، و گاڤا ئەو هاتی و جوهییان زانی سەدا سەد ئەڤە ئەوە وان باوەری پێ نەئینا، ئیلیییا وان کوشت، و بەرگەڕیانا کوشتنا مەسیحی ژی کر، و پشتی هنگی پتر ژ جارەکێ

---

(١) برێنە: ئنجیلا یووحەننا ١/١٩-٢٧.

(٢) ئنجیلا مەتتا ١١/١٣-١٤ و ١٧/١٠-١٣، و ئەڤە هەڤدژییە د ناڤبەرا ئنجیلا مەتتایی و یا یووحەننایی دا، ئێک دبێژت: یووحەننا نە ئیلیییایە، و ئێک دبێژت: بەلێ ئەوە.

وان بەرگەڕیانا کوشتنا پێغەمبەری ژی -کو موحەممەد بوو- کر[1]، بەلێ مرادا وان حاسل نەبوو.

## پێغەمبەرینییا عیسایی:

عیسایێ مەسیح -سلاڤ لێ بن- وەکی مە گۆتی ئێک ژ وان پێغەمبەران بوو یێن ئسرائیلییان چاڤەڕێیی هاتنا وی دکر، و د کتێبێن خۆ دا مزگینی ب هاتنا وی ددا، بەلێ دەمێ ئەو ب حەقییێ بۆ وان هاتی و وان زانی سەدا سەد ئەو مەسیحە یێ ئەو ل هیڤییێ، وان کوفر پێ کر و بێبەختی ب دویڤ وی و دەیکا وی یا پاقژ ڤەنان.

عیسا -سلاڤ لێ بن- دئێتە هژمارتن ئێک ژ مەزنە پێغەمبەرێن ئسرائیلییان، و ئەو ئێک ژ وان پێنج پێغەمبەرانە یێن کو ب ناسناڤێ (أولوا العزم) دئێنە ناسین، خودێ ئەو بۆ مللەتێ ئسرائیلییان هنارت دا ئەو بەرێ وان بدەتە دینێ مووسایی یێ دورست و شریعەتێ تەوراتێ..

ل دویڤ گۆتنا ئنجیلێ دەمێ عیسایی دەست ب بەلاڤکرنا گازییا خۆ کری ژییێ وی نێزیکی سیه سالییێ بوو، و کانێ چاوا خودێ موعجزەیێن پەردەدڕ دابوونە پێغەمبەرێن خۆ یێن بەری عیسایی و یێن پشتی عیسایی ژی؛ دا کافرێن مللەتێ وان باوەرییێ پێ بینن، وەسا خودێ هندەک موعجزەیێن مەزن و نەعەدەتی دانە پێغەمبەرێ خۆ عیسایی ژی، بۆ هندێ دا ئەو باوەرییێ پێ بینن، و قورئانا پیرۆز هژمارەکا وان موعجزەیان بۆ مە ڤەدگێڕیت یێن کو خودێ داینە عیسای قورئان ل سەر ئەزمانێ عیسایی دبێژت: ﴿أَنِّي قَدْ جِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ أَنِّيٓ أَخْلُقُ لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ

(١) پشتی دەلیڤەیەکا دی ئەگەر خودێ حەز بکەت دێ ب دەلیل ئاشکەرا کەین کو پێغەمبەرێ ئیسلامێ -سلاڤ لێ بن- ئەو بوو یێ جوهی و فەلان بەحسێ وی د کیتابا خۆ دا کری و مزگینی ب هاتنا وی دای.

فَأَنفُخُ فِيهِ فَيَكُونُ طَيۡرَۢا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُبۡرِئُ ٱلۡأَكۡمَهَ وَٱلۡأَبۡرَصَ وَأُحۡيِ ٱلۡمَوۡتَىٰ بِإِذۡنِ ٱللَّهِۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأۡكُلُونَ وَمَا تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَةٗ لَّكُمۡ إِن كُنتُم مُّؤۡمِنِينَ ﴿٤٩﴾ (آل عمران: ٤٩)، ژ ڤێ ئایەتێ بۆ مە ئاشكەرا دبت كو ئەو موعجزەیێن خودێ داینە عیسای ئەڤە بوون:

١- وی پەیكەرێ تەیرەكی ژ تەقنێ چێ دكر، و پف دكرێ ب ئانەهییا خودێ ئەو دبوو تەیرەكێ دورست.

٢- ئەوێ د زكماک دا ببا كۆرە وی چاڤێن وی چێ دكرن.

٣- مرۆڤێ گورِی ژی وی ساخ دكر.

٤- یا ژ هەمییێ مەزنتر وی ب ئانەهییا خودێ مرۆڤێ مری ژی زێندی دكر.

٥- و وی بەحسێ وی تشتی دكر یێ وان ل مالێن خۆ دخوار و بۆ خۆ هل دگرت ژ خوارن و ئەرزاقی.

٦- و موعجزەیا دی ئەو بوو یا هەڤالێن وی ژێ خواستی دەمێ گۆتییێ: بلا خودێ سفرەكا خوارنێ بۆ مە ژ عەسمانی بینتە خوارێ؛ دا ئەم ژێ بخۆین، و پێ پشتراست ببین، و بزانین كو تو ژ راستگۆیانی.. و ئەو بۆ خودێ داخوازا وان ب جهئینا.

## عیسا و هاتنە خوارا ئنجیلێ:

عیسا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- ئێک ژ وان پغەمبەرانە یێن خودێ كیتابەک ژ كیتابێن خۆ بۆ هنارتی، و قورئان د پتر ژ جهەكی دا ئاشكەرا دكەت كو (ئنجیل)[1] ئەو كیتاب بوو یا خودێ بۆ عەبدێ خۆ و پێغەمبەرێ

(١) زانا دبێژن: پەیڤا ئنجیل (cospels) پەیڤەكا یوونانییە ب رامانا: مزگینی دئێت، و ل دەلیڤەیەكا دی -ئەگەر خودێ حەز كەت- دێ ب درێژی ل سەر ئنجیلا عیسای و ئنجیلێن فەلان ئاخڤین.

خۆ عیسایی هنارتی، ژ وان ئایەتان: ﴿وَقَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ فِيهِ هُدًى وَنُورٌ وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٦﴾﴾ (المائدة: ٤٦) یەعنی: ب دویڤ پێغەمبەرێن ئسرائیلییان دا مە عیسایێ کورێ مەریەمێ هنارت، وی باوەری ب وێ هەبوو یا د تەوراتێ دا هەی، و کار ب وی تشتێ تێدا هاتی دکر ئەگەر ئەو نەبا یێ کیتابا وی ئەو نەسخەکری، و مە ئنجیل بۆ وی ئینا خوارێ هیدایەت بۆ رێکا حەق، و ئاشکەراکرن بۆ وی تشتێ خەلکی نەزانی ژ حوکمێ خودێ، و شاهد ل سەر راستگۆییا تەوراتێ و وان حوکمێن تێدا هەین، و مە ئەو کربوو ئاشکەراکرن بۆ وان یێن ژ خودێ ددترسن و پاشڤەبرن بۆ وان ژ کرنا گونەهان.

﴿ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ٱبْنِ مَرْيَمَ وَءَاتَيْنَٰهُ ٱلْإِنجِيلَ ۖ وَجَعَلْنَا فِى قُلُوبِ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً ۚ وَرَهْبَانِيَّةً ٱبْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَٰهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ رِضْوَٰنِ ٱللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ فَـَٔاتَيْنَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَٰسِقُونَ ﴿٢٧﴾﴾ (الحدید: ٢٧) یەعنی: پاشی ل سەر شۆپا نووحی و ئیبراهیمی مە ئەو پێغەمبەر هنارتن یێن مە دەلیلێن ئاشکەرا داینە د گەل، و مە عیسایێ کورێ مەریەمێ ب دویڤ وان دا هنارت، و مە ئنجیل دایێ، و مە نەرمی و دلۆڤانی کرە د دلێن وان دا یێن دویکەفتنا وی ل سەر دینێ وی کری، ڤێجا ئەو د ناڤبەرا خۆ دا ب ڤیان بوون، و وان ژ نک خۆ رەبەنییەک ئینا بوو دەرێ مە ئەو ل سەر وان فەر نەکربوو، بەلکی وان ژ نک خۆ پێگیری ب وێ چەندێ دکر، مەخسەدا وان پێ رازیبوونا خودێ بوو، ڤێجا ئەو ب دورستی پێ رانەبوون؛ چونکی وان گوهۆڕین تێدا کر و ل دویڤ دینێ خودێ نەچوون، ڤێجا ئەوێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێ وی ئینای ژ وان مە -ل دویڤ باوەرییا وان- خێرا وان دایێ، و پتربیا وان ژ ئەمرێ خودێ

ددەرکەفتینــە و بــاوەرییێ ب پێغەمبــەرێ وی موحەممــەدی-ســلاڤ لــێ بــن- نائینن، و ئەڤە جزایێ دەرێخستنا بیدعێیە د دینی دا.

## بناخەیێن گازییا عیسایی:

گازییا عیسایی -سلاڤ لێ بن- یا جودا نەبوو ژ وێ گازییا پێغەمبەرێن بەری وی پێ هاتین، و قورئانا پیرۆز د پتر ژ ئایەتەکێ دا طەبیعەتێ گازییا وی بۆ مە بەرچاڤ دکەت دا نەوەییا گۆتنا وان کەسان بۆ مە ئاشکەرا ببت ئــەوێــن خــۆ ب دویکەفتی بــۆ عیسایی دزانــن و ژ نــک خۆ ئاخفتنێن درەو ب دویڤ وی ڤەدنن:

١- ل سەری قورئان بۆ مە ئاشکەرا دکەت کو گازییا عیسایی -سلاڤ لێ بن- یا تایبەت بوو بۆ مللەتێ ئسرائیلی، قورئان دبێژت: ﴿وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدۡ جِئۡتُكُم بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكُمۡ﴾ (آل عمران: ٤٩). و پێغەمبەر ژی -سلاڤ لێ بن- د حەدیسەکا خۆ دا ئاشکەرا دکەت کو هەر پێغەمبەرەکێ بەری وی هات بت بۆ مللەتێ خۆ ب تنێ هاتییە و ئەو بۆ خەلکی هەمییێ هاتییە[1]، مەعنا گازییا عیسایی -سلاڤ لێ بن- یا تایبەت بوو ب ئسرائیلییان ڤە[2].

٢- قورئان ل گەلەک جهان ئاشکەرا دکەت کو (تەوحیدا خودێ) د خودایینی و پەرستنێ دا بناخەیێ سەرەکی یێ گازییا عیسایی بوو، و ژ وان ئایەتێن ڤێ چەندێ بەرچاڤ دکەن، ئەڤ ئایەتەنە: ﴿وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلۡبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدۡ جِئۡتُكُم بِٱلۡحِكۡمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعۡضَ ٱلَّذِي تَخۡتَلِفُونَ فِيهِۖ فَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ۝٦٣ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمۡ فَٱعۡبُدُوهُۚ هَٰذَا صِرَٰطٞ مُّسۡتَقِيمٞ ۝٦٤﴾ (الزخرف: ٦٣-٦٤)

---

(١) وەکی موسلم و ترمذی ژێ ڤەدگوهێزن.

(٢) ئنجیل ب خۆ ژی ل سەر ئەزمانێ عیسایی ڤەدگوهێزت کو ئەو بۆ بزنێن ئسرائیلییان یێن بەرزە یێ هاتییە هنارتن، برێنە: ئنجیلا مەتتای ٢٤/١٠.

یەعنی: دەمێ عیسا ب نیشانێن ئاشکەرا بۆ ئسرائیلییان هاتی، وی گۆت: ب ڕاستی ئەز ب پێغەمبەرینییێ بۆ هەوە هاتیمە، و دا ئەز هندەکێ ژ وێ یا هوین تێدا ژێکجودا دبن ژ کارێ دینی بۆ هەوە ئاشکەرا بکەم، ڤێجا تەقوایا خودێ بکەن و پێگیرییێ ب فەرمانێن وی بکەن، و گوهدارییا من ژی بکەن د وی تشتی دا یێ ئەز فەرمانێ پێ ل هەوە دکەم. هندی ئەللاهە ئەوە خودایێ من و خودایێ هەوە هەمییان ڤێجا هوین پەرستنا وی ب تنێ بکەن، و چو شریکان بۆ وی چێ نەکەن، ئەڤا هە یا من فەرمان پێ ل هەوە کری ئەوە ڕێکا ڕاست، کو دینێ خودێ یێ حەقە یێ ژ وی پێڤەتر چو دینێن دی ئەو ژ کەسێ قەبویل ناکەت.

و ئەو درەوا مەزن یا فەلەیان ژ صەنەمپەرێسێن بەری خۆ وەرگرتی و ب ناڤێ دینێ عیسایی بەلاڤکری، و مەخسەدا مە پێ شرکا ب خودێیە یا ئەو دبێژنێ: (الثالوث)[1]، عیسا یێ ژێ بەریئە کانێ چاوا گورگ ژ خوینا کوڕێ یەعقووبی یێ بەری بوو!

٣- عیسا -سلاڤ لێ بن- ب چو شریعەتێن سەربخۆ ژ شریعەتێ تەوراتێ نەهاتبوو، ب تنێ وی هندەک گوهۆڕین ل سەر هندەک ئەحکامێن تەوراتێ -ب ئەمرێ خودێ- کرن، و چەندەکێ ئەو بار ل سەر ئسرائیلییان سڤککر یێ کو پشتا وان گرانکری، وەکی د ئایەتەکێ دا ل سەر ئەزمانێ عیسای هاتی: ﴿ وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى حُرِّمَ عَلَيْكُمْ ۚ وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ۝٥٠ ﴾ (آل عمران: ٥٠) یەعنی: ئەز بۆ هەوە یێ هاتیم دا وێ ئەوا د تەوراتێ دا هاتی ڕاست دەربێخم، و دا ب وەحییا خودێ ئەز هندەکێ ژ وێ یا خودێ ل سەر هەوە

(١) د بەرپەڕێن بێن دا ڕاوەستانەک د گەل ڤێ درەوا مەزن دێ مە هەبت، ئەگەر خودێ حەز بکەت.

حەرامکری وەک سڤککرن و دلـۆڤـانی ژ خودێ بـۆ هـەوە حـەلال بکـەم، و ئـەز ب نیشانەکا ژ لایێ خودایێ هەوە ڤە ل سەر ڕاستیـیا گۆتنا ئـەز دبێژمـە هـەوە یێ بۆ هەوە هـاتیم، ڤێجـا تـەقوایا خـودێ بکـەن و بـێ ئـەمریـیا وی نەکـەن، و گوهدارییا من بکەن د وی تشتی دا یێ ئەز ژ خودێ دگەهینمە هەوە.

## هەلویستێ جوهییان ژ گازییا عیسایی:

ل وی دەمێ عیسا بۆ ئسرائیلییان هاتییـە هنـارتن، فـەسـادەکا عەقائـدی یـا مـەزن کـەفتبوو نـاڤ ڕێـزێن وان، و ڤـێ فەسـادێ گەلـەک چـەق و تـا ژێ چووبوون، و مەسەلە گەهشتبوو هندێ وان دینێ خودێ د ناڤبەرا خۆ دا پارچە پارچە کربوو، و خۆ ل سەر هژمارەکا مەزن یا کۆم و دەستـەکان لێکڤـەکربوو و هـەر دەسـتـەکەکێ خـۆ ددیـت دورسـت و دەسـتـەکێن دی دخەلـەت، و مـەزنترین دەستەکێن وان ئەڤە بوون:

**کۆما صەدووقییان:** ئەڤە ئەو بوون یێن کار و بـارێن کـاهنییێ د دەسـتان دا، و هـەمـی ژ دوونـدەهـا ئێک بنەمالێ بـوون، بنـەمالا کاهنـان، و ئـەڤـە ب حـوکمێ کـارێ خـۆ د مـەسـەلێن پەرسـتنێ و عیبـادەتی دا ددژوار بـوون، و بەرگرییا وان بیدعەیان دکر یێن کـو د پەرسـتنێ دا پەیـدابووین، بـەلێ د گـەل هـنـدێ ژی وان د ژیـنـا خۆ یا شەخصی دا هەڤسارێ خۆشییێ بـەرددا و چـو د دلێ خۆ دا نەدهێلا، و وان باوەری ب هەر پێنج کتێبێن مووسایی ب تنێ ژ (العهد القدیم) دئینا.. و یا غـەریب ئـەو بـوو ڤـێ کـۆمێ بـاوەری ب ڕۆژا قیامەتێ نەدئینا!

**کۆما فەریسییان:** ئەڤ کۆمە ژ گەلەک تەخەیێن جڤاکی پێـک دهات، و هەمی ژ بنەمالـەکا ب تنێ نەبوون، سالۆخەتێ بـەرچاڤێ ڤـێ کـۆمێ ئـەو بـوو وان خـۆ ژ تشـتێ نـە یـێ جوهییـان بـا ددا پـاش و لـێ دگـەڕیان وان ڕێ و ڕەسمێن د (العهد القدیم) دا هاتین ل سەر خۆ ب کار بینن، و وان زوهدەکا

بەرچاڤ ژی هەبوو، و هەڤڕکییەکا بەردەوام د ناڤبەرا وان و صەدووقییان دا هەبوو، بەلێ د گەل هندێ ژی دەمێ عیسا هاتییە هنارتن ئەڤ هەردو کۆمە د نەیارەتییا وی دا گەهشتنە ئێک؛ چونکی عیسایی -سلاڤ لێ بن- ڕەخنە ل وان هەر دویان گرت، ل صەدووقییان کو دین بۆ خۆ کرییە ڕێک دا ئارمانجێن خۆ یێن دنیایێ ب جهـ بینن، و ل فەریسییان ژی کو خەمێ ژ شەکلیاتان دخۆن و خۆ ب زوهدا خۆ مەزن دکەن[1].

**کۆما سامرییان:** ئەڤە خەلکێ باژێرێ سامرە بوون، و د هێڤێنێ خۆ دا ئەو د تێکەل بوون ژ ئسرائیلی و ژ وان ئاشوورییان یێن مەلکێ ئاشووری ئینااین و ل دەڤەرا سامرە ئاکنجی کرین، پشتی کو هژمارەکا مەزن یا ئسرائیلییان گرتی و ب ئێخسیری برینە وەلاتێ خۆ، ژ بەر ڤێ چەندێ جوهییان کەرب ژ ڤێ کۆمێ ڤەدبوو، و ب بەرێخۆدانەکا نزم بەرێ خۆ ددا وان، و ڤێ کۆمێ ژی ژ لایێ خۆ ڤە نەیارەتییا جوهییێن دی دکر.. ڤان ژی وەکی صەدووقییان باوەری ب هەر پێنج کتێبێن مووسایی ب تنێ دئینا، و هەر چەندە عیسایی -سلاڤ لێ بن- بەرگەڕیان دکر کو ڤێ نەیارەتییێ د ناڤبەرا سامری و جوهییێن دی دا نەهێلت ژی، و وێ بەرێخۆدانا جوهییان یا نزم بۆ ڤێ کۆمێ ڕاکەت ژی، بەلێ د گەل هندێ ژی سامرییان نەیارەتییا مەسیحی و گازییا وی کر[2].

ژ بلی ڤان، گەلەک کۆم و دەستەکێن دی ژی د ناڤ ئسرائیلییان دا هەبوون، و هەمی ل ژێر حوکمڕانییا ئمبراتووریەتا رۆمانییا یا صەنەمپەرێس بوون، و بەرێ وان لێ بوو ڕزگارکەرەک بۆ وان بێت ژ لایێ دینی ڤە وان

---

(١) ل دۆر سالۆخەتێن ڤان هەردو دەستەکان بڕێنە: التفسير التطبيقي للكتاب المقدس، بپ ١٨٧٢.

(٢) بۆ زانینان ل دۆر ڤێ کۆمێ بڕێنە: التفسير التطبيقي، ژێدەرێ بەرێ، بپ ٢١٠٣.

بگەهیننته ئێک، و ژ لایێ سیاسی ڤە وان کۆم بکەت دا هێزا وان بزڤڕیننتە ڤە و وان ژ بن دەستێ رۆمانییان بیننته دەر. گاڤا عیسا -سلاڤ لێ بن- بۆ وان هاتی و بەرێ وان دایە رێکا سەرفەرازییا وان یا دینی و دنیایێ وان باوەری پێ نەئینا و ئەو درەوین دەرێخست، و لێگەریان کر نەخۆشییێ بگەهیننێ؛ چونکی گازییا وی ل دلێ وان نەهات!

د گەل ڤێ کوفرا وان پێغەمبەرێ خودێ عیسا -سلاڤ لێ بن- بێ هیڤی نەبوو، و ژ بەلاڤکرنا گازییا خۆ ژی سست نەبوو، ئایەتەکا قورئانێ دبێژت: ﴿ فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنۡهُمُ ٱلۡكُفۡرَ قَالَ مَنۡ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِۖ قَالَ ٱلۡحَوَارِيُّونَ نَحۡنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشۡهَدۡ بِأَنَّا مُسۡلِمُونَ ۝٥٢ رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلۡتَ وَٱتَّبَعۡنَا ٱلرَّسُولَ فَٱكۡتُبۡنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ۝٥٣ ﴾ (آل عمران: ٥٢-٥٣) یەعنی: دەمێ عیسایی هەستکری کو ئەو ل سەر کافرییا خۆ دێ دبەردەوام بن وی د ناڤ هەڤالێن خۆ یێن نێزیک دا گۆت: کی دێ د گەل من بت بۆ پشتەڤانییا دینێ خودێ؟ هەڤالێن عیسایی یێن بژارە گۆت: ئەمین پشتەڤان و گازیکەرێن دینێ خودێ، مە باوەری ب خودێ ئینایە و دویکەفتنا تە کرییە، و تو -ئەی عیسا- شاهدەیییێ بۆ مە بدە کو مە ب تەوحیدێ و گوهدارییێ خۆ تەسلیمی خودێ کرییە، خودایێ مە مە باوەری ب وێ ئینا یا تە ژ ئنجیلێ هنارتی، و مە دویکەفتنا پێغەمبەرێ تە عیسایی -سلاڤ لێ بن- کرییە، ڤێجا تو مە بکە ژ وان یێن شاهدەیی ب تەوحیدێ بۆ تە و ب پێغەمبەرینییێ بۆ پێغەمبەرێن تە داین، کو ئوممەتا موحەممەدییە -سلاڤ لێ بن- ئەوێن شاهدەیییێ بۆ پێغەمبەرا ددەن کو وان دین گەهاندییە مللەتێن خۆ.

## عیسا.. و جوهی.. و حاکمێ رۆمانی:

مە گۆت: پشتی مەملەکەتا ئسرائیلییان نەمای و حوکمڕانی ژ دەستێ وان دەرکەفتی، دوژمنێن وان یێن صەنەمپەرێس ل سەر وان زالبوون، و

ل وی دەمێ مەسیح -سلاڤ لێ بن- بۆ وان هاتییە هنارتن ئەو دەڤەرا ئەو لێ دژیان -کو فلسطین بوو- کەفتبوو ژێر حوکمێ دەولەتا رۆمانی، و ل وی دەمێ پێغەمبەرینییا عیسایی -سلاڤ لێ بن- دەست پێ کری حاکمێ دەڤەرا یەهوودا و سامرە (بیلاتس) بوو[1]، و گاڤا عیسایی -سلاڤ لێ بن- گازییا خۆ د ناڤ ئسرائیلییان دا بەلاڤکری، و جوهییان بەرگرییا وی کری و باوەری پێ نەئینای، هەر رێکەکا جوهییان دیتی و پێ ڤە هاتی بۆ دوژمناتییا عیسایی وان ب کارئینا.. ل سەری وان بێبەختی و ئەزمانـدرێژی د دەر حەقا عیسایی و دەیکا وی دا کرن؛ دا ئەو وی د چاڤێن خەلکی دا بشکێنن، و گاڤا وان دیتی گازییا عیسایی رۆژ بۆ رۆژێ یا د ناڤ خەلکی دا بەلاڤ دبت و خەلک پێ دگەهنێ رابوون حاکمێ رۆمانی ل خەطەرا گازییا عیسایی ئاگەهدارکر، و گاڤا وان دیتی حاکمێ رۆمانی چو پویتە ب ڤێ مەسەلێ ناکەت دەست دانە بێبەختییان و بەلاڤکرنا درەوان ل سەر ناڤێ مەسیحی -سلاڤ لێ بن- و دژوارترین درەو یا کو وان ژ کیسێ عیسایی بەلاڤکری و گەهاندییە حاکمێ رۆمانی ئەو بوو وان گۆت: (یەسووع) مرۆڤەکە لێ دگەرێت خۆ بکەتە مەلکێ ئسرائیلییان و وان دژی دەولەتا رۆمانییان راکەت. و گاڤا مەسەلە گەهشتییە ڤی حەددی حاکمێ رۆمانی نەشیا خۆ بێ دەنگ بکەت، لەو وی بریار دا عیسا بێتەگرتن، پشتی کو وی حوکمێ قنارەکرنێ دانایە سەر!

## بریارا گرتنا عیسایی:

دەمێ حاکمێ رۆمانی بریارا گرتنا عیسایی دای شورطە و ئێلچییێن وی کەفتنە ناڤ بازێرێ (بەیتولمەقدسێ) و ل مەسیحی گەریان دا وی دەستەسەر بکەن و بۆ حاکمێ خۆ ببەن.. ﴿ وَمَكَرُواْ وَمَكَرَ ٱللَّهُۖ وَٱللَّهُ خَيۡرُ ٱلۡمَٰكِرِينَ ۝ ﴾ (آل

(١) بیلاتسی ژ سالا (٢٦-٣٦) زایینی حوکم کربوو.

عمران: ٥٤) یەعنی: ئەوێن کافر بووین ژ ئسرائیلییان فێلبازی و پیلان دژی عیسایی -سلاڤ لێ بن- گێڕان، و وان ڤیا وی بکوژن، و خودێ ڤیا وی ژ وان ڕزگار بکەت، و خودێ ژ هەمی فێلبازان چێترە.

عیسا -سلاڤ لێ بن- ب کارێ وان حەسیا لەو وی خۆ ژ وان ڤەشارت و ژ جهەکی خۆ ڤەگوهاستە جهەکێ دی، و ژ حەوارییێن وی (هەڤالێن وی یێن نێزیک) پێڤەتر کەس ب جهێ وی نەدکەفت، و پشتی دەمەکی ژ خۆڤەشارتن و لێگەڕیانێ ئەو ب سەر وی جهی هلبوون یێ عیسایی -د گەل هندەک هەڤالێن خۆ- خۆ لێ ڤەشارتی، و هەر چەندە ترس ل سەر پێغەمبەرێ خودێ عیسایی زێدەبوو ژی بەلێ خودێ ب ڕێکا وەحییێ ئەو پشتڕاستکر کو ئەو دێ وی ژ دەستێن وان ڕزگار کەت و ناهێلت ئەو چو نەخۆشییێ بگەهیننێ، خودێ دبێژت: ﴿إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوۡقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِۖ ثُمَّ إِلَيَّ مَرۡجِعُكُمۡ فَأَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ۝ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ فَأُعَذِّبُهُمۡ عَذَابٗا شَدِيدٗا فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ۝ وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمۡ أُجُورَهُمۡۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ۝﴾ (آل عمران: ٥٥-٥٧) یەعنی: دەمێ خودێ گۆتییە عیسایی: ئەز دێ تە ژ عەردی ڕاکەم بێی نەخۆشییەک بگەهتە تە، و دێ تە -ب لەشی و ڕحێ ڤە- ب نک خۆ ڤە بلندکەم، و دێ تە ژ وان یێن کافری ب تە کری ڕزگارکەم، و ئەوێن دویکەفتنا تە کری ئانەکۆ هاتینە سەر دینێ تە و باوەری ب وێ ئینای یا تو پێ هاتی د دەرحەقا مزگینیدانا ب موحەممەدی -سلاڤ لێ بن- و باوەری ب موحەممەدی -سلاڤ لێ بن- ئینای پشتی هنارتنا وی و کار ب شریعەتێ وی کری، حەتا ڕۆژا ڕابوونێ ئەز دێ وان ب سەر وان ئێخم یێن باوەری ب پێغەمبەرینییا تە نەئینای، پاشی زڤڕینا هەوە هەمییان ل ڕۆژا حسێبێ دێ بۆ نک من بت، ڤێجا ئەز

دێ حوكمی د ناڤبەرا هەوە دا كەم د وی تشتی دا یێ هوین تێدا ژێك جودابووین ل دۆر مەسەلا عیسایی -سلاڤ لێ بن-، ڤێجا هندی ئەون یێن باوەری ب مەسیحی نەئینای ژ جوهییان، یان ئەو ژ حەددێ وی بلندتر لێ كری ژ فەلان، ئەز دێ وان ب عەزابەكا دژوار د دنیایێ دا عەزابدەم: ب كوشتنێ و ژێستاندنا مالی و برنا ملكی، و ل ئاخرەتێ ب ئاگری، و چو پشتەڤانەك وان نابت عەزابا خودێ ژ وان پاشڤەببەت، و ئەوێن باوەری ب خودێ و پێغەمبەرێن وی ئینای و كریارێن چاك كرین، خودێ جزایێ خێرێن وان ب تمامی دێ دەتێ بێ كێمكرن. و خودێ حەز ژ زۆرداران ناكەت.

مەعنا: خودێ پێغەمبەرێ خۆ عیسا پشتڕاستكر كو ئەو دێ وی پارێزت، نە بەس هندە.. بەلكی وی مزگینی ژی دا عیسایی كو دویكەفتییێن وی یێن خودان باوەر دێ د سەر یێن كافر ڕا بن حەتا ڕۆژا قیامەتێ.

## چاوا ئەو ب جهێ عیسای كەفتن؟

مە گۆت: پشتی دەمەكی ژ لێگەڕیانێ ئێلچییێن حاكمێ رۆمانی ب وی جهی كەفتن یێ عیسایی و هندەك هەڤالێن وی یێن نێزیك خۆ لێ ڤەشارتی، و پسیار ل ڤێرێ ئەڤەیە: ئەرێ چاوا ئەو ب وی جهی كەفتن یێ عیسا لێ؟ قورئان و حەدیس ڤێ چەندێ بۆ مە ناڤەگێڕن، بەلێ ئنجیلێن فەلان یێن نوكە ڤێ سەرهاتییێ ب بەرفرەهی بۆ مە ڤەدگێڕن، و ل ڤێرێ ئەم دێ چەندەكێ ژ گۆتنێن ئنجیلان ڤەگێڕین؛ دا پاشی بەرێ خۆ بدەینێ كانێ چ ڕاستی و نەڕاستی د ڤان گۆتنان دا هەنە.

هەر چار ئنجیل ڕادگەهینن كو مەسیح د گەل هەر دوازدە شاگردەیێن خۆ -بەری بێتە گرتن ب دەمەكی- چووبوونە (بەیت عەنیا) ل ڕۆژهەلاتا ئۆرشەلیمێ، و ل وێرێ ژنەك هات بێنەكا خۆش (قۆلانییەك) یا بهایێ وێ

زێدە گران ل عیسایی ڕەشاند، شاگردەیێن عیسایی ب ڤێ چەندێ نەخۆش بوو و گۆتنە ژنکێ: بۆچی تو ڤێ دەستبەردانێ دکەی؟ ئەڤ بێنە ئەگەر هاتبا فرۆتن و بهایێ وێ بۆ فەقیران هاتبادان باشتر بوو؟[1] عیسایی خۆ ل سەر گۆتنا وان نەڕازی کر و گۆتە وان: بۆچی هوین خۆ ژ کارێ ڤێ ژنێ بێنتەنگ دبینن؟ فەقیر هەمی گاڤان دێ ل نک هەوە هەبن، بەلێ ئەز هەمی گاڤان ل نک هەوە نابم.. ڤی هەلویستێ مەسیحی بوو ئەگەرا هندێ دلێ شاگردەیێن وی بمینت، لەو ئێک ژ وان کو (یەهووذایێ ئسخریۆتی) بوو، خۆ گەهاندە سەرۆکێن کاهنان و گۆتە وان: ئەگەر ئەز یەسووعی نیشا هەوە بدەم هوین دێ چەندێ دەنە من؟ وان د گاڤێ دا سیه پارچەیێن زیڤی بۆ دەسنیشانکرن، و ژ ڤێ گاڤێ پێدا یەهووذا لێ گەڕیا دەلیڤەیا خۆ ببینت دا ئەو وی تەسلیمی جوهییان بکەت[2].

## شەڤا عیسا هاتییە گرتن!

ئنجیلێن فەلان پێدا دچن و دبێژن: ل وی دەمی[3] یەسووعی گۆتە شاگردەیێن خۆ: هوین هەمی ئەڤ شەڤە دێ د من دا کەڤنە شکێ.. ئینا (بوترسی) گۆتێ: ئەگەر هەمی د تە دا بکەڤنە شکێ ئەز ناکەڤمە شکێ،

---

(١) بڕێنە: ئنجیل مەتتای ئیصحاحا (٢٦)ێ، و ئنجیلا مەرقسی ئیصحاحا (١٤)ێ، و ئنجیلا لووقای ئیصحاحا (٢٢)ێ، و ئنجیلا یووحەننای ئیصحاحا (١١)ێ.

(٢) فەلە د ئنجیلێن خۆ دا دبێژن: ئەڤ یەهووذایە خەزنەدارێ شاگردەیێن یەسووعی بوو، و مرۆڤەکێ دزیکەر بوو (بڕێنە ئنجیلا لووقای: ٦/١٢)! و ئنجیلا فەلان (بڕێنە: ئنجیلا مرقسی: ٣٥/١٠-٣٧) ئاشکەرا دکەت کو ئەو شاگردەیێن گەهشتینە یەسووعی بەرێ وان لێ بوو د مەملەکەتا یەسووعی دا ببنە خودان مەنصبێن بلند، و گاڤا بۆ وان ئاشکەرا بوو کو مەملەکەتا وی یا رووحییە نەکو یا ماددییە ئەو تۆڕەبوون، و یەهووذا ئێک ژ وان بوو. مەعنا: ئەزمان درێژییێن وان نە ب تنێ د دەر حەقا پێغەمبەران دانە بەلکی د دەر حەقا هەڤالێن وان ژی دانە.

(٣) ل ئێڤارا وێ شەڤێ یا عیسا تێدا هاتییە گرتن.. (ئنجیلا مەتتای ئصحاحا ٢٦).

یەسووعی بەرسڤا وی دا و گۆت: ئەز ڕاستیییێ دێ بێژمە تە: ئەڤ شەڤە بەری دیكل بانگ بدەت تو سێ جاران دێ حاشاتییا من كەی..

پاشی یەسووع و شاگردەییێن خۆ چوونە ناڤ بیسانەكی، و وی گۆتە وان: هوین ل ڤێرێ ڕوینن، حەتا ئەز بچمە وێرا هە نڤێژێ بكەم. و وی بوترس و هەردو كوڕێن زەبدی د گەل خۆ برن، و بێنتەنگی و خەما وی دەست پێ كر.. وی گۆتە وان: بۆ مرنێ ئەزێ خەمگینم، بمیننە ل ڤێرێ و د گەل من بمیننە هشیار. و پیچەكێ ئەو ژ وان دویركەفت و چوو ڕوییێ خۆ دانا عەردی و نڤێژكر، و گۆت: بابۆ! ئەگەر چێ ببت بلا ئەڤ پەرداغە د سەر من ڕا ببۆرت، بەلێ وەكی تە دڤێت نە وەكی من دڤێت. و ئەو زڤڕی نك شاگردەیان دیت ئەو هەمی دنڤستینە، وی گۆتە بوترسی: ئەڤە هۆسایە! هوین نەشیان سەعەتەكێ د گەل من بمیننە هشیار؟ ڕابن نەنڤن؛ دا هوین نەكەڤنە جەڕباندنەكێ، ڕح یا چەلەنگە بەلێ لەش یێ لاوازە.

جارەكا دی ئەو چوو نڤێژێ بكەت، و گۆت: بابۆ! ئەگەر چێ نەبت ئەز ژ ڤی پەرداغی ڤەنەخۆم، بلا ئەو بت یا تە دڤێت. و ئەو زڤڕیڤە نك شاگردەیان، و دیت دیسا ئەو دنڤستینە؛ چونكی نقرۆسكان چاڤێن وان گران كربوون، وی ئەو هێلان و بۆ جارا سیییێ زڤڕی دا نڤێژان بكەت، و ئەو ئاخفتن دوبارە كر، پاشی ئەو زڤڕی نك شاگردەییێن خۆ -یێن نڤستی!- و گۆتە وان: نوكە بنڤن و رحەت بن، دەم هات، و كوڕێ مرۆڤی دێ تەسلیمی گونەهكاران ئێتەكرن، ڕابن دا بچین! نێ ئەوێ دێ من تەسلیم كەت ئەڤە نێزیك بوو.

## چاوا عیسا هاتە گرتن؟!

دەمێ وی ئەڤ ئاخفتنە دگۆت یەهووذا -كو ئێك ژ دووازدە شاگردەیان بوو- و كۆمەكا بۆش یا چەكداران یێن كاهن و ڕێبەرێن ئسرائیلییان هنارتین

گەهشـتنە نـک وی، و یـەهووذای گۆتبـوو وان: ئەگـەر هـەوە دیـت مـن ئێـک مـاچـی کـر ئـەو ئـەوە وی بگرن..[1] پاشی ئـەو ب ژۆر کـەفت و د گـاڤێ دا ب نـک یەسـووعی ڤـە چـوو و سـلاڤ دایـێ و مـاچی کـر، یەسـووعی گـۆتێ: هەڤال! بۆچی تو ل ڤێرێ یی؟ هنگی ئەو کۆما چەکدار هات و یەسووع گـرت، ئێک ژ وان یێن کو د گەل یەسـووعی -کـو بـوترس بـوو- شـیرێ خـۆ ئینـادەر و دربەک دانا بەنیییێ سەرۆکێ کاهنان گـوهێ وی بـڕی، ئینـا یەسـووعی فـەرمان لێکر کو ئەو شیرێ خۆ بزڤڕینە د کاڤلانی دا.. و هنگـی شـاگردەیان هـەمییان ئەو هێلا د دەسـتێن وان دا و ڕەڤـین[2]. و گاڤـا وان یەسـووع گرتـی وان ئـەو برە نـک سەرۆکێ کاهنان ئەوێ پسیار ژێ کری: تو مەسـیحی؟ وی گـۆت: تـو یێ وە دبێژی! و هنگی ژنەکێ شاهدەیی ل سەر بوترسی دا کو ئـەو ژی د گـەل یەسووعی بوو، وان پسیارا ڤێ چەندێ ژ وی کر، وی سویند بۆ وان خـوار کـو ئەز ڤی زەلامی نانیاسم..

## ڕاوەستانەکا ڕەخنەیی:

بـەری ئـەم بـەردەوامیییێ ب سـەرهاتییا گرتنـا یـەسـووعی بـدەین -وەکـی ئنجیل ڤەدگێڕت- مە ڕاوەستانەکا ڕەخنەیی د گەل ڤێ پشـکا مـە ڤەگوهاسـتی

(١) مەعنا: ئەوێن هاتین دا عیسایی بگرن، عیسا نەدنیاسی، لەو یـەهووذایی ئـەڤ نیشـانە بـۆ وان دانابوو.

(٢) ئنجـیلا یووحـەننایی ل ڤێـرێ سـەرهاتییێ ب ڕەنگـەکێ جـودا ژ هـەر سـێ ئنجیلـێن دی ڤەدگوهێزت، و دبێـژت (١٨/١-١١): گاڤـا یـەهووذا و ئـەو کۆمـا د گـەل وی ب ژۆرکـەفتین یەسووعی گۆتە وان: هوین ل کێ دگەڕیێن؟ (مـەعنا: یـەهووذا ب نـک وی ڤـە نـەچوو و ئـەو ماچی نەکر وەکی وی گۆتییە وان دێ کـەم) وان گـۆتێ: ل یەسـووعێ ناصری وی گۆتـە وان: ئەز ئەوم.. ئینا ئەو پاشپاشکی زڤڕین و کەفتنە عەردی، و جارەکا دی یەسـووعی گۆتـە وان: هوین ل کێ دگـەڕیێن؟ وان گـۆت: ل یەسـووعێ ناصری، وی گۆتـە وان: ئـەزێ دبێژمـە هـەوە ئـەزم ئـەو، ڤێجا ئەگـەر هـەوە ئـەز دڤـێم بهـێلن دا ئەڤـە بچـن (مـەعنا: حـەوارییێن عیسـایی هنگی دەرکەفتن و چوون، و نەڕەڤین وەکی ئنجیلا مەتتایی دبێژت).

ژ سەرهاتییێ هەیە؛ دا ڕاستیا مەسەلێ بۆ مە ئاشکەرا ببت. ل سەری دێ بێژین: مەسەلا بوون و گرتنا عیسایی -سلاڤ لێ بن- دیرۆکێ د ناڤ بەرپەڕێن خۆ دا نەهلگرتییە، و ژ بلی ئنجیلێن فەلان چو کتێبێن دیرۆکێ یێن حەتا نوکە هاتینە دیتن بەحسێ (گرتن) و (کوشتنا) عیسایی -سلاڤ لێ بن- ناکەن، تو دێ بێژی دیرۆکێ کەسەک ب ڤی ناڤی نەنیاسییە!

و چونکی ژێدەرێ ئێکانە یێ ئەڤ سەرهاتییە ڤەگێڕایی، کو ئنجیلە، ب ڕەنگەکێ علمی یێ باوەرپێکری نەگەهشتییە مە[١] و قورئان -کیتابا خودایی یا ب ڕێکێن دورست گەهشتییە مە- ب بەرفرەهی ئەڤ سەرهاتییە بۆ مە نەڤەگێڕایە و ب تنێ ئەنجام یێ دایە مە، ئەم خۆ نەچار دبینین کو دان و ستاندنێ و هەڤبەرکرنێ د ناڤبەرا ریوایەتێن ئنجیلان دا بکەین؛ دا بگەهینە ئەنجامەکێ دورست، و دان و ستاندنا مە ل سەر ڤان خالان دێ یا لێکڤە کری بت:

**ئێک:** قورئان ب ڕەنگەکێ بنبڕ ئاشکەرا دکەت کو جوهییان پیلان دژی عیسایی گێڕان بەلێ خودێ سەرتیرا وان ل بەری دا و ئەوا وان ڤیای چێ نەبوو؛ چونکی خودێ ئەو ژ ناڤ وان ڕاکر، و ب نک خۆ ڤە بلندکر، قورئان د دەر حەقا وان دا دبێژت: ﴿ فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ وَكُفْرِهِم بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَقَتْلِهِمُ ٱلْأَنۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ قُلُوبُنَا غُلْفٌۢ ۚ بَلْ طَبَعَ ٱللَّهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٥٥﴾ وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ بُهْتَٰنًا عَظِيمًا ﴿١٥٦﴾ وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا ٱلْمَسِيحَ عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّ ۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًۢا ﴿١٥٧﴾ بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا

---

(١) زانایێ فرەنسی یێ ناڤدار دوکتۆر مۆریس بۆکای کتێبا خۆ (القرآن والتوراة والإنجيل والعلم) ل دۆر ڤێ مەسەلێ دانایە و ئەنجامێ ئەو گەهشتییێ ئەڤەیە: ب هێزترین ریوایەتا تەوراتێ و ئنجیلێ ژ لایێ باوەرپێکرنا دیرۆکی ناگەهتە لاوازترین ریوایەتا حەدیسەکا پێغەمبەرێ ئیسلامێ..

حَكِيمًا ﴿١٥٨﴾ (النساء: ١٥٥-١٥٨) یەعنی: ژ بەر شکاندا وان بۆ پەیمانان و کوفرا وان ب ئایەتێن خودێ یێن ڕاستگۆییا پێغەمبەرێن وی ئاشکەرا دکەت، و کوشتنا وان بۆ پێغەمبەران ژ زۆرداری و تەعدایی، و گۆتنا وان: دلێن مە دپێچاینە لەو ئەم د گۆتنا تە ناگەهین، و ئەو ب خۆ ژ بەر کوفرا وان خودێ دلێن وان یێن خەتمکرین ڤێجا ئەو باوەرییێ نائینن کێمەکا بێ مفا تێ نەبت، ژ بەر ڤێ چەندێ مە لەعنەت ل وان کر. هەر وەسا مە لەعنەت ل وان کر ژ بەر کوفر و بێبەختییا وان ب دویڤ مەریەمێ ڤەنای، و ئەو ژ وێ چەندێ یا پاقژبوو. و ژ بەر وێ گۆتنا وان ب ترانەکرن ڤە گۆتی: کو مە عیسایێ مەسیح کوڕێ مەریەمێ پێغەمبەرێ خودێ یێ کوشتی، و وان عیسا نەکوشتییە و نە هلاویستییە، بەلکی وان زەلامەکێ وەکی وی هلاویستبوو یا ژ وان ڤە ئەڤە عیسایە. و ئەوێن دبێژن مە یێ کوشتی ژ جوهییان، و ئەوێن ئەو تەسلیمکری ژ فەلان، ئەو هەمی د دەرحەقا وی دا ب گومان و حێبەتینە، ژ بلی دویکەفتنا هندەک هزران چو زانین ل نک وان نینە، و ئەو د کوشتنا وی دا دپشتڕاست نینن، بەلکی ب گومانن.

مەعنا: قورئان خواندەڤانێ خۆ پشتڕاست دکەت کو جوهییان عیسا نەگرتبوو و نەکوشتبوو -وەکی ئەو دبێژن- و جوهی و فەلە پێکڤە د ڤێ مەسەلێ دا ب گومانن و حێبەتینە.

**دو:** ئنجیلێن فەلان ب خۆ ژی د گەل وێ دەستێڤەدانێ ئەوا وان ل دویڤ دلێ خۆ تێدا کری، هێشتا هندەک شوینخەرتۆکێن ڕاستییێ تێدا ماینە، و ژ وان ڕاستییان ئەوە کو بەرگەریانا جوهییان بۆ گرتنا عیسایی ب شەڤێ بوو، و قورئان ئاشکەرا دکەت کو دەمێ عیسا هاتییە بلندکرن ئەو یێ نڤستی بوو دەمێ دبێژت: ﴿إِذۡ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَيَّ﴾ (آل عمران: ٥٥) یەعنی: دەمێ خودێ گۆتییە عیسایی: ئەز دێ تە ستینم و تە ب نک

خۆ ڤە بلندکەم، و دێ تە ژ وان یێن کافری ب تە کری پاقژ و ڕزگارکەم.. و پەیڤا (متوفیک) ئەوا د ئایەتێ دا هاتی بارا پتر ژ زانایێن قورئانێ[1] دبێژن: مەبەست پێ نڤاندنە، و پتر ژ جارەکێ ئەڤ پەیڤە بۆ نڤاندنێ د قورئانێ دا هاتییە، وەکی: ﴿وَهُوَ ٱلَّذِي يَتَوَفَّىٰكُم بِٱلَّيۡلِ وَيَعۡلَمُ مَا جَرَحۡتُم بِٱلنَّهَارِ﴾ (الأنعام: ٦٠).

و ﴿ٱللَّهُ يَتَوَفَّى ٱلۡأَنفُسَ حِينَ مَوۡتِهَا وَٱلَّتِي لَمۡ تَمُتۡ فِي مَنَامِهَاۖ فَيُمۡسِكُ ٱلَّتِي قَضَىٰ عَلَيۡهَا ٱلۡمَوۡتَ وَيُرۡسِلُ ٱلۡأُخۡرَىٰٓ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ﴾ (الزمر: ٤٢).

و پێغەمبەر ژی -سلاڤ لێ بن- د حەدیسەکا خۆ دا دبێژت: ((**النوم أخو الموت**)) خەو برایێ مرنێیە[2].

مەعنا: ل دەمێ نڤستنێ خودێ عیسا ڕاکربوو، و ئەگەر هات و ئەڤ بۆچوونە یا دورست بت هزر دێ بۆ هندێ چت کو دبت گۆتنا ئنجیلێ یا دورست بت دەمێ ڤەدگێڕت کو ئەڤ سەرهاتییە ل درەنگی شەڤ چێبووبوو.

**سێ:** زانایێن ئیسلامێ ب پشتڕاستی ڤە پشتەڤانییا وێ گۆتنێ نەکرییە یا فەلە د ئنجیلێن خۆ دا دبێژن کو حەوارییەکێ عیسایی ئێخباری لێ دایە و ئەو دایە گرتن، بەلکی ئەو هزر دکەن (باوەری) و (عەدالەتا) حەوارییان هەی ژ هندێ مەزنترە کو ئێک ژ وان بۆ سیهـ دەرهەمێن زیڤی پێغەمبەرێ خودێ یێ وان ب دلێ خۆ باوەری پێ ئینای بدەتە گرتن دا بێتە کوشتن!

پشتی هنگی مە حەقێ هەی پسیار بکەین: ئەگەر یەهووذایێ حەواری ئێخباری ل عیسایی کربت و جهێ وی نیشا دوژمنێن وی دابت، چاوا دێ عیسا بێژتێ: (یا صاحب) ئەی هەڤال، ل وی دەمێ وی ئەو نیشا کافران دای؟ و ئەو دوازدە کورسییێن بۆ وان ل عەسمانی هاتینەدانان دا ئەو ل نک

---

(١) وەکی ئبن کەثیر ژ تەفسیرا ڤێ ئایەتێ دا ڤەدگوهێزت.

(٢) دارەقوطنی ڤەدگوهێزت.

عیسایی ل سەر بڕوینن -وەکی ئنجیل دبێژت- کو مزگینی بۆ وان پێ هاتبوو دان، دێ چ لێ ئێن؟ دێ بنە یازدە، یان ئێک ژ وان دێ مینت ڤالا؟!

**چار:** ئەوێن هاتین دا عیسایی بگرن و بۆ حاکمی ببەن، عیسا نەدنیاسی، لەو وان شاگردەیەکێ عیسایی د گەل خۆ بر دا ئەو وی نیشا وان بدەت، وەکی ئنجیل ڤەدگێڕت و مە بەری نوکە ڤەگێڕای، و پشتی ئەو چووینە وی جهی یێ عیسا و حەوارییێن وی لێ (مەتتا و مرقس و لووقا) دبێژن: یەهووذا چوو یەسووع ماچی کر؛ دا ئەوێن د گەل وی هاتین یەسووعی بنیاسن و بچن بگرن.. و وەسا چێبوو. و (یووحەننا) دبێژت: نەخێر! گاڤا یەهووذای یەسووع دیتی ڕەق ڕاوەستا و حێبەتی بوو.. هنگی یەسووع ب خۆ ب نک وان ڤە چوو و گۆت: ئەزم یەسووعێ ناصری ئەوێ هوین لێ دگەڕیێن!

ئەرێ کیژ ریوایەت یا دورستە؟ ما ئەڤە نە هەڤدژییە د مەزنترین مەسەلێ دا؟

ئەگەر بێژین: ریوایەتا (مەتتای) و هەردو هەڤالێن وی یا دورست بت تێبینییا مە یا سێیێ یا بۆری دێ جهێ خۆ گرت، و ئەگەر ریوایەتا (یووحەننای) یا دورست بت دێ ژێ ئێتە زانین کو تشتەکێ وەسا یێ چێبووی کو یەهووذا د ڤی مرۆڤی دا یێ کو دبێژت: ئەز یەسووعێ ناصریمە، کەفتبتە گومانێ، لەو سێ جاران وی گۆت: ئەز یەسووعم، وان باوەر نەکر، و یەهووذا نەچوو وی ماچی بکەت دا ئێلچی بێن وی بگرن.

پسیار ل ڤێرێ ئەڤەیە: ئەرێ ئەو تشتێ عەجێب یێ چێبووی چ بوو؟

ب تنێ د دەست مە دا هەیە بێژین: خودێ (شوبهە) هاڤێتە سەر حەوارییەکی و ئەو وەکی عیسایی لێ کر -وەکی قورئان دبێژت- و عیسا ژ ناڤ وان ڕاکر، و یەهووذا ب ڤێ چەندێ حەسیا -دویر نینە ژ هژمارا وان یا کێم زانیبت- لەو د جهـ دا ڕاوەستیا نەدا و نەستاند.

**پێنج:** ئنجیل ئاشکەرا دکەن کو بەری ببتە ئەو شەڤا عیسا تێدا هاتییە گرتن وی گۆتبوو هەڤالێن خۆ: هوین هەمی ئەڤ شەڤە دێ د من دا کەڤنە شکێ، و گاڤا هەڤالێ وی یێ ژ هەمییان نێزیکتر بوترسی گۆتییێ: ئەگەر هەمی د تە دا بکەڤنە شکێ ئەز ناکەڤمە شکێ، وی گۆتێ: حەتا دبتە سپێدە سێ جاران تو دێ د من دا کەڤییە شکێ و دێ حاشاتییا من کەی.. ئەرێ ما ئەڤە نەنیشانا هندێیە کو موعجزەیەکا وەسا دێ چێ بت کو حەواری -د گەل باوەرییا وان یا مەزن- دێ کەڤنە شکێ و باوەر ژ چاڤێن خۆ ناکەن؟

**شەش:** ژ گۆتنا ئنجیلێ ئاشکەرا دبت کو حاکمێ رۆمانی ب خۆ ژی عیسا نەدنیاسی، لەو دەمێ ئێلچییان ئەو برییە نک وی گۆتێ: تویی مەلکێ جوهییان؟ یان: تویی زەلامێ جەلیلی، وی گۆت: تو وە دبێژی! مەعنا: جوهی و رۆمانی هەردو د وی دا کەفتبوونە شکێ و ئەو ب دورستی نەدنیاسی.

**حەفت:** ل دۆر دووماهییا یەهووذای یێ خائین (ل دویڤ گۆتنا ئنجیلێ) کتێبێن فەلان یێن کەفتینە هەڤدژییێ، ئنجیلا مەتتای دبێژت: پشتی وی یەسووع نیشا جوهییان دای ئەو پەشێمان بوو و هەر سیه زیڤێن وان زڤڕاندنەڤە، بەلێ وان ئەو زیڤ ژێ وەرنەگرتن، لەو وی ئەو زیڤ هاڤێتنە بەر وان و چوو خۆ خندقاند..[1] بەلێ (أعمال الرسل)[2] ئاشکەرا دکەت کو ئەو ژ ڤی کارێ خۆ پەشێمان نەبووبوو، و ئەو زیڤێن وی ب خیانەتێ وەرگرتین نەهاڤێتن بەلکی چوو بیستانەک بۆ خۆ پێ کڕی، و ڕۆژەکێ دەمێ ئەو د ناڤ بیستانی دا ئەو کەفت و زکێ وی دڕیا!!

---

(١) ئنجیلا مەتتای: ٣/٢٧-٦.

(٢) أعمال الرسل: ١٧/١-١٨.

## ڕێکا نەخۆشییان:

مەخسەدا مە پێ ئەو ڕێکە یا کافران عیسا -ل دویڤ هزرا ئنجیلێ- لێ بری حەتا ئەو گەهاندییە وەریسێ قنارەکرنێ.. و ل ڤێرێ ژی ئەم دێ گۆتنا ئنجیلێ ب کورتی ڤەگێڕین؛ دا بزانین کانێ ئەو چ دبێژت.

خودانێن ئنجیلان دبێژن: پشتی وان یەسووع گرتی وان ئەو برە مالا (قەیافای) سەرۆکێ کاهنان، و ل وێرێ مەحکەمە پێ هاتەکرن، و حوکم ب کوشتنێ ل سەر هاتەدان، و ل دەمێ مەحکەمێ سەرۆکێ کاهنان گۆتێ: تویی مەسیح کوڕێ خودێ؟ وی گۆت: تو وە دبێژی!

پشتی حوکم ب مرنێ ل سەر وی هاتییەدان وان تفکرێ و کولم و پێن لێ دان، و ب ترانەڤە گۆتنێ: بێژە مە ئەی مەسیح کانێ کی بوو ل تە دای؟

و گاڤا بوویە سپێدە جوهییان یەسووع گرێدا و بر تەسلیمی بیلاتسی کر.. بیلاتسی گۆتێ: تویی مەلکێ جوهییان؟ وی گۆت: تو یێ وە دبێژی! و هنگی کاهنان بێبەختییێن خۆ دژی وی ب ڕێز دکرن، و وی خۆ بێ دەنگ کربوو، ئینا بیلاتسی گۆتێ: ما تە گوهـ لێ نابت ئەڤە یێن چ شاهدەیییێ ل سەر تە ددەن؟ بەلێ هەر وی دەی نەکر، لەو حاکم گەلەک ژ وی عەجێبگرتی بوو..

پشتی حوکم ب کوشتنێ ل سەر وی هاتییەدان لەشکەری ئەو گرت و برە ئاڤاهییێ حوکمەتێ، و ل وێرێ وان جلکێن وی ژ بەرکرن و کراسەکێ سۆر کرە بەر و دەستکەکێ ستریان وەکی تاجێ چێکر و دانا سەر سەری، و دارەک کرە د دەستێ وی یێ ڕاستێ دا و خۆ بۆ چەماندن و گۆتن: سلاڤ ئەی مەلکێ جوهییان! و تفکرێ، و دار ژێ ستاند و ل سەری دا، و پشتی تێر ترانە بۆ خۆ پێ کرین وان ئەو کراس ژ بەرکر و جلکێن وی کرنە بەر و بۆ هلاویستنێ بر.

پشـتى ل سـەر خـاچێ ژى تێـر تڕانـە پـێ هاتینـەکرن، و پشـتى نیڤرۆیـا ئـەینیێ ئـەو هاتـە قنـارەکرن، پشـتى وى ب دەنگـەکێ بلنـد کرییـە هـەوار: خودایێ من خودایێ من بۆچى تە ئەز هێلام!

پشـتى رحـا وى هاتییەسـتاندن لـەشـێ وى هاتـە ڤەشـارتن[1]، و پشـتى ڤەشارتنا وى ب سێ ڕۆژان، ل سپێدەیا ئێک شەنبێ ئەو ژ گۆڕا خۆ ڕابـوو و چوو عەسمانى..

## ڕاوەستانەکا دى یا ڕەخنەیى:

ئەڤە ب کورتى ریوایـەتا ئنجیلـێ بـوو بـۆ کوشـتن و هلاویسـتن و ڕابوونـا عیسایى، ئەو باوەرییا فەلاتییا ئەڤرۆ هەمى ل سەر ڕادوەستت، و پشـتى مـە ئەو ڤەگوهاستى دا بەرێ خۆ بدەینێ کانێ چ ڕاستى بۆ هەیە..

ل ڤێرێ ژى ئەم دێ گۆتنا خۆ ل سەر چەند خالـەکان لێکڤەکەین:

**ئێک:** ئەگەر مرۆڤ پسیارێ ژ فەلـەیەکى بکەت و بێژتێ: بـۆچى خـودایێ هەوە یەسووع ل سەر ڕەنگێ مرۆڤى هاتە خوارێ و خۆ ب دەستێن مرۆڤـان دا کوشتن؟ ئێکسەر ئەو دێ بێژت: دا ئەو گونەها مە ژ سـەر مـە ڕاکـەت..[2] و ئەگەر بێژییێ: کیژ گونەهێ؟ ئەو دێ بێـژت: ئـەو گونـەها بـابێ مـە ئـادەمى و

(١) ڤەشـارتنا وى ل وى جهى بـوو یـێ ئـەو لـێ هاتییـە کوشـتن، و چونکى جوهییـان هزر دکـر ئـەوێ هاتییـە کوشـتن عیسـایە وان جهـێ قـەبرێ وى کـرە جهـێ گلێشـێ بـاژێرى! و پشـتى سێسـەد سالان دەمێ باژێر کەفتییە دەستێ فەلان وان کەنیسـەک ب نـاڤێ (کنیسـة القیامـة) ل وێرێ ئاڤاکر، و وان قیبلا جوهییان (صەخرە) پێشڤە کـرە جهـێ گلێشـێ بـاژێرى.. و گاڤـا باژێر کەفتییە ژێر عەدالـەتا ئیسلامێ موسلمانان نـەهێلا کـەس ژ هـەردو لایـان جهـێن پیـرۆز یێن لایێ دى ب ڤان پیسە کاران بهەرمینت، و دبێژن: عومەرى ب خۆ ب لفکا کراسـێ خـۆ گلێش ژ (صەخرێ) ڤەمالى.

(٢) ئنجیلێن وان ل پتر ژ جهەکى ڤێ ئەگەرێ بۆ کوشتن و هلاویستنا عیسایى -سلاڤ لێ بن- ددان.

دەیکا مە حەووایێ کری دەمێ ژ وێ دارێ خواری یا خودێ گۆتییێ: ژێ نەخۆن؟

و ئەگەر تو ل پەرتووکا وان یا پیرۆز بزڤڕی دێ بینی ئەو ل جهەکی[1] ب ئاشکەرایی دبێژن: ((ئەو نەفسا خەلەتییێ بکەت ئەو دمرت، کوڕ چویێ ژ گونەها بابێ ناهلگرت، و باب چویێ ژ گونەها کوڕێ ناهلگرت، باشییا مرۆڤێ باش بۆ وییە، و خرابییا مرۆڤێ خراب ل سەر وییە، ڤێجا ئەگەر مرۆڤێ خراب ژ هەمی خەلەتییێن خۆ یێن وی کرین زڤڕی، و فەرمانێن من پاراستن، و دادی و کارێ ڕاست کر ئەو دێ مینتە زێندی و نامرت..)).

ل جهەکی دی[2] هەر ئەڤ پەرتووکا (پیرۆز!) ڤێ گۆتنا خۆ دهەڕفینت دەمێ دبێژت: ((ل سەر دەستێ مرۆڤەکی -کو ئادەمە- گونەه ب سەر عالەمێ دا هات، و ب هاتنا گونەهێ مرن هات، و مرن ل سەر هەمی مرۆڤان فەربوو؛ چونکی ئەو هەمی گونەهکار بوون)) ڤێجا ل شوینا خودێ مە هەمییان بمرینت وی (کوڕێ خۆ یەسووع) هنارت دا ئەو ب دەستێن مرۆڤان بێتە کوشتن و پێش مەڤە ببتە قوربان و گونەهێ ژ سەر مە ڕاکەت[3].

ڤێجا نزا ل نک خودێ کیژ گونەه مەزنترە: کو ئادەم ژ دارەکا بەحەشتێ بخۆت، یان ژی مرۆڤ کوڕێ وی ڕەزیل کەن و بکوژن و بهلاویسن؟!

**دو:** من گرتی مە باوەر ژ ڤێ چیڤانۆکا بۆری کر، چیڤانۆکا گونەهکارییا نفشێ مرۆڤی ژ بەر گونەها ئادەمی، ئەرێ بۆچی ئەڤ گونەهە ب کوشتنا هابیلێ کوڕێ ئادەمی ڕانەبوو، بۆچی دێ ب کوشتنا عیسایی ڕابت ئەوێ پشتی ئادەمی ب هزاران سالان هاتی؟ ئەڤە چ حوکمەکێ ڤاژییە؟! و پشتی

---

(١) ژ (سفر حزقيال): ١٨/٢٠-٢١.

(٢) الرسالة إلى مؤمني روما: ١٢/٥.

(٣) التفسير التطبيقي للكتاب المقدس، بپ ٢٣٨٨.

هنگی ئەڤە چ عەدالەتە خودێ دکەت گونەهکاری ب خۆ بهێلت و ئێکێ دی یێ پشتی وی ب هزاران سالان بێت پێش گونەها وی ڤە جزا بدەت؟

**سێ:** مە دڤێت پسیار بکەین: ئەرێ ئادەمی و حەووایێ دەمێ گونەهـ کری ئەو ژ گونەها خۆ پەشێمان بوون و تۆبەکر یان نە؟ ئەگەر بێژن: نە.. دێ کتێبا خۆ یا پیرۆز درەوین دەرێخن، و ئەگەر بێژن: ئە.. چو مەعنا بۆ کوشتن و هلاویستنا عیسایی نامینت؛ چونکی دڤێت هنگی بێژین: وی خۆ گۆری گونەهەکا ژێ چوویی کر!

**چار:** فەلە دبێژن: یەسووع ژ دو تەبیعەتان یێ پێکهاتییە: تەبیعەتێ خودایی (لاهووتی) و تەبیعەتێ مرۆڤی (ناسووتی)، و دا ئەو ڤێ گرێکێ ل بەر مە ڤەکەن کاتولیکی دبێژن: وەکی تێکەلیبیا رحێ د گەل لەشی، و ئەرثووذوکس دبێژن: وەکی تێکەلیبیا ئاڤێ د گەل ماستی.. و ئەگەر تو بێژییە وان: ئەرێ ئەوێ هاتییە کوشتن کیژ تەبیعەتێ وی بوو؟ ئەو دێ بێژن: تەبیعەتێ وی یێ ناسووتی بوو.

ئەم دبێژین: ئەگەر ڕاست بت ئەو هاتبتە کوشتن دڤێت هەردو تەبیعەتێن وی هاتبنە کوشتن و صەلبکرن؛ چونکی نەخۆشی دەمێ دگەهتە لەشی رح ژی پێ دئێشت و ئەو تشتێ دگەهتە ئاڤێ دگەهتە ماستی ژی.. و ئەڤە یا بەرعەقل نینە؛ چونکی ئەو خوداینییا مرۆڤ بشێنێ نەخوداینییە.

**پێنج:** مە دڤێت پسیارەکێ بکەین: ئەرێ کوشتنا مەسیحی ب دلێ وی بوو یان نە؟

د ئنجیلێ دا هاتییە کو بەری یەسووع بێتەگرتن وی نڤێژ دکر و دگۆت: ((بابۆ ئەگەر چێ ببت بلا ئەڤ پەرداغە د سەر من ڕا ببۆرت))، و وێ شەڤێ هەمییێ ئەو یێ غەمگین بوو و نەدشیا بنڤت، و دگۆتە شاگردەیێن خۆ: بۆ مرنێ ئەزێ خەمگینم! مەعنا: ب دلێ وی نەبوو ئەو بێتە کوشتن، و د گەل

هندێ ژی ئەو هاتە کوشتن، ڤێجا نزا چاوا ئەو دێ خودێ بت؟ و ئەگەر ب دلێ وی بت ئەو هاتبتە کوشتن بۆچی دێ جوهییان (یان یەهووذای) تاوانبار کەین؟

**شەش:** ژ ڕاستیێن دیرۆکی یێن ئاشکەرایە کو فەلە ب خۆ ل سێسەد سالێن ئێکێ ژ دیرۆکا وان -و پشتی هنگی ژی- د مەسەلا کوشتن و هلاویستنا عیسایی دا ل سەر ئێک بۆچوونێ نەبوون و گەلەک کۆم و دەستەک د ناڤ وان دا هەبوون دگۆتن: عیسا نەهاتییە کوشتن و هلاویستن.

(الأب فرنسیس) دبێژت: ل سەدسالێن ئێکێ دەستەکەک د ناڤ فەلان دا هەبوو دگۆتنێ: (دۆسیت) وان دگۆت: عیسایێ مەسیح نەهاتییە کوشتن بەلکی ئێکێ دی ل شوینا وی هاتبوو گرتن و کوشتن و ئەو بوو عەسمانی یێ هاتییە بلندکرن.. و پشتی ڤەگێڕانا ڤێ بۆچوونێ (الأب فرنسیس) ڕەخنێ لێ دگرت!

گەلەک دەستەکێن دی ژی د ناڤ فەلان دا هەبوون باوەری ب کوشتنا مەسیحی نەدئینا، و کتێبێن دیرۆکێ ناڤێن وان ڤەدگێڕن، و گەلەک جاران زانایێن دینێ فەلان دەمێ ڕەخنێ ل (سەرداچوویان) دگرن ناڤێن وان دەستەکان ڤەدگوهێزن یێن کو باوەری ب صەلبکرنا مەسیحی نەدئینا.

ئنجیلا (بەرنابایی) ژی ئەوا فەلێن ئەڤرۆ باوەرییێ پێ نائینن ب ئاشکەرایی باوەرییێ ب خودایی و کوشتن و صەلبکرنا عیسایی نائینت، و ئەو دبێژت: خودێ هندەک ملیاکەت د هەوارا مەسیحی هنارتن و وان مەسیح بلندکرە عەسمانێ سێیێ، و جوهییان مرۆڤەکێ دی یێ وەکی مەسیحی (و ئەو دبێژت: ئەو مرۆڤ یەهووذا بوو) گرت و ئەو بر کوشت[1].

---

(١) ل دۆر بەرنابای و ئنجیلا وی بڕێنە: پەرتووکا (المسیحیة) یا د. أحمد شلبی، بپ ١٨٥-١٩٣.

**حەفت:** باوەرییا صەلبکرنا (خودێ) باوەرییەکا (وەثەنی)یە، بەری فەلان ل نک هندۆک و چینییان هەبوو، هندۆکان دگۆت: کرشنا کورێ نەخری یێ خوداوەند فشنۆی بوو، کرشنا هات و خۆ دا کوشتن دا گونەهێن خەلکی ژێ ببەت، و (بۆذییان) دگۆت: بۆذا خودێ ژی بوو و مرۆڤ ژی بوو، ئەو هات و خۆ کرە قوربان دا خەلکی ژ گونەهان پاقژ بکەت.. و ئەڤە هندێ دگەهینت کو باوەرییا فەلان ب (خودایینییا عیسایی) و (هلاویستن و خۆگۆریکرنا وی) باوەرییەکا (وەثەنی)یە، و ب رێکا کافران یا هاتییە د ناڤ فەلان دا.

## قورئان و دووماهییا عیسایی:

قورئان د دو جهان دا ب ئاشکەرایی دبێژت کو عیسا -سلاڤ لێ بن- ب دەستێن دوژمنێن وی نەهاتییە گرتن و کوشتن وەکی ئسرائیلی هزر دکەن، بەلکی خودێ ئەو -ب رەنگەکێ پەردەدر- ژ دەستێن نەیارێن وی رزگارکر، بەلێ قورئانێ ب بەرفرەهی نەگۆتییە کانێ خودێ چاوا ئەو ژ دەستێن وان رزگار کرییە، ب تنێ ئاشکەرا دکەت کو ئەوێن کوشتنا عیسایی خواستی و کار بۆ کری د وی دا کەفتنە شکێ و مەسەلە ل بەر وان ئالۆز بوو، و خودێ عەبدێ خۆ عیسا بلندکرە عەسمانی، قورئان دبێژت: ﴿ وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا ٱلْمَسِيحَ عِيسَى ٱبْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ ٱللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَمَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِن شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم بِهِۦ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا ٱتِّبَاعَ ٱلظَّنِّ ۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًۢا ﴿١٥٧﴾ بَل رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٥٨﴾ ﴾ (النساء: ١٥٧-١٥٨) یەعنی: ژ بەر وێ گۆتنا وان ب ترانەکرن ڤە گۆتی: کو مە عیسایێ مەسیح کورێ مەریەمێ پێغەمبەرێ خودێ یێ کوشتی، و وان عیسا نەکوشتییە و نە هلاویستییە، بەلکی مەسەلە ل بەر وان بەرزەبوویە، و ئەو هەمی د دەرحەقا وی دا ب گومان و حێبەتینە، ژ بلی دویکەفتنا هندەک هزران چو زانین ل نک وان نینە، و ئەو د کوشتنا وی دا دپشتراست نینن، بەلکی

ب گومانن. بەلکی خودێ ئەو ب نک خۆ ڤە یێ بلندکری، و ئەو ژ کافران یێ پاقژکری، و خودێ د ملکێ خۆ دا یێ زال بوویە، و د کار و رێڤەبرنێ دا یێ کاربنەجھ بوویە.

و چونکی قورئان ل جهەکێ دی پەیڤا (متوفیک) بەری (ورافعک إلـي) بۆ عیسایی ب کار دئینت دەمێ دبێژت: ﴿إِذْ قَالَ ٱللَّهُ يَٰعِيسَىٰٓ إِنِّى مُتَوَفِّيكَ وَرَافِعُكَ إِلَىَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَجَاعِلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّبَعُوكَ فَوْقَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٥٥﴾﴾ (آل عمران: ٥٥) هندەک زانایێن موسلمان بۆ هندێ چوون کو عیسا یێ مری مرنەکا تەبیعی، پاشی رحا وی بۆ عەسمانی یا هاتییە بلندکرن[١]، بەلێ ئەڤ بۆچوونا هە یا د جهێ خۆ دا نینە، و یا دورست ئەوە عیسا -سلاڤ لێ بن- ب ساخی ب رح و لەش ڤە بۆ عەسمانی یێ هاتییە بلندکرن، و ئەڤە ئێک ژ وان موعجزەیانە یێن خودێ ب تایبەتی داینە وی.. و مەخسەد ب پەیڤا (متوفیک) وەکی بەری نوکە ژی مە ڤەگێڕای نڤاندنە، یەعنی: دەمێ ئەو هاتییە بلندکرن ئەو یێ نڤستی بوو. و ئاشکەرایە کو ئێک ژ نیشانێن مەزن یێن هاتنا رۆژا قیامەتێ ئەوە عیسا -سلاڤ لێ بن- ژ عەسمانی دێ ئێتە خوارێ و ئەو و (محمد المهدي) پێکڤە دێ (دەجالی) کوژن، و پشتی ئەو ژییێ خۆ ل عەردی دبۆرینت دێ مرت مرنەکا تەبیعی[٢].

## ژییێ عیسای وسالۆخەتێن وی:

د قورئانێ و حەدیسان دا نەهاتییە کانێ عیسا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- ل سالا چەندێ هاتبوو سەر دنیایێ و چەند سالان ل دنیایێ مابوو، و کانێ

(١) ل دۆر ڤێ هزر و بۆچوونێ برێنە: کتێبا (المسیحیة) یا د. أحمد شلبی، بپ ٣٧-٥٢.

(٢) حەدیسێن هاتنە خوارا عیسایی ژ عەسمانی ل دووماهییا زەمانی بوخاری و موسلم ڤەدگوهێزن.

ژییێ وی ل دەمێ ئەو هاتییە بلندکرن چەند بوو، و د ژێدەرێن فەلان یێن نوی دا هاتییە کو بوونا عیسایی -سلاڤ لێ بن- ل سالا پێنجێ یان شەشێ بەری زایینێ بوو، و دەستپێکا خزمەتا وی (پێغەمبەرینییا وی) ل سالا (٢٦ یان ٢٧)ێ بوو، و کوشتن و ڕابوونا وی ل سالا (٣٠)ێ بوو[١]. و ئەگەر ئەڤ دیرۆکە ددورست بن مەعنا: دەمێ عیسا هاتییە بلندکرن ژییێ وی ل دۆرێت (٣٥) سالییێ بوو.

ژ هندەک زانایێن موسلمان دئێتە ڤەگوهاستن کو ژییێ عیسایی ل دەمێ بلندکرنێ (٣٣) بوو، و ئەو دبێژن: پشتی عیسایی ب پێنج سالان دەیکا وی مەریم ل (٥٣) سالییێ چووبوو بەر دلۆڤانییا خودێ[٢].

ل دۆر سالۆخەتێن عیسایی -سلاڤ لێ بن- پێغەمبەرێ مە -سلاڤ لێ بن- د چەند حەدیسەکان دا ئاشکەرا دکەت کو وی ل شەڤا معراجێ عیسا دیتبوو و ئەو مرۆڤەکێ ناڤنجی بوو ب بەژنا خۆ ڤە، نە یێ کورت بوو نە یێ درێژ، و ڕەنگێ وی یێ سۆر بوو تو دا بێژی وێ گاڤێ ژ سەرشۆیێ دەرکەفتبوو، یێ سەر خەلەک بوو و ناڤ ملێن وی دپان بوون..[٣].

## تەورات و مزگینیدانا ب موحەممەدی[٤]:

ئەوێن خۆ ب دویکەفتی بۆ عیسایی -سلاڤ لێ بن- دزانن ل وێ باوەرێنە کو پەرتۆکا وان ئەوا ب ناڤێ (پەرتووکا پیرۆز) دئێتە ناسین بەحسێ هژمارەکا سەرهاتییێن دیرۆکێ کرییە هێشتا ئەو چێ نەبووین، وەکی:

---

(١) برێنە: التفسير التطبيقي للكتاب المقدس، بپ ١٨٦٠-١٨٦١.

(٢) برێنە: البداية والنهاية ٢/٩٤-٩٥.

(٣) بوخاری ڤان حەدیسان ڤەدگوهێزت.

(٤) کتێبەکا تایبەت ب ناڤێ (پەرتووکا پیرۆز و مزگینیدان ب هاتنا موحەممەدی سلاڤ لێ بن) مە هەیە ل سالا ٢٠١٢ هاتبوو چاپکرن.

سەرهاتییا (قوورش)ی و (بختنصەر)ی و هژمارەکا سەرهاتییێن دی.. و ئەڤ چەندە ل بەر مە موسلمانان نە تشتەکێ غەریبە؛ چونکی مە باوەری هەیە کو ئێک ژ بەرچاڤترین نیشانێن پێغەمبەرینییا پێغەمبەران ئەوە خودێ وان ب هندەک سەرهاتییێن دیرۆکی ئاگەهدار دکەت بەری چێ ببن، بەلێ پسیارا مە ژ وان ئەڤەیە:

ئەرێ کیتابا هەوە بەحسێ پێغەمبەرێ ئیسلامێ ژی -چ ب باشی بت چ ب خرابی- کرییە یان نە؟

ئەگەر ئەو بێژن: نە! ئەم دێ بێژین: ئەرێ ما ستاندنا ئورشەلیمێ چەند سالەکان ژ لایێ (قوورش)ی ڤە مەزنترە ژ ستاندنا وێ و (مصر)ێ و گەلەک وەلاتێن دی ژی ژ لایێ تاگیرێن پێغەمەرێ ئیسلامێ ڤە؟ ئەڤە ئێک..

یا دووێ: قورئانا مە ل گەلەک جهان ئاشکەرا دکەت کو مووسا و عیسایی هەر دویان -سلاڤ لێ بن- مزگینی ب هاتنا پێغەمبەرێ ئیسلامێ یا دایە ئسرائیلییان و سۆزا ژ وان وەرگرتی کو هەر جارەکا ئەو پێغەمبەر بێت ئەو ب دویڤ بکەڤن و باوەرییێ پێ بینن، و دیرۆک ئاشکەرا دکەت کو ل دەمێ هاتنا پێغەمبەرێ ئیسلامێ جوهی و فەلان د ناڤبەرا خۆ دا و د ناڤ وان ملەتێن ل دەور و بەرێن خۆ ژی دا، بەلاڤ دکر کو نێزیکە پێغەمبەرەک بێتە هنارتن.. پاشی پشتی ئەو پێغەمبەر هاتی و وان باش زانی کو ئەڤە ئەو پێغەمبەرە وان خۆ بێ دەنگ کر و کافری پێ کر، و ئێدی نەگۆتن: نێزیکە پێغەمبەرەک بێت!!

مرۆڤ ئەگەر ل کیتابا ئسرائیلییان یا نوکە بزڤڕت و د گەل وێ دەستێڤەدان و گوهۆڕینێن بەردەوام یێن حەتا ئەڤرۆ ژی ئەو ل سەر دکەن؛ دا ڕاستییێ ل بەر خەلکی ڤەشێرن بەلێ هێشتا شوینخەرتۆکێن ڤان مزگینیدانان

تێدا دئاشکەرانە، و ل ڤێرێ ئەم دێ هندەک دەقێن پەرتۆکا وان یا پیرۆز ل بەر چاڤ دانینن بۆ هندێ دا بزانین کو قورئان یا حەق بوویە دەمێ گۆتی: پێغەمبەرێ ئیسلامێ ب ناڤ و سالۆخەت د تەوراتێ و ئنجیلێ دا هاتییە..

ل سەری دێ بێژین: (پەرتووکا پیرۆز) ب خۆ ئاشکەرا دکەت کو هەردو پێغەمبەرێن ئسرائیلییان یێن مەزن مللەتێ خۆ ئاگەهدار کرینە کو پێغەمبەرینی یان مەلەکووتا خودێ -وەکی ئەو دبێژن- دێ ژ وان ئێتە ستاندن و بۆ مللەتەکێ دی یێ بیانی ئێتەدان، مللەتەکێ وەسا کو ژ دەرحەق بێتەدەر و کاری پێ بکەت.. بۆ نموونە:

١- د (سفر التثنية) دا (١٥/١٨) ئەڤ گۆتنا مووسا پێغەمبەری هاتییە: ((خودایێ تە -و گۆتن بۆ مللەتێ ئسرائیلییە- د نیڤا برایێن تە دا -و برایێن ئسرائیلییان ئیسماعیلینە- پێغەمبەرەکێ وەکی من دێ دانت[1])).

٢- د (سفر التثنية) دا (١٧/١٨-٢١) هاتییە مووسا دبێژت: ((خودێ گۆتە من: د ناڤبەرا برایێن تە دا پێغەمبەرەکێ وەکی من -وەکی مووسایی- ئەز دێ دانم هوین دێ گوهدارییا وی کەن..)) و ئەگەر ئەو بێژن -وەکی دبێژن- مەخسەد ب وی پێغەمبەری عیسایە، دێ بێژین: (سفر التثنية ١٠/٣٤) دبێژت: پشتی مووسایی چو پێغەمبەرێن وەکی وی د ناڤ ئسرائیلییان دا ڕانەبووینە.

٣- د (انجيل متى) دا ٤٣/٢١ ئەڤ گۆتنا عیسایی -سلاڤ لێ بن- هاتییە: ((لەو ئەز بۆ هەوە -و ئاخفتن بۆ ئسرائیلییانە- دبێژم: هندی

---

(١) ب ڤی ڕەنگی د چاپا (١٩٩٠) دا هاتییە، و دەمێ خودانێن کیتابێ زانی ئەڤە بەحسێ پێغەمبەرێ ئیسلامییە ڕابوون د چاپا (١٩٩٢) دا (كتاب الحياة) تەحریفەکا ئاشکەرا ل سەر دەقێ وێ کر دا ب ڤی ڕەنگی لێ بێت: ((خودێ د ناڤ هەوە دا پێغەمبەرەکێ وەکی من دێ دانت)) و تەحریف ژ هندێ ئاشکەراترە مرۆڤ تەعلیقێ ل سەر بدەت.

مـەلـەكـووتـا خـودێـیـە دێ ژ هـەوە ئێتە ستاندن و ئـەو بـۆ مللەتـەكێ كـاری ب بـەرێ وێ بكـەت دێ ئێتـەدان)) و مـە حـەقێ هـەی پسـیارا شـرۆڤەكەرێن ئنجیلێ بكەین: ئەرێ ئەو مللەت دێ كی بن؟

پشتی ڤێ دێ بێژین: ل دەمێ هاتنا عیسایی -سلاڤ لێ بن- ئسرائیلی ل هیڤییا سێ كەسان بوو: ئیلیائی، و مەسیحی، و پێغەمبەری.. و ئەگەر یەحیا پێغەمبەر یان یووحەننا، ئیلیا بت وەكی ئنجیلا مەتتای ١٤/١١ و ١٠/١٧-١٣ دیار دكەت، و ئەگەر عیسا مەسیح بت وەكی ئنجیلا مەتتای ١/١ دبێژت، ئەرێ ئەو پێغەمبەرێ دی، یێ ئسرائیلییان چاڤەرێیی بۆ دكر دێ كی بت؟

و (سفر التكوين) ١٨/١٧-٢٠ ئاشكەرا دكەت كو ئیبراهیمی دوعایەک بۆ كورێ ئیسماعیلی ژ خودێ كر، ئینا خودێ گۆتێ: ((یا تە ڤیای بۆ ئیسماعیلی من گوهـ لێ بوو، ئەز دێ وی پیرۆز كەم، دێ بەری ژ وی دەم و دێ وی گەلەک بۆش كەم، دوازدە سەرۆک دێ وی بن و ئەز دێ وی كەمە ئوممەتەكا مەزن)) و د دەقا عبری یا تەوراتێ دا هاتییە: ((ئەز دێ وی زێدە كەم ب مادمادی)) و ئەو پەیڤا ل دوومـاهییێ زاركرنا عبرییە بۆ پەیڤا (موحەممەد) یا عەرەبی[1].

---

(١) قورئان ژی د (سورة البقرة) دا ئایەتێن (١٢٧-١٢٩) ئاشكەرا دكەت كو ئیبراهیمی دوعا ژ خودێ كرن كو ئەو پێغەمبەرەكی د ناڤ دووندەها ئیسماعیلی دا بهنێرت. ژ لایەكێ دی ڤە هندەک زانایێن جوهییان پشتی موسلمان بووین -وەكی سەیدا رحمت الله الهندی دبێژت- وان ب خۆ دیاركر كو ئەڤێ بەحسێ وی هاتییەكرن ژ موحەممەدی پێڤەتر كەسێ دی نینە؛ چونكی حسێبا ئەبجەدی یا پەیڤا (بمادماد) هندی یا ناڤێ (محمد)ییە كو (٩٢)ە، هەر وەسا حسێبا پەیڤا (لغوی غدول) ژی ئەوا د زمانێ وان دا بەرامبەر: (لشعب كبير) هاتی (٩٢)ە!

د (سفر التثنية) دا ٢/٣٣ هاتییه، دبێژت: ((خودێ ژ سینائێ هات، و ل ساعیرێ هاته هنداڤی وان، و ل چیایێ فارانێ برسقی..)). د ڤێ پارچەیێ دا ئیشارەتەکا ئاشکەرا بۆ پێغەمبەرێ ئیسلامێ هاتییەدان.. دەمێ دبێژت: خودێ ژ سینائێ هات، مەبەست پێ دانا تەوراتێیە بۆ مووسایی چونکی سیناء ئەو چیا بوو یێ خودێ لێ د گەل مووسایی ئاخفتی. و دەمێ دبێژیت: ل ساعیرێ هاته هنداڤی وان، مەبەست پێ دانا ئنجیلێیە بۆ عیسایی، ژ بەر کو (ساعیر) ناڤێ وی چیایە یێ دکەڤیتە نێزیکی باژێرێ (الناصرە) ئەو جهێ عیسا لێ بووی، و دەمێ دبێژت: ل چیایێ فارانێ برسقی، مەبەست پێ دانا قورئانێیە بۆ موحەممەدی -سلاڤ لێ بن- چونکی (فاران) ناڤێ وی چیایە ئەوێ دکەفتە ب رەخ باژێرێ مەکەهێ ڤە، ئەو جهێ ئێکەمین جار قورئان لێ هاتییە خوارێ!

ل جهەکێ دی ژی بەحسێ فارانێ و ئەوێ دێ ژ فارانێ ڕابت د تەوراتێ دا هاتییەکرن، د (سفر حبقوق) دا ٣/٣-٦ هاتییە: ((خودێ ژ تیمانێ، و د هندەک چاپان دا: ژ ئەدوومێ، هاتییە و ئەوێ پیرۆز (القدوس) ژ چیایێ فارانێ هات، مەزنییا وی عەسمان ڤەگرت، و عەرد ژ تەسبیحا وی تژی بوو..)).

کانێ چاوا پەرتووکا وان یا پیرۆز ب ئاشکەرایی بەرچاڤ دکەت کو مەلەکووتا خودێ -یان پێغەمبەرینی- دێ ژ ئسرائیلییان ئێتە ستاندن و بۆ مللەتەکێ دی دێ ئێتەدان، وەسا ئەو دیار دکەت کو دەسهەلاتدارییا دنیایێ ژی دێ ژ وان ئێتە ستاندن وەکی د (سفر التکوین) دا ١٠/٤٩ ژ کیس دەڤێ یەعقووبی -ئسرائیلی- ب خۆ هاتی: ((کاشۆیێ فەرمانداریێ ژ یەهوذای نائێتە ستاندن.. حەتا شیلۆن نەئێت..)). مەعنا: ئەگەر شیلۆن هات ئەو کاشۆیێ فەرماندارییێ دێ ژ وان ئێتە.

پسيار ل ڤێرێ دێ ئەڤە بت: ئەرێ شيلۆن كييە؟ و سالۆخەتێن وی چنە؟

د چاپا سالا (١٨١١ ز) دا ژ تەوراتێ ل شوينا پەيڤا شيلۆن ب عـەرەبی دبێژت: ((الذي هو له و إليه تجتمع الشعوب)) و د چاپا سالا (١٨٤٤) دا ئەو ب ڤی رەنگييە: ((الذي له الكل و إياه تنتظر الأمم)) و د چاپا سالا (١٩٩٢) دا پەيڤا (شيلوه) هاتييە، و د شرۆڤەكرنا وێ دا گۆتييە: ((معناه: من له الأمر))[1].

ژ ڤان پارچەيێن هلبژارتی دئێتە زانين كو ئـەو شيلۆنێ دێ ل پاشەرۆژێ ئێت و دووماهييا فەرمانداريیا يـەهوذايی دێ ل سـەر دەستێ وی بت، ئـەڤ كەسـە ژ سالۆخەتێن وييـە: هـەمی دێ بـۆ وی بـت، و مللـەتێ ئسـرائيلی و گەلەک مللەتێن دی ژی دێ چاڤەرێيی وی بن و كەڤنە ژێر دەستێ وی و دێ ل نـک وی كـۆم بـن.. و ئـەڤ سـالۆخەتە هـەمی ب تنێ ل نـک پێغەمبـەرێ ئيسلامێ -سلاڤ لێ بن- هەبوون، پشتی هاتنا وی دەسهەلاتداری -يا دينی و يا دنيـايێ ژی- ژ ئسـرائيلييان هاتـە وەرگـرتن، و ب تنێ ئـەو بوويـە يـێ هنـارتيێن گەلـەک مللـەتان ل نـک كـۆم بـووين، و بـاوەری پـێ ئينـای و گوهدارييا وی كری.

و د (سفر إشعيا)يی دا ١٣/٢١-١٧ ب رەنگـەكێ وەكـی رۆژا خزيرانـێ ئاشـكەرا بەحسـێ پێغەمبـەری -سـلاڤ لـێ بـن- دئێتـەكرن دەمـێ دبێـژت: ((وەحييەک ژ لايێ وەلاتێ عەرەبان: ئەی كاروانێن دادانييان ب شـەڤ هوين دێ ل صەحرايێن وەلاتێ عەرەبان مينن، ڤێجا هوين -ئەی خـەلكێ تـەيمائێ- ئاڤێ بۆ يـێ تێهنـی بينن، و ب نـانی پێشـوازيیێ ل وان بكەن يێن رەڤـين؛ چونكی ئـەو ژ شـيرێ رويسـكری و كڤـانێ شـداندی و ژ بـەر گـەرمييا شـەرِی

(١) خودانێن كتێبا (التفسير التطبيقي للكتاب المقدس) د شـەرحا پـەيڤا شيلوه دا دبێـژن: تێگەهشتنا ڤێ پارچەيێ يا ب زەحمەتە، دبت شيلوه ناڤەكێ دی يێ مسيای بت.. هتد.

بێن ڕەڤین، چونکی ئەڤە ئەوە یا خودێ گۆتییە مـن: د سالەکێ دا یا وەکی سالا کرێگرتییـەکی هـەمی مـەزنییا قیـداری دێ پـویچ بـت، و تیرهـاڤێژێن زیرەک ژ دووندەها قیداری دێ کێم بن..)).

ئەڤە بەحسێ مشەختبوونا پێغەمبەری -سلاڤ لێ بن- و هـەڤالێن وییـە ژ مەکەهێ بۆ وەلاتێ تەیمائێ و ب دورستی بۆ باژێرێ (یەثربێ)، و خەلکێ تەیمائێ (ئەوس و خەزرەجینە) ئـەوێـن د هەوارا مشـەختییان هاتین و ئـەو د ناڤ خۆ دا حەواندین، و ئاشکەرایە کو ل شەڤا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بـن- ژ مـال دەرکـەفتی و مشـەختبووی قورەیشـییان (نـەڤییێن قیـدارێ کـوڕێ ئیسـماعیلی) شیرێن خۆ بۆ وی رویس کربـوون و ل بـەر دەرگەهێ مـالا وی ڕاوەستابوون، و پشتی ئەو گەهشتییە مەدینێ ب سالەکێ ئـەو د شـەڕەکی دا (کـو شـەڕێ بـەدرێ بـوو) ب سـەر قوریشـییان کـەفت و حـەفتێ زەلام ژ وان کوشتن و ب ڤێ چەندێ مەزنییا قورەیشییان د چاڤێن عـەرەبان دا شکەست، و هژمـارا شـەڕکەرێن وان کێمبـوو.. ئـەرێ ژ ڤـێ زێدەتر مـا هەوجەیـە مرۆڤ دەلیلەکێ دی بینت؟

هـەر د (سـفر إشـعیا)یی دا ٤٢/١٠-١٣ هاتییـە: ((سـترانەکا نـوی بـۆ خودێ بسترینن، گەلی ڕێڤنگان ل نیڤا دەریایـان و گـەلی خەلکێ گـزیـرتـان ل هەمی لایێن عەردی تەسبیحا وی بکەن، و صەحرا و باژێرێن وی و وەلاتێ قیداری یێ ئاڤا بلا ب ناڤێ وی گازی بکەن، خەلکێ سالعێ بـلا ب کـەیف ستر‌انان بسترینن و ل سەر کۆپێن چیایان بلا ب ناڤێ وی گازی بکەن، و بلا ئـەو خـودێ مـەزن بکـەن و حەمـدا وی ل گزیرتـان بەلاڤکـەن، خـودێ وەکـی جەبیارەکی ئاشکەرا دبت.. هێزا وی بەرانبەر دوژمنان ئاشکەرا دبت)).

و وەلاتێ قیداری ئەو جهە یێ قورەیشی لێ دژیان، و خەلکێ (سالعێ) یـان (سـەلعێ) خـەلکێ مەدینێنـە، ئـەوس و خـەزرەجی؛ چـونکی سـەلع ئـەو

چیایە یێ ل تەنشت مەدینێ، و (سترانا نوی) یا ئەڤ مرۆڤە ل سەر چیا و جهێن بلند بۆ مەزنییا خودێ دبسترینن و ل دنیایێ هەمییێ دەنگ ڤەددەت بانگێ ئیسلامییە.

د (سفر دانیال)ی ژی دا ٢/٤٠-٤٥ ئیشارەتەکا ئاشکەرا بۆ ئوممەتا ئیسلامێ هاتییە دەمێ دانیال پێغەمبەر خەونا پادشاهـ (نبوخوذناصر)ی بۆ وی مەعنا دکەت، دانیال بەحسێ مەملەکەتەکا مەزن دکەت کو دێ پەیدا بت و دنیایێ ئێختە ژێر دەستێ خۆ و دووماهییا مەملەکەتا ئسرائیلییان دێ ل سەر دەستێ وان بت، و دانیالی ب ڕەنگەکێ بەرفرەهـ سالۆخەتێن ڤێ مەملەکەتێ (مەملەکەتا چارێ) داینە و هەر چەندە وی ب ئاشکەرا گۆتییە: ئەڤ مەملەکەتە دێ ب دەستێن نەڤییێن قیداری -کوڕێ ئیسماعیلی و باپیرێ قورەیشییان- ئێتە دامەزراندن[1] بەلێ د گەل هندێ ژی جوهی و فەلە ژ بێفامی دبێژن: ئەڤ مەملەکەتە دێ یا ئسرائیلی بت!

### ئنجیل و مزگینیدانا ب موحەممەدی:

مەخسەدا مە پێ ئەو ئنجیلێن تەحریفکرینە یێن نوکە فەلە باوەرییێ پێ دئینن، و هزر دکەن ئەو وەحیا خودێنە، چونکی ئاشکەرایە کو مزگینیدانا

(١) زانایێن موسلمان یێن بەرێ، وەکی (ابن تیمیە)ی و (ابن القیم)ی دەمێ مزگینییا دانیالی ڤەدگوهێزن دبێژن: د پەرتووکا دانیالی دا هاتییە کو ئەڤ مەملەکەتە دێ ب دەستێن قیدارییان ئێتە ئاڤاکرن.. بەلێ د چاپێن نوکە دا ژ پەرتووکا دانیالی چو بەحسێ قیدارییان نەهاتییە. لەو ئەم دبێژین: پشتی زانایێن موسلمانان ئەڤ ڕاستییە دیارکری باوەرپێکەرێن پەرتۆکا پیرۆز ئەڤ چەندە یا ژ پەرتۆکا دانیالی ئینایەدەر و هاڤێتی دا ڤێ ڕاستییێ ل بەر خەلکی بەرزەکەن چونکی ئەڤ کارە یێ ژ وان دویر نینە، بەرێ خۆ بدە چاپا (١٩٩٠)ێ و چاپا (١٩٩٢)ێ ژ پەرتۆکا وان یا پیرۆز دێ بینی هندەک تشت د چاپا (١٩٩٠) دا یێن هاتین د چاپا (١٩٩٢) دا نینن، ژ لایەکێ دی ڤە ئەگەر ئەڤ گۆتنە د پەرتۆکا دانیالی دا نەبا دەمێ زانایێن موسلمان پەرتووکێن خۆ داناین، دڤیا وان بەرسڤا زانایێن موسلمان دابا و گۆتبان: هوین هندەک تشتان ژ پەرتۆکا مە دڤەگوهێزن ئەو تێدا نینن.

ب پێغەمبەرێ ئیسلامێ د ڤان ئنجیلان ژی دا هەیە، هەر چەندە خودانێن وان گەلەک بزاڤ کرینە کو وان جهان ب ئێکجاری بیننەدەر یان ژی هندەک گوهۆڕینێن وەسا ل سەر بکەن کو مەعنایا وان یا دورست ل بەر خەلکی بەرزە ببت، و گرفتارییا مەزن ئەوە دانەیێن ڤان ئنجیلان ب زمانێ وان یێ ئەصلی نەماینە، و کەڤنترین دانە ئەون یێن کو بۆ زمانێ یۆنانی هاتینە وەرگێڕان.. و د گەل هندێ ژی ئەم دبێژین: مزگینیدانا ب (موحەممەدی) -سلاڤ لێ بن- د ڤان ئنجیلان دا تشتەکێ زێدە ئاشکەرایە[1].

د پتر ژ جهەکی دا ژ ئنجیلان و ب تایبەت ژ ئنجیلا یووحەننای هاتییە کو عیسایێ مەسیح -سلاڤ لێ بن- یێ گۆتییە شاگردەیێن خۆ: ئەگەر هوین گوهێ خۆ بدەنە من ئەز دێ ژ بابێ خۆ خوازم کو پشتی من ئەو ئێکێ دی بۆ هەوە بهنێرت دا د گەل هەوە بت و گۆتنا خودێ هەمییێ نیشا هەوە بدەت..

د چاپا سالا (١٨٢١ ز) و سالا (١٨٣١ ز) دا -وەکی خودانێ پەرتووکا (اظهار الحق) ڤەدگوهێزت- ژ ئنجیلا یووحەننای ١٤/١٥-١٧ هاتییە: ((ئەگەر هەوە ئەز دڤێم شیرەتێن من ژ بەر بکەن و ئەز دێ ژ بابێ خوازم کو فارقلیتەکێ دی بدەتە هەوە دا حەتا حەتایێ د گەل هەوە بت، جانێ راستییێ یێ کو خەلک نەشێن قەبویل کەن)).

و د چاپێن نوی یێن ڤێ ئنجیلێ دا پەیڤا فارقلیط یا هاتییە ڤەگوهاستن بۆ (المعزي) یان (المعین) ئانکۆ: هاریکار، و د ئیصحاحا (١٥) ژی دا هژمارا (٢٦) هەر ژ ئنجیلا یووحەننای بەحسێ ڤی فارقلیتی یێ هاتییەکرن

---

(١) ل ڤێرێ دڤێت زەحمەت و بزاڤا وان زانایێن فەلان یێن کو پشتی هنگی موسلمان بووین نەئێتە ژبیرکرن د مەجالێ ئاشکەراکرنا وان دەڤان دا یێن بەحسێ پێغەمبەری تێدا هاتی، و شارەزاییا وان د زمان و ڕامانێن ئنجیلێ دا وان هێژای ڤی کاری دکەت.

و عیسا -سلاڤ لێ بن- دبێژت: ((چی گاڤا ئەو فارقلیط هات[1] یێ کو ئەز دێ بۆ هەوە ژ نک بابێ خۆ هنێرم ئەو دێ شاهدەیێ بۆ من دەت))

د ئیصحاحا (١٦) دا هژمارا (٧-١٠) عیسا دبێژیت: ((بەلێ ئەز راستییێ بۆ هەوە دبێژم: بۆ هەوە چێترە ئەز بچم؛ چونکی ئەگەر ئەز نەچم فارقلیط نائێت، بەلێ ئەگەر ئەز چووم ئەز دێ وی بۆ هەوە هنێرم، و چی گاڤا ئەو هات ئەو دێ خەلکی سەرا گونەهێ پاشڤەبەت..)).

ل ڤێرێ مە ماف هەیە پسیارێ بکەین: ئەرێ ئەو (فارقلیط)ێ عیسا بەحس ژێ دکەت کییە؟

بۆ بەرسڤ دێ بێژین: هندی پەیڤا (فارقلیطە) پەیڤەکا یۆنانییە بەرامبەر وێ پەیڤەکا دی یا عبری د ئنجیلێ دا هەبوو؛ و ئاشکەرایە هندی زمانێ مەسیحییە عبری بوو نەکو یۆنانی، و ئەڤ پەیڤە ژ لایێ وەرگێرێن ئنجیلێ یێن یۆنانی ڤە یا هاتییە هلبژارتن، و دەمێ ئەم بەرێ خۆ ددەینە رامانا ڤێ پەیڤێ د زمانێ یۆنانی دا دێ ئێک ژ دویان بینین:

یان ئەو ژ پەیڤا (بیرقلوطووس) یا هاتییە وەرگرتن، و ئەڤ پەیڤە سەدا سەد دکەفتە بەرانبەر (أحمد) یا عەرەبی!

یان ژی ئەو ژ (بارقلی طووس) یا هاتییە وەرگرتن و ئەو ب رامانا (المعین) یان (المعزي) یان (الوکیل) د زمانێ عەرەبی دا دئێت، و حەتا باوەر پێکەرێن ئنجیلێ ڤێ مزگینیدانا گەلەک ئاشکەرا ب هاتنا موحەممەدی -سلاڤ لێ بن- ل بەر خەلکی ڤەشێرن وان ئحتیمالا دویێ ب تنێ هلبژارت

(١) د هندەک چاپێن کەڤن یێن ئنجیلێ دا ل ڤی جهی هاتییە: (فلو قد جاء المنحمنا الذی یرسله الله إلیکم..) و پەیڤا منحمنا د سریانییێ دا ب دورستی دکەفتە بەرانبەر: موحەممەد.

و هەر خۆ د ئحتیمالا ئێکێ نەگەهاند! بۆچی؟ دا کەس هزر نەکەت عیسایی یێ گۆتی: (أحمد) پشتی من دێ ئێت!!

و ژ بلی هندێ کانێ پەیڤا (فارقلیط) ژ چ هاتییە وەرگرتن پسیارەک خۆ هلدئێخت: ئەرێ ئەڤ کەسە یێ مەسیح دبێژت: حەتا ئەز نەچم ئەو نائێت، کییە؟

زانایێن فەلان د بەرسڤێ دا دبێژن: ئەو (معین - هاریکار) ئەو رحە یا کو ب سەر شاگردەیێن مەسیحی دا هاتی پشتی وی، یان ژی هەما مەسیح ب خۆیە چونکی پشتی کافران ئەو ڤەشارتی ئەو جارەکا دی ڕابووڤە.

بەلێ بۆ هەر کەسێ شارەزا دیار دبت کو ئەڤ بەرسڤا وان ب دورستی ڕەڤینەکا کرێتە ژ راستییێ؛ چونکی ئەگەر مەبەست ب وی کەسی عیسا با یان (روح القدس) با، پێتڤی نەبوو مەسیح هندە داخوازێ ژ شاگردەیێن خۆ بکەت کو ئەو باوەرییێ پێ بینن؛ چونکی نە یا بەرعەقلە هەڤالێن وی باوەرییێ پێ نەئینن.. ژ لایەکێ دی ڤە دەمێ (یەسووع) دبێژت: ئەو دێ شاهدەیێ بۆ من دەت، ژ ڤێ دئێتە زانین کو ئەو نە یەسووعە چونکی چو مەعنا بۆ هندێ نینە ئەو ب خۆ شاهدەیێ بۆ خۆ بدەت!

هەر وەسا دەمێ ئەو دبێژت: ئەو دێ خەلکی پاشڤەبەت و گەفێ ل وان کەت سەرا گونەها وان کو وان باوەری ب من نەئینای.. ئەڤە ب دورستی ل سەر موحەممەدی -سلاڤ لێ بن- و ئوممەتا ئیسلامێ ب جهـ دئێت؛ چونکی وان ب دورستی (تەوبیخا) خەلکی کر نەخاسمە جوهییێن بێ باوەر ژ بەر نەباوەری ئینانا وان ب عیسا پێغەمبەری.

و د ئنجیلا لووقای دا ١٤/٢ هاتییە: ((المجد لله في الأعالي و على الأرض السلام و بالناس المسرة)) و ل دۆر ڤێ پارچەیێ ژ ئنجیلێ زانایێ فەلان یێ مەزن دیفید بنجامین کلدانی، ئەوێ پشتی موسلمان بووی ناڤێ

خۆ كريیه عبد الأحد داود[1] دبێژت: زانايێن فەلان ژ قەستا ئەڤ پارچەيا ئنجيلێ خەلەت يا وەرگێڕايە عەرەبييێ و وەرگێڕانا دورست ئەڤەيە: ((الحمد لله في الأعالي، وعلى الأرض إسلام و للناس أحمد)) چونكى د دانەيا سريانى يا كەڤن دا ل شوينا پەيڤا (السلام) پەيڤا (أيرينى) هاتييە، و ل شوينا پەيڤا (المسرة) پەيڤا (أيودكيا) هاتييە، و ژ لايێ زمانى ڤە پەيڤا (إسلام) پتر دكەفتە بەرانبەر پەيڤا (أيرينى)، و پەيڤا (أحمد) ب دورستى دكەفتە بەرانبەر (أيودكيا) نەكو (المسرة)؛ چونكى بۆ (المسرة) د سريانييێ دا پەيڤا (ثلميا) دئێتە گۆتن.

## دويكەفتيێن عيساى پشتى وى:

دا كو ديرۆكا دويكەفتيێن عيسايى -ئەوێن خۆ ب وى ناڤ دكەن- بۆ مە روهن و ئاشكەرا ببت ئەم دێ ديرۆكا وان ل سەر سێ قويناغان لێكڤە كەين..[2]

**قويناغا ئێكێ:** ژ دەمێ عيسايى -سلاڤ لێ بن- حەتا سالا (٣٢٥ ز) دەمێ مەسيحييەت بوويە دينێ رەسمى يێ دەولەتا رۆمانى.

دەمێ عيسا پێغەمبەرى -سلاڤ لێ بن- بۆ جارا ئێكێ ل فلسطينێ گازييا خۆ بەلاڤكرى هژمارەكا مەزن ژ ملله‌تێ وى يێ ئسرائيلى -ئەوێن دگۆتن: ئەم دويكەفتيێن مووساييينە- بەرگرييا وى كر، و ل دەمێ وان

(١) پشتى ئەو موسلمانبووى وى چەند كتێبەک ل دۆر وان مزگينييان نڤيسين يێن كو د تەوراتێ و ئنجيلێ دا هاتين ل دۆر پێغەمبەرێ ئيسلامێ، ژ وان كتێبان: محمد في الكتاب المقدس.

(٢) بۆ بەرچاڤكرنا ديرۆكا فەلان مە مفا ژ گەلەک پەرتووكێن كەڤن و نوى ديتييە ژ وان: (الجواب الصحيح لمن بدل دين المسيح) يا (شيخ الإسلام ابن تيميه)ى، و (البداية والنهاية) يا (ابن كثير)ى، و (محاضرات في النصرانية) يا (محمد أبو زهره)ى، و (المسيحية) يا (د. أحمد شلبى) و گەلەكێن دى.

هەڤرکی د گەل پێغەمبەرێ خودێ دکر گەلەک جاران وان هاریکاری ژ رۆمانییێن صەنەمپەرێس دژی وی دخواست.. و ئەو بوو دووماهییێ وان حاکمێ دەڤەرێ یێ رۆمانی پالدا کو ئەو عیسایی بگرت و بکوژت، وەکی بۆری د گەل مە.

و ل دەمێ عیسا هاتی ل دەڤەرا شامێ ئەوا دکەفتە ژێر دەسهەلاتدارییا دەولەتا رۆمێ دو دین هەبوون: صەنەمپەرێسی، و ئەڤە دینێ دەولەتێ بوو، و جوهییاتی و ئەڤە دینێ ئسرائیلییان بوو، و پشتی عیسا هاتی و چووی دینەکێ دی ژی پەیدابوو و ب ناڤێ وی ب خۆ هاتە ناسین، و چونکی (مەسیحییەت) ئەو دینێ نوی هاتی ل دلێ جوهییێن سەرداچووی نەدهات، و پێ نەڤێت ل دلێ رۆمانییێن صەنەمپەرێس ژی نەدهات، ئەو هەردو (جوهی و صەنەمپەرێس) دژی گازییا عیسایی بوونە ئێک قولپ..[(١)]

ل سەر دەمێ قەیصەرێ رۆمی (أغسطسی) عیسا پێغەمبەر -سلاڤ لێ بن- هاتبوو سەر دنیایێ، و ل سەر دەمێ کورێ وی (طیباریووسی) وی دەست ب بەلاڤکرنا گازییا خۆ کربوو.. و دیرۆکنڤیسێ قبطی سەعیدێ کورێ بەطریقی دبێژت: والییێ رۆمییان ل وەلاتێ یەهووذای -کو پشکەک ژ فلسطینێ بوو- کاغەزەک بۆ طیباریووسێ قەیصەر هنارت و تێدا بەحسێ مەسیحی و گازییا وی کر، قەیصەری دل تێ هەبوو باوەرییێ پێ بینت بەلێ هەڤالێن وی نەهێلا.. و پاشی بەحسێ گرتن و کوشتنا عیسای دکەت وەکی ئەو هزر دکەت.

---

(١) ئەڤە عەدەتێ جوهییان یێ هەر و هەرە، گاڤا پێغەمبەرێ ئیسلامێ ژی هاتی وان دژی وی دەستێن خۆ کرنە د ناڤ دەستێن عەرەبێن صەنەمپەرێس دا و گۆتێ: دینێ هەوە ژ یێ موحەممەدی چێترە!

پشتی طیباریووسی دو قەیصەرێن دی هاتن: فلۆریووس و کورێ وی نیرۆن و وان هەردویان گەلەک ب توندی نەیارەتییا دویکەفتیێن مەسیحی کر، حەتا دبێژن: نیرۆنی فەلە دگرتن و دکرنە د پیستێ حەیوانان دا و دهاڤێتنە بەر صەییێن هار حەتا وان ئەو ب کێلبێن خۆ ئەو ددڕاندن، و هندەک دئینان قیر د جلکێن وان ددا و ئاگر بەرددایێ و قەیصەر ب شەڤێ ل بەر رۆناهییا وان دچوو، و ل ڤی زەمانی -ل دۆرێن سالا ٥٥-٦٥- مەتتای ئنجیلا خۆ ل ئۆرشەلیمێ ب زمانێ عبری دانا و پاشی یووحەننای ئەو وەرگێڕا سەر زمانێ یۆنانی، و بوترسی ئنجیلا مرقسی دانا، و لۆقای ژی ئنجیلا خۆ نڤیسی، و بوترس و لۆقا هەردو ل سەر دەمێ نیرۆنی هاتنە کوشتن.

و ل دۆرێن سالا (٧٠ ز) دەمێ جوهییێن ئۆرشەلیمێ ب شۆرەشەکێ دژی حاکمێ یۆنانی ڕابووین قەیصەری -و هنگی تیتس بوو- هێرشەک ئینا سەر قودسێ باژێڕ سۆت و وێران کر و هەیکەل ژ بناخەیان ڕاکر و هژمارەکا مەزن ژ جوهییان -و فەلان ژی- کوشتن، حەتا دبێژن: ژنێن ب حەملە دگرتن زکێن وان شەق دکرن و بچویک ژێ دئینانەدەر ل کەڤران ددان![(١)]

پشتی کاڤلبونا قودسێ ل سالا (٧٠ ز) دەمێ تاریانۆس بوویە قەیصەر وی فەرمان دا فەلە هەمی ببنە عەبد ب هێجەتا هندێ کو دینێ وان یێ بێ شریعەتە! و ل سەر دەمێ ڤی قەیصەری هندەک زەلامێن فەلان خۆ گەهاندە یووحەننای و گۆتنێ: هندەک فەلە یێن هەین باوەرییێ ب خوداینییا

(١) شرۆڤەکەرێن ئنجیلێ دبێژن: عیسایی ئیشارەت دابوو ڤێ سەرهاتییێ دەمێ وی گۆتییە شاگردەییێن خۆ: بەرەک ل سەر بەرەکی ل ڤێرێ -یەعنی: ل هەیکەلی- نامینت، بڕێنە: انجیل متی ٢٤ / ١-٢، و قورئان ژی دبێژت: خودێ د کیتابێ دا گۆتبوو ئسرائیلییان دو جاران هوین خرابکارییێ ل عەردی دێ کەن و هتد.. وەکی بەری نوکە مە بەحس ژێ کری.

یەسووعی نائینن، لەو مە دڤێت تو ئنجیلەکێ بۆ مە بنڤیسی و خوداینییا یەسووعی تێدا دیار بکەی و ل سەر داخوازا وان وی ئنجیلا خۆ ب یۆنانی -ل دویڤ گۆتنا ئبن بەطریقی- نڤیسی!

ب ڤی ڕەنگی و ل درێژییا سێسەد سالان دا دویکەفتیێن مەسیحی نەخۆشییێن مەزن ژ دەست جوهییێن سەرداچووی و رۆمانییێن کافر و صەنەمپەرێس دیتن، لەو ئەو نەدوێریان دینێ خۆ ئاشکەرا بکەن، و گەلەک جاران قەیصەران دێرێن وان خراب دکرن، و کتێبێن وان دسۆتن و زانایێن وان دگرتن و دکوشتن، و ژ بەر ڤان کاودانێن سەخت و نەخۆش یێن کو فەلە تێڕا بۆرین سەر و بەرێ دینێ وان ل ڤی دەمی ب دورستی نەهاتییە زانین، و چو کتێبێن وان یێن ڤی دەمی -ئنجیل بن یان هندەک کتێبێن دی بن- نەهاتینە دیتن، و ئەو کتێبێن ئەو نوکە پیرۆز دبینن، وەکی پەرتووکێن (العهد الجدید) هەمی بێ سەنەد و نە ب زمانێ وان یێ ئەصلی گەهشتینە مە.

و ژ سەر و بەرێ (کۆمبوونا نیقیە) -ئەوا پاشی دێ بەحس ژێ کەین- بۆ مە دیار دبت کو ل ڤی دەمی جوداهییەکا مەزن د ناڤبەرا فەلان دا د گەلەک مەسەلێن مەزن و سەرەکی دا هەبوون، و ئەو د گەلەک مەسەلان دا د دودل و ب گومان بوون.

**قویناغا دویێ:** ژ وی دەمێ مەسیحییەت بوویە دینێ دەولەتا رۆمانی یێ رەسمی و حەتا پشتی هنگی ب چارسەد سالان دەمێ ئیسلام هاتی.

ل دەستپێکا سەدسالا چارێ زایینی قسطس حاکمێ بیزەنطە بوو، و دبێژن: عەقلێ ڤی حاکمی گەلەک ژ صەنەمپەرێسییێ نەدبڕی، جارەکێ ئەو چوو دەڤەرا روهایێ و ل گوندێ (کفرجاث)ێ وی کچەکا جوان دیت ناڤێ وێ هیلانە بوو، ژ بەر جوانییا وێ دلێ وی کەفتێ و بۆ خۆ خواست، و ئەڤ کچە ل سەر دەستێ ئوسقوفێ روهایێ بووبوو فەلە، پشتی وێ شوی ب حاکمی

کـــری هاتـــه بـیزەنطـــه و ل وێـــرێ وێ کـــوڕەک بـــوو نـــاڤێ وی کـــره (قەسطـەنطـین).

دەمێ قەسطـەنطـین هێشتا یێ بچویک دەیکا وی ئەو هنارته روهایێ دا فێری زانینێ ببت.. و ل وێرێ ئاگـەهیێن وی ب دینـێ فـەلان پەیـدابوون، و پشتی بابێ وی مـری ئـەو ل سالا (٣١٠ ز) بـوو حاکمێ بیزەنطـه و پشـتی ســالـەکێ دویــان وی هنــدەک شــەڕێن مــەزن د گــەل قەیصــەرێ رۆمــێ مەقسطـیووسـی و عیلانووسـی کـرن و ئـەو د ڤـان شـەڕان دا ب سـەرکەفت و پایتەختا قەیصەری رۆمیه ستاند و بوو قەیصەر.

ل سـالا (٣١٢ ز) دلـێ قەسـطـەنطیـنـی چوویێ ببتـه فەلـه و فـەلاتییێ بکەته دینێ دەولـەتێ یێ رەسمی، بەلـێ وی بەرێ خۆ دایێ ئەو کەسێن دبێژنـه خۆ فەلـه ل هەر جهـەکی هندەک بیـر و بـاوەرێن جودا ژ فـەلـێن دی هەنـه، لـەو وی داخواز ژ زانایێن مەسیحییەتێ کر کـو ئـەو ل جهـەکی کۆم ببن و ل سـەر ئێک بیر و باوەر بگەهنه ئێک و ئەو بـوو ل سـالا (٣٢٥ ز) ل سـەر داخـوازا وی کۆمبوونا (نیقیه) هاته بەستن.

د ئەگەرا ڤێ داخوازا وی دا دبێژن: ل مصرێ زانایەکێ فـەلان یـێ ناڤـدار هەبوو دگۆتنێ: ئەریووس، وی و هەڤالێن وی بـاوەری ب لاهووتییـا عیسـایی نــەدئینا، و کەنیســا (ئەســیووط)ێ ب هــەمی زانــایێن خــۆ ڤــه پشــتەڤانییا بۆچوونا ئەریووسی دکر، بەلـێ کەنیسا (ئەسـکەندەرییێ) و بـەتریکێ وێ دژی ئەریووسـی ڕاوەسـتابوو و فـەتوا ب کـوفرا وی دابـوو، و پشـتی قەسطـەنطـین بوویــه قــەیصــەر و بڕیــار دای فەلــه ل دەولــەتا وی ب سەربەســتی بــژین، ئەریووسی قەستا قەیصەری کر و گازندێن خۆ بـۆ کـرن، گاڤا قەیصـەری دیتـی جوداهییێن مـەزن د ناڤبـەرا زانـایێن فـەلان دا هەنـه بڕیـار دا (مجمع نیقیـه) بێته بەستن..

ل نیقیه نێزیکی (٢٠٤٨) سەرۆک قەشان کۆمبوون؛ دا ل سەر ئێک بیر و باوەر بگەهنە ئێک، هندەکان دگۆت: خودێ ئێکە و مەسیح کەسەکێ هلبژارتییە یێ هاتی دا خەلکی ژ گونەهان رزگار بکەت، و هندەکان دگۆت: خودێ ئێک جەوهەرە بەلێ یێ خودان سێ ناڤە، و ڤان باوەری ب (روح القدس) نەدئینا، و هندەکان دگۆت: خودێ سێنە (باب و کوڕ و روح ئەلقودس)، و ڤان دگۆت: مەسیح کوڕێ خودێیە یێ هاتی و خۆ دایە کوشتن دا نفشێ مرۆڤی ژ گونەها ئادەمی رزگار بکەت، و ئەڤە د ئەصل دا گۆتنا بۆلسێ هێڤێن جوهی بوو و (٣١٨) سەرۆک قەشە ل سەر ڤێ باوەرێ بوون.

پشتی قەیصەری -ئەوێ هێشتا نەبوویە فەلە- گوهدارییا گۆتنێن سەرۆک قەشان کری دلێ وی پتر چوو گۆتنا دووماهییێ لەو وی فەرمان دا ئەڤ گۆتنە ببتە گۆتنا دەولەتێ![1]

پشتی هنگی قەسطەنطینی فەرمان دا جوهییێن دەولەتا وی هەمی بێنە سەر ڤێ فەلاتییێ یا وی هلبژارتی، بڕیار دا هەچییێ نەئێتە سەر ڤی دینی بێتە کوشتن، و هنگی گەلەک جوهی ب کوتەکی بۆونە فەلە.. و هەر وەسا قەیصەری فەرمان دا ئنجیل و کتێبێن فەلان هەمی بێنە سۆتن ئەو تێ نەبن یێن د گەل بیر و باوەرێن وی رێ بکەڤن، و خۆ ئەو ژی ب ئەزمانێ وان یێ ئەصلی نەهێلان بەلکی وەرگێڕانە سەر زمانێ یۆنانی.. و ئەو فەلێن باوەری ب خوداینییا عیسایی نەدئینا، وەکی ئەریووسی و هەڤالێن وی، تویشی گرفتارییەکا مەزن بوون کتێبێن وان هاتنە سۆتن و کەنیسەیێن وان ژێ هاتنە ستاندن، لەو ئەو دەربەدەر بوونە چۆل و چیایان دا دینێ خۆ بپارێزن.

---

(١) یا غەریب نەبوو ئەو پشتەڤانییا ڤێ بۆچوونێ بکەت؛ چونکی ئەو مرۆڤەکێ موشرک بوو و بۆ وی یا ب ساناهیتر بوو ئەو باوەرییێ ب خودایەکێ سێ(!!) بینت ژ باوەری ئینانا ب خودایەکێ ب تنێ.

پشتی کۆمبوونا نیقیه ب سێ سالان (ل سالا ٣٢٨ ز) دەیکا قەیصەری خاچپەرێسی د ناڤ فەلان دا دەرێخست و وێ بڕیار دا دێرەکا مەزن ل وی جهی بێتە ئاڤاکرن یێ عیسا -ل دویڤ هزرا وان- لێ هاتییە کوشتن، و حەتا هنگی خاچ و خاچپەرێسی د ناڤ فەلان دا نەبوو، و بۆ جارا ئێکێ وی بڕیار دا خاچ و تەصویر ل کەنیسەیان بێنە چێکرن، و ب بڕیارەکێ قەسطەنطینی پیرۆزییا شەنبییێ نەهێلا و ئێکشەنب پیرۆزکر، ب هێجەتا هندێ کو مەسیح ل ئێکشەنبێ ژ قەبری ڕابووبوو!

ژ بلی کۆمبوونا نیقیه ل سالا (٣٢٥ ز) زانایێن فەلان سێ کۆمبوونێن دی یێن مەزن گرێدان: کۆمبوونا قەسطەنطینییێ یا ئێکێ ل سالا (٣٨١ ز)، و کۆمبوونا ئفسسێ ل سالا (٤٣١ ز)، و کۆمبوونا خەلیکدوونیەیێ ل سالا (٤٥١ ز)، و ژ بلی ڤان کۆمبوونا چار کۆمبوونێن دی ژی هاتبوونە بەستن بەلێ ئەو نە جهێ ئتتفاقێنە ل نک هەمی فەلان. و ئاشکەرایە کو د کۆمبوونا ئێکێ دا بڕیار ب لاهووتییا مەسیحی هاتەدان، و د کۆمبوونا دویێ دا بڕیار ب لاهووتییا (روح القدس)ی ژی هاتەدان، و کۆمبوونا سێیێ بڕیار دا کو مەسیح خودێ ژی بوو و مرۆڤ ژی بوو، و کۆمبوونا چارێ بڕیار دا کو لاهووتییا مەسیحی تشتەکێ جودا بوو ژ ناسووتییا وی؛ دا ئەو بشێن ب رحەتی بێژن: ناسۆتییا وی ب تنێ هاتبوو کوشتن و هلاویستن!

**قویناغا سێیێ:** ژ پشتی هاتنا ئیسلامێ ل نیڤا ئێکێ ژ سەدسالا حەفتێ و حەتا ئەڤرۆ. د ڤێ قویناغا دویر و درێژ دا دو خالێن زێدە گرنگ هەنە مە دڤێت ب کورتی بەحس ژێ بکەین: ژێکڤەبوونا کەنیسێ، و هاتنا ئیسلامێ..

**خالا ئێکێ:** ژێکڤەبوونا کەنیسێ -ئەوا ب ناڤێ مەسیحییەتێ دئاخڤت- ل سەر دو لایێن سەرەکی: کەنیسا ڕۆژئاڤایی یا لاتینی، و کەنیسا رۆمایێ

سەركێشــــييا وێ دكــر، و كەنيســـا ڕۆژهـــەلاتی يـــا يۆنـــانی و كەنيســـا قەسطـەنطـينيێ سەركێشييا وێ دكر.. ژ بلی كەنيسا قبطـی يا مصرێ ئـەوا خۆ سەربخۆ ددیت. ئەڤێ ژێكڤەبوونا مەزن پشـتی بــەستنا كۆمبوونـا هەشـتێ ل قەسـطـەنطـينييـێ ل سـالا (٨٦٩ ز) ڕوی دابـوو، و ئەگـەرا بەسـتنا ڤـێ كۆمبوونێ ئەو بوو بەتريكێ قەسطـەنطـينيێ فۆسـيووس -ئـەوێ بێـی كەنيسـا ڕۆمـايێ بوويـە بـەتريک- هزر دكر (روح القدس) ژ بـابی ب تنێ یێ پەیـدا بـووی، و دەمـێ زانـايێن فـەلان كۆمبـووين بـەتريكێ ڕۆمـايێ بڕيـار دا (روح القـدس) ژ بـابی و كـوڕی یێ پەيـدا بـووی، و وی گـۆت: ژ بلـی كەنيسـەيـا ڕۆمايێ نابت كەسەک ب ناڤێ فەلان باخڤت، و هەر هنگـی وی فـۆسـيـووس ژ بەتريكاتييێ ئێخست و لـەعنەت لێ كرن! و پشـتی هنگـی ب دەهـ سـالان فۆسيووس شيا بزڤڕيتە مەنصبێ خۆ و وی كۆمبوونەكا سـەربخۆ گرێدا و تێـدا بڕيارێن كۆمبوونا بۆری رەدكرن.. و ئەڤ كارێ وی بوو ئەگـەرا هندێ كەنيسـە ببنـە دو، و هـەر كۆمبوونـەكا پشـتی هنگـی هاتبتـە بەسـتن ئێـک ژ هـەردو كـەنيـســەيـان پشـتـەڤـانی بـۆ دكر، و دويكـەفتيێن كەنيسـەيا دی پێگيـری ب بڕيارێن وێ كۆمبوونێ نەكر[1].

**خالا دويێ:** هاتنا ئيسلامێيە ل نيڤا ئێكێ ژ سەدسالا حـەفتێ زايينـی.. ئەڤێ ڕويدانێ ژی كارەكێ مەزن ل سەر مەسيحييەتێ كر؛ چونكی هژمارەكـا گـەلـەكـا مـــەزن ژ دويـكـەفـتـيـێــن فـەلاتيـيێ، ژ زانـا و عـاميـيـان، بـاوەری ب ئيسلامێ ئينا، و گەلەک ژ وان وەلاتان يێن فـەلاتی يـا لـێ دەسـهەلاتدار كەفتنە ژێر حوكمێ ئيسلامێ و بـاژێڕێ (بەيتولـمەقـدس) ب خـۆ كـو ڕووگـەها

(١) ل سالێن نۆتان دا ژ سەدسالا بيستێ زايينی كەنيسا ڕۆژئاڤايی بڕيار دا كو گونەها گـرتن و كوشتنا مەسيحی نە د ستویێ جوهييـان دايـە، و كەنيسـا ڕۆژهـەلاتی ل سـەر ڤـێ بڕيـارێ يـا ڕازی نەبوو.

فەلانە کەفتە ژێر حوکمێ ئیسلامێ.. پاشی موسلمان شیان ل سالا (١٤٥٣ ز) پایتەختا کەنیسەیا ڕۆژهەلاتی کو (قەسطەنطینییێ) بوو بێخنە بن دەستێ خۆ و ناڤێ وێ بکەنە (ئیسلامبۆل) و ژ لایێ ڕۆژئاڤایێ ژی ڤە موسلمان گەلەک نێزیکی ڕۆمایێ بوون و چو نەمابوو ئەو پایتەختا کەنیسا ڕۆژئاڤایی ژی بگرن.. ئەڤێ چەندێ کارەکێ مەزن ل سەر مەسیحییەتێ هەبوو، و وە نەبت بێتە هزرکرن مەسیحییەت و کەنیسەیا وێ دەستبەردای بەرانبەر ڤێ چەندێ ڕاوەستا یان ب گەرمی پێشوازی ل دینێ نوی کر، نەخێر! کا چاوا جوهییان وەربادان ئێخستە تەوراتێ دا سالۆخەتێن عیسایی تێدا ڤەشێرن، فەلان ژی وەسا وەربادان ئێخستە ئنجیلێ دا دویکەفتیێن خۆ ژ باوەری ئینانا ب موحەممەدی بدەنە پاش، و دیرۆک شاهدە کو گەلەک جاران دوژمنێن دوهی (جوهی و فەلە) د مەیدانا نەیارەتییا ئیسلامێ دا بووینە دەستەبرا و هاریکاری بۆ صەنەمپەرێس و بێدینان پێشکێش کرینە پێخەمەت کو نەخۆشییێ بگەهیننە موسلمانان. د ڤێ قویناغا درێژ دا ژ ژیێ مەسیحییەتێ و ب کارتێکرنا ئیسلامێ گوهۆڕینێن مەزن ب سەر فەلاتییێ دا هاتینە، و بۆ نموونە: ل سالا (٧٥٤ ز) بەرانبەر (١٣٦ ک) زانایێن فەلان د کۆمبوونەکا خۆ دا بڕیار دا کو چێ نابت تەصویر و صەنەم د کەنیسەیێن وان ڤە بێنەدانان.. و پاقژکرنا جهێن عیبادەتی ژ ڤان تشتان کاکلکا گازییا ئیسلامێیە و بەری ڤێ کۆمبوونێ ب (٣٤) سالان خەلیفێ ئەمەوی (یەزیدێ کوڕێ عەبدلمەلکی) کاغەزەک بۆ والییێ مصرێ هنارت و تێدا فەرمان لێ کربوو کو ئەو هەمی صەنەمان بشکێنت.. و خۆ هشیارییا ئۆروپییان یا کو ل ڤان دوسەد سالێن دوماهییێ چێبووی ئەو ژی -وەکی زانایێن وان یێن ب وژدان ب خۆ دبێژن- ژ ئەنجامێ وێ پێشکەفتنا علمی و شارستانی بوو ئەوا د ناڤ موسلمانان دا پەیدابووی و گەهشتییە وان.

# ناڤەرۆك